# Саъдии Шерозӣ

КУЛЛИЁТ

*Иборат аз чаҳор ҷилд*

ДУШАНБЕ
«АДИБ»
1988

# Саъдии Шерозӣ

*КУЛЛИЁТ*

*Ҷилди I*

ДУШАНБЕ
«АДИБ»
1988

ББК 84(0)9
С 12

Мураттиб ва муаллифи сарсухан *Саҳобиддин Сиддиқов.*

Муҳаррир *Ю. Аҳмадов*

Рассом *А. Муҳаммадиев.*



**Саъдии Шерозӣ**

С 12 Куллиёт: Иборат аз чаҳор ҷилд. Ҷилди I. Қасоид, марсия. (АФ РСС Тоҷикистон). Душанбе: Адиб, 1988,—432 с.

Куллиёти намоёнтарин ситораи назми форсу тоҷик Шайх Муслиҳиддин Саъдии Шерозӣ бори нахуст ба табъ мерасад. Ҷилди аввали он аз қасоид, марсия, тарҷеъот, муламмаот ва тайибот иборат аст.

**Саади Шерози**

Собрание сочинений в 4-х томах, т. I

Собрание сочинений классика персидско-таджикской литературы Саади Шерози издается впервые.
В первый том включены касиды, элегии и газели.

ББК 84(0)9

С $\frac{4702540102 - 248}{5\ 503(12)-88}$



## САЪДӢ ВА МАТНИ ДЕВОНИ Ӯ

Тадқиқи илмии аҳволу осор ва афкору ҷаҳонбинии Саъдии Шерозӣ, таъин кардани мақоми адабии ӯ дар таърихи адабиёти форсу тоҷик, нишон додани саҳми ӯ дар рушду камоли афкори бадеии ҷаҳонӣ аз умуроти бисьёр муҳим ва зарури илмист ва дар ин роҳ муҳаққиқини бешумор дар кишварҳои гуногун бо забонҳои мухталиф чанде кӯшишҳои муфид ба кор бурда, натиҷаҳои матлубе низ ба даст овардаанд. Бо вуҷуди ин наметавон гуфт, ки муҳаққиқини ҷаҳонӣ алҳол шоирон, марҳами дили шайдои ошиқон ва ганҷинаи бекаронаи таҳқиқи олимон буд ва ҳар қадар бар кашфи асрори сухан ва афкори ӯ тааммуқ ба кор равад, боз ҳам паҳлӯҳои ғомизаи он номакшуф мемонад.

Вале муроди мо ҳоло аз ин мақола таҳқиқи илмии аҳвол, осор ва афкори Саъдӣ набуда, фақат гӯшзад намудани муҳимтарин лаҳзаҳои рӯзгор, тавсифи мухтасари мероси адабии ӯ ва кайфияти ҳозир кардани куллиёти девони вай аст. Ҳамин қадар дорад, ки мо ин масъалаҳоро бештар дар асоси таҳқиқи матни осори Саъдӣ ба муояна гирифтаем.

То имрӯз ҳам дар бобати соли таваллуди Саъдӣ фикри аниқу дақиқе пайдо нашудааст. Онҳое, ки дар ин боб тадқиқот бурдаанд, гуфтаҳои муаллифони сарчашмаҳо, баъзе ишоратҳои алоҳидаи худи

Саъдиро ба ҳам муқоисаву муояна намуда, ба хулосаҳои мухталиф омадаанд. Азбаски чи дар гузашта ва чи дар замони мо мардум дар умрдарозӣ ба Саъдӣ масал задаанд, метавон соли 1184-ро сани таваллуди ӯ шумурд. Зеро дар ин ҳолат 108 сол умр дидани ӯ равшан мегардад (соли вафоти ӯ ба ҳукми ағлаб 9 декабри 1292 аст).

Аҷдодони Саъдӣ, ба қавли худаш, аз ҷумлаи ашхоси хондаву таълимгирифта ва олимони улуми дин будаанд:

*Ҳама қабилаи ман олимони дин буданд,*
*Маро муаллими ишқи ту шоирӣ омӯхт.*

Падари Саъдӣ, ки Абдуллоҳ ном дошт, аз одамони маъруфи Шероз буд. Дар дарбори Атобак Саъд ибни Зангӣ (1203—1226) мансабеву хидматеро соҳиб будааст, ки дар ин бора дар осори Саъдӣ ишоратҳое ҳаст. Зоҳиран падари Саъдӣ барои хонондану маърифатнок гардониданн писараш имконияти моддӣ ва рағбати маънавӣ дошт. Ҳамин тавр, Муслиҳиддин дар сояи ҳимояту ғамхориҳои падари меҳрубон ва модари мушфиқ мактаб мехонд ва чун ҳама кӯдакон аз баду неки оламу одам парвое надошт.

Ҳаминро ҳам бояд гуфт, ки падари Саъдӣ дар тарбияти фарзандаш услуб ва равияи хосеро пеш гирифта буд. Ӯ ба ҳар як рафтору кирдори писараш назорат мекард. Мехост, ки писараш ҳам ба мисли худаш зоҳиду парҳезгор ба воя расад. Аз таҳсили улуми замона дида, ӯро бештар ба намозу рӯза ва тоату ибодат ташвиқ менамуд. Аз бозиҳои тифлона ӯро манъ мекард. Ҳатто дар рӯзҳои ид ва ҷашнҳо ҳам Мушрифиддин бо ҳамсолонаш озодона сайру тамошо накарда, ҳамроҳи падар мебудааст. Ин ҳама танбеҳу тазъиқ, албатта, барои Мушрифиддини хурдсол гарон буд. Вале ӯ ба ҷуз қабули раъю амри падар дигар илоҷ надошт. Саъдӣ сонитар дар маснавии «Бӯстон» эътироф кардааст, ки аввалин муаллим ва тарбиятгари ахлоқию маънавии ӯ падараш будааст ва манъкуниҳою танбеҳҳои падар оқибат барои ӯ натиҷаҳои матлуб додааст:

***Надонӣ, ки Саъдӣ макон аз чӣ ёфт,***
***На ҳомун навашту на дарьё шикофт?***

*Ба хурдӣ бихӯрд аз бузургон қафо,*
*Худо додаш андар бузургӣ сафо.*

Ба ин тариқ, овони бачагии Саъдӣ хуш мегузашт ва ба хотири мақому мартабаи падар ӯро хурду бузург эҳтиром ва қадрдонӣ мекарданд. Вале ин хушбахтии кӯдаконаи ӯ дер давом накард ва боди сарди марг ниҳоли умри падари бузургвори ӯро аз беху бун барканд. Саъдӣ ятим монд. Ӯ вақтҳое, ки дар ҳимояту сарпарастии падар мезист, чигунагии ҳоли кӯдакони бепадарро ҳеҷ намедонист ва дар ин боб фикр ҳам намекард. Вале чун худаш ятим монд, ба сахтию талхии танҳоию бекасӣ ба зудӣ сарфаҳм рафт. Ба ҳоли ятими бепадар касе эътибор намедод. Ин барои Муслиҳиддини хурдсол басо аламангез буд. Ин аст, ки ӯ вақте ки ба рушду камол расид, на танҳо ба ятимон меҳрубонӣ мекард, балки дигаронро низ ба ин амри савоб даъват менамуд:

*Падармурдаро соя бар сар фикан,*
*Ғубораш бияфшону хораш бикан.*
*Надонӣ, чӣ будаш фурӯ монда сахт?*
*Бувад тоза бе бех ҳаргиз дарахт?*
*Чу бинӣ ятиме сарафканда пеш,*
*Мадеҳ бӯса бар рӯи фарзанди хеш.*
*Ятим ар бигирьяд, кӣ нозаш харад?*
*В-агар хашм гирад, кӣ бораш барад?!*
*Ало, то нагирьяд, ки арши азим*
*Биларзад ҳаме, чун бигирьяд ятим!*
*Ба раҳмат бикун обаш аз дида пок,*
*Ба шафқат бияфшонаш аз чеҳра хок.*
*Агар сояе худ бирафт аз сараш,*
*Ту дар сояи хештан парвараш.*
*Ман он гаҳ сари тоҷвар доштам,*
*Ки сар дар канори падар доштам.*
*Агар дар вуҷудам нишастӣ магас,*
*Парешон шудӣ хотири чанд кас.*
*Кунун душманон гар барандам асир,*
*Набошад кас аз дӯстонам насир.*
*Маро бошад аз дарди тифлон хабар,*
*Ки дар тифлӣ аз сар бирафтам падар.*

Аз хурдсолӣ дар рафтору кирдори Муслиҳиддин осори хушзеҳнию заковати табиӣ ҳувайдо буд. Вай дарсҳоро ба зудӣ азхуд ме-

кард, бисьёр хушгуфтору ширинзабон буд ва ҳазлҳои намакин мекард. Ниҳоят, мактабро хатм намуд ва албатта мехост, ки таҳсилро дар яке аз мадрасаҳои Шероз давом диҳад. Вале дар он айём вазъияти дохилаи шаҳри Шероз на танҳо барои таҳсил, балки барои зиндагии оромонаи муқаррарӣ ҳам чандон мусоидат намекард. Гап дар сари он аст, ки Атобак Саъди Зангӣ (1203—1226) — ҳокими Шероз аксаран пойтахтро тарк намуда, ба кишваркушой ва забти ноҳияҳои ҳамсоя машғул мешуд. Дар ин гуна мавридҳо аз дурии Атобак ва лашкари ӯ истифода бурда, душманонаш ба шаҳри Шероз ҳамла меоварданд ва аҳолиро қатлу ғорат намуда, ҷавононро ба худ асир мебурданд. Шояд байти зерини Саъдӣ ишорате ба ҳамин маънӣ низ бошад:

*Кунун душманон гар барандам асир,*
*Набошад кас аз дӯстонам насир.*

Аз тарафи дигар, ихтилофу низои байни худии аҳолии Шероз ҳам Саъдиро дилгир сохта, ба тарки ватан ва сафари Бағдод водор карда будааст:

*Дилам аз сӯҳбати Шероз ба куллӣ бигирифт,*
*Вақти он аст, ки пурсӣ хабар аз Бағдодам.*

Ё худ:

*Саъдиё, ҳубби ватан гарчи ҳадисест саҳеҳ,*
*Натавон мурд ба сахтӣ, ки ман ин ҷо зодам.*

Ба ҳар ҳол, хоҳ аз сабаби ноороми Шероз бошад ва хоҳ боиси дигар, дар охирҳои асри XII (ба ривояте соли 1196) Саъдиро дар Бағдод мебинем.

Дар Бағдод мадрасаҳои зиёде мавҷуд бошад ҳам, машҳуртарини онҳо дар он замон мадрасаи «Низомия» буд, ки онро соли 1067 Хоҷа Низомулмулки Тӯсии машҳур (1017—1092) таъсис карда будааст. Мутаваллии ин мадраса шайх Абӯисҳоқи Шерозӣ буд, ки зоҳиран Саъдӣ бо имдоди вай ба ин мадраса раҳ ёфтааст.

Ба қавле, Саъдӣ бо тавсияномаи ҳокими Шероз Атобак Саъд

ибни Занги барои таҳсил ба Бағдод рафта, ба воситаи мутаваллии мазкур ба риштаи муҳассилини «Низомия» ворид гардидааст. Ривояти дигар ҳам ҳаст, ки мувофиқи он тағоии Саъдӣ аллома Қутбиддини Шерозӣ, ки мусоҳиб ва мушовири Ҳалокухон будааст, дар ин амр ба хоҳарзодаи худ ёрмандӣ карда бошад. Дар айни ҳол, тахмини ба ҳақиқат наздиктар, ба назари мо он аст, ки Саъдӣ бо ташаббуси худ ва ризоияти модару бародари калониаш ба Бағдод омада, ба қувваи дониш ва ҳусни одоби муомила ба силки донишҷӯёни мадрасаи «Низомия» пайвастааст. Нахустин устоди ӯ дар мадрасаи «Низомия» шайх Абулфараҷ Абдураҳмон ибни Ҷузӣ (ваф. 1200) будааст, ки таълифоти ӯ дар илмҳои тафсиру ҳадис то имрӯз ҳам боқист.

Дар маъхазҳо ва таълифоти худи Саъдӣ дар бораи ин марди фидоии илм чандин ривоятҳои ибратбахш мавҷуд аст, ки ба ҳаёт ва таҳсили Саъдӣ низ як андоза алоқа дорад. Мувофиқи ривоят, ин шахс дар таълифу таҳқиқ чунон ҳам ҳарис ва ғариқ будааст, ки дар фасли зимистон шогирдонаш аз тарошаҳои қалам, ки дар ҳуҷрааш ҷамъ шуда буд, барои ғуслаш об гарм кардаанд ва миқдоре тароша боз ҳам боқӣ мондааст. Ин ҳикоят шояд муболиғаи маҳз бошад. Вале, дар айни замон, пуркорӣ ва шавқу ҳаваси шадиди ӯ ба илм ба Саъдӣ барин толибилмони ҳушёру заковатманд таъсири калон расонида будааст. Аз осори Саъдӣ пайдост, ки ӯ он вақт аз ҳамин устод илмҳои тафсиру ҳадисро хуб омӯхта будааст. Ин маъниро иқтибосоти зиёде, ки аз ин фанҳо дар осори ӯ дида мешавад, низ тасдиқ менамояд.

Ибн-ал-Ҷузӣ шогирдонашро, аз ҷумла Саъдиро, аз шуғлҳои ғайриилмӣ манъ мекард. Чунончи, ӯ борҳо ба Саъдӣ таъкид карда буд, ки ба маҷлисҳои рақсу самоъ иштирок накунад. Вале Саъдӣ фармудаи устодро гӯш намекард, то он ки шабе гирифтори мутриби бадовозе шуд ва тарки маҷлиси самоъ гуфт.

Аз рӯи ҳикоятҳои дигари Саъдӣ ва маълумоти тазкираҳо фаҳмида мешавад, ки ӯ дар айёми таҳсил ба тасаввуфу дарвешӣ низ мароқ зоҳир намуда, чанде ба омӯхтани таълимоти орифи маъруф Абдулқодири Гелонӣ (ваф. 1127) машғул будааст. Инчунин Саъдӣ дар «Гулистон» дар бораи шайх Шиҳобиддини Сӯҳравардӣ

(ваф. 1234) ва таълимоти ӯ бо иродатмандӣ сухан ронда, ҳамроҳи вай сафари ҳаҷ карданашро хабар додааст.

Ба ин тариқа, Саъдӣ ҳанӯз дар айёми таҳсили мадраса аз равияҳои асосии тасаввуфу ирфон бохабар шуда буд. Вале ӯ барвақт аз ин роҳ баргашт ва бар тасаввуфу ирфон таҳсили илмро тарҷеҳ дод. Ин матлаб аз ҳикояти зерин, ки дар «Бӯстон» омадааст, берун меояд (мазмунан): «Аз касе, ки аз хонақоҳ ба мадраса даромад, пурсидам: «Фарқ байни олиму дарвеш чист, ки он ҷоро тарк карда, ба ин ҷо омадӣ?» Гуфт: «Дарвеш ғарқиест, ки барои наҷоти хеш мекӯшад ва олим наҷоти худ ва руфақояшро манзур медорад».

Саъдӣ дар мадрасаи «Низомия» улуми маъмулаи замони худ, аз ҷумла улуми адабия, забони арабӣ, калом, фиқҳ, тафсир, ҳикмат ва ғайраро ба хубӣ омӯхтааст. Ҳангоми таҳсил Саъдӣ бо фаросату заковат ва хушзеҳнию қуввати хотира аз байни дигар муҳассилин фарқ мекард. Дар маҷлисҳои баҳс ва ё дар ҳавзаи дарс ба фасоҳати сухан, матонати далелҳо ва диққати андеша устодону донишҷӯёнро дар ҳайрат мегузошт. Ба ҳусни такаллум, зеҳни тез ва бурроии фикри ӯ дигар талабагони мадраса рашк мебурданд. Боре Саъдӣ аз ин ҳасади ошкорои ёрон ба танг омада, воқиаро ба устоди мадраса арз карда будааст. Баъдтар Саъдӣ он воқиа ва тарзи таҳсилоташро дар мадрасаи «Низомия» чунин ба қалам овардааст:

*Маро дар «Низомия» идрор буд,*
*Шабу рӯз талқину такрор буд.*
*Мар устодро гуфтам: «Эй пурхирад,*
*Фалон ёр бар ман ҳасад мебарад.*
*Чу ман доди маънӣ диҳам дар ҳадис,*
*Барояд ба ҳам андаруни хабис».*
*Шунид ин сухан пешвои адаб,*
*Ба тундӣ барошуфту гуфт: «Эй аҷаб,*
*Ҳасудӣ писандат наёяд зи дӯст,*
*Чӣ маълум кардат, ки ғайбат накӯст?*

Аз ин порчаи шеърӣ инчунин маълум мешавад, ки Саъдӣ ҳам-

чун донишҷӯи пешқадам дар мадрасаи «Низомия» маош (идрор) ҳам мегирифтааст.

Ҳамин тавр, Саъдӣ аз тамоми илму фанне, ки дар мадрасаи «Низомия» омӯхтани онҳо барои донишҷӯён ҳатмӣ буд, баҳраи тамом бардошт. Вале аз осори ӯ пайдост, ки аз ин миён таваҷҷӯҳи ӯ ба ҷониби фалсафаю ҳикмат бештар будааст. Чунон ки аз порчаи шеърии боло ҳам дида мешавад (Чу ман доди маънӣ диҳам дар ҳадис, Бароянд ба ҳам андаруни хабис), ӯ дар мадраса илми ваъзу хитобро ҳам ба ҳадди камол касб намуда будааст. Саъдӣ забони арабиро ба дараҷаи аъло азхуд карда буд. Бо ин забон дар байни арабҳо ваъз мегуфт ва мунозираҳои илмӣ мекард. Шеърҳои ӯ ба ин забон камоли фасоҳату балоғат доранд.

Саъдӣ баъди хатми мадраса ба нияти дидани оламу шинохтани одам аз Бағдод роҳи сафарро пеш гирифта, муддатҳо дар мамлакатҳои гуногун, аз қабили Шом, Марокаш, Ҳабаша, Барбария, Осиёи Хурд, Фаластин, Арманистон, Эрон, Мовароуннаҳр, Хуросон, Ҳиндустон, Қошғар, Рум сайру саёҳат кардааст. Ӯ дар ин сафарҳояш дар бисьёр шаҳрҳои ин мамлакатҳо, ба монанди Исфаҳон, Табрез, Кӯфа, Байтулмуқаддас, Тароблис, Димишқ, Диёрбакр, Яман, Санъо, Ҳиҷоз, Искандария, Миср ва ғайра истиқомат намудааст.

Сафарҳои дарьёии ӯ ба шаҳру кишварҳои номбурда ба воситаи халиҷи Форс, баҳрҳои Уммон, Ҳинд, Миёназамин воқеъ шудааст.

Мегӯянд, ки бештар аз даҳ маротиба аз самтҳои гуногун ба зиёрати хонаи каъба рафтааст. Дар ҳини ин сайру саёҳатҳо шайх Саъдӣ ба душвориҳои зиёд рӯ ба рӯ шуда буд. Ба дасти салибдорон асир афтод, дар Шом ва Байтулмуқаддас саққоӣ кард, бо роҳзанон дучор омада, бо азоби зиёд ҷон ба саломат бурд, вақтҳое буд, ки дар пой кафш надошт. Худ гӯяд: «Ҳаргиз аз даври замон нолида будам ва рӯй аз гардиши осмон дарҳам накашида, магар вақте ки поям бараҳна буд ва иститоати (қудрати харидани) пойпӯше надоштам. Ба ҷомеаи Кӯфа даромадам дилтанг, якеро дидам, ки пой надошт. Сипоси неъмати ҳақ ба ҷой овардам ва бар бекафшӣ сабр кардам».

Ин гуна вокиаҳо дар аснои сафарҳои шайх бисьёрҳо рух дода буд. Ӯ зотан марди бурдбор, пуртоқат ва собир буда, азобу машаққатҳои сафарро бо тадбир ва донишу хирад бартараф мекард ва ҳаргиз ба яъсу ноумедӣ роҳ намедод. Саъдӣ марди сайёҳ буд, вале ҷаҳонгардии ӯ аз чанд ҷиҳат аз сайёҳони дигар, аз қабили Ибни Ҳавқал, Ибни Батута фарқ дошт. Аввал ин ки Саъдӣ баъди хатми мадрасаи «Низомия»-и Бағдод, баъд аз он ки ӯро ҳамчун адиб ва донишманди мумтоз дар бисьёр нуқоти маданиии мамолики араб ва олами форсизабон мешинохтанд, ба саёҳат баромада буд. Нияти ӯ аз ин сафарҳо фақат дидан ва сабт намудани ҷуғрофиён мамолики мӯхталифа набуд. Балки ӯ ҳам меомӯхт, ҳам меандӯхт ва ҳам дар маҷлису маҳфилҳои табақаҳои гуногуни аҳолии кишварҳои мухталиф иштирок карда, онҳоро аз боби фазилати батаҳсили илму дониш, касбу ҳунар, одамият, рафоқат, дӯстию бародарӣ ва амсоли ин таълим медод. Ба муқобили ҷаҳолат, зулм, хиёнат ва, умуман, бадию бадкирдорӣ ваъз мегуфт, бар ҳақиқат ва дурустии таълимоти худ аз гуфтори ҳакимонаи халқ, адибон ва китобҳои муқаддас далелҳои мӯътамад меовард.

Бояд гуфт, ки Саъдӣ дар аснои сафарҳояш на танҳо бо мардуми нохонда маърифату ахлоқу одамият меомӯхт, балки дар баҳсҳои илмии уламои номдор ҳам ширкат карда, заковат, фаросат ва доноию тавоноии худро намоиш медод. Дар ин бобат дар осори ӯ ёддоштҳои марғубе, аз қабили «Ҷидоли Саъдӣ бо муддаӣ дар баёни тавонгарию дарвешӣ» дар боби ҳафтуми «Гулистон» ва ҳикояти «Фақеҳи куҳанҷомаи тангдаст» дар боби чоруми «Бӯстон» ба таҳрир омадааст.

Ба ин тариқа, мусофиратҳои Саъдӣ бо мақсади тасвир ва сабти ёдгориҳои маданӣ, обу хок, боигариҳои моддии кишварҳо набуд. Ӯ дар сафарҳояш характер, маънавиёт ва рӯҳи одамизодро таҳқиқ мекард ва нияти ӯ аз ин сафарҳо одамшиносӣ буду бас. Саъдӣ ба ҳар манзиле, деҳае, шаҳре ё кишваре, ки қадам мениҳод, барои мардуми он ҷо аз худ ёдгори неке боқӣ мегузошт, бо мардуми кишварҳои бегона, хусусан ба онҳое, ки ҷабрдидаву нотавон буданд, мададгорӣ мекард. Ва, дар айни замон, дар зарфи сафарҳои чилсолааш ҳаргиз ватан, хешу ақрабо ва ҳамдиёрони худро фаромӯш

накардааст. Ӯ аз вазъияти Шероз ва мардуми он доимо бохабар шуда меистод. Баъзан дар ҳолатҳои дилтангию гирифторӣ аз фироқи ёру диёр суханҳои дилсӯз ва риққатангез мегуфт:

*Эй боди баҳори анбаринбӯй,*
*Дар пои латофати ту мирам,*
*Чун мегузарӣ ба хоки Шероз,*
*Гӯ: ман ба фалон замин асирам.*

Оқибат, баъди мусофиратҳои бисьёрсола ҳубби ватан дар дили шоир оташ ангехт ва ӯ ба Шероз баргашт. Саъдӣ сабаби дар навҷавонӣ тарки ватан кардан ва дар миёнсолӣ ба Шероз баргаштанашро дар порчае аз маснавии «Бӯстон» ин тавр ба қалам овардааст:

*Надонӣ, ки ман дар ақолими ғурбат*
*Чаро рӯзгоре бикардам дарангӣ?*
*Бурун рафтам аз танги туркон, ки дидам*
*Ҷаҳон дар ҳам афтода чун мӯи зангӣ.*
*Ҳама одамизода буданд, лекин*
*Чу гургон ба хунхорагӣ, тезчангӣ*
*Дарун мардуме чун малак некмаҳзар,*
*Бурун лашкаре чун ҳузаброни ҷангӣ.*
*Чу боз омадам, кишвар осуда дидам,*
*Палангон раҳо карда хӯи палангӣ.*
*Чунон буд дар аҳди аввал, ки дидам*
*Ҷаҳон пур зи ошӯбу ташвишу тангӣ.*
*Чунин шуд дар айёми султони одил*
*Атобак Абӯбакр бин Саъди Зангӣ.*

Вуруди Саъдӣ ба Шероз боиси тавлиди яке аз беҳтарин ғазалҳои ватанхоҳонаи ӯ гардид, ки назири он бо он самимияту ҳарорат ва садоқату эътиқод ба обу хок, табиату мардуми ватани азиз ба касе даст надодааст. Дидори хешу пайванд, мулоқоти ёрони қадим, тамошои боғу хиёбонҳои Шероз Саъдиро ба шавқу завқ овард, табъи сухан ҷӯи ӯро пару бол бахшид ва ӯ муждаи расидани худро ба ҳамватанони азиз бо ин суханони пурмеҳру риққатангез эълом намуд:

*Саъдӣ инак ба қадам рафту ба сар бозоомад,*
*Муфтии миллати асҳоби назар бозомад.*
*Фитнаи шоҳиду савдозадаи боди баҳор*
*Ошиқи нағмаи мурғони саҳар бозомад.*
*Солҳо рафт магар ақлу сукун омӯзад,*
*То чӣ омӯхт, к-аз он шефтатар бозомад.*
*Ақл бин, к-аз бари селоби ғами ишқ гурехт,*
*Оламе гашту ба гирдоби хатар бозомад.*
*То бидонӣ, ки ба дил нуқтаи побарҷо буд,*
*Ки чу паргор бигардиду ба сар бозомад.*
*Ваҳ, ки чун ташнаи дидори азизон мебуд,*
*Гӯиё оби ҳаёташ ба ҷигар бозомад.*
*Хоки Шероз ҳамеша гули хушбӯй диҳад,*
*Лоҷарам булбули хушгӯй дигар бозомад.*
*Пои девонагияш бурду сари шавқ овард,*
*Манзалат бин, ки ба по рафту ба сар бозомад.*
*Майлаш аз Шом ба Шероз ба Хусрав мон аст,*
*Ки ба андешаи Ширин зи Шакар бозомад.*
*Ҷурмнок аст, маломат макунедаш, ки карим*
*Бар гунаҳгор нагирад, чу зи дар бозомад.*
*Чи ситам, к-ӯ накашид аз шаби дайҷури фироқ,*
*То бад-ин рӯз, ки шабҳои қамар бозомад.*
*Булъаҷаб буд, ки рӯзе ба муроде бирасид,*
*Фалаки хиракуш аз ҷавр магар бозомад?!*
*Духтари бикри замираш ба ятимӣ пас аз ин*
*Ҷаври бегона набинад, ки падар бозомад.*
*Не, чӣ арзад ду-се хармӯҳра, ки дар пилаи ӯст,*
*Хосса акнун, ки ба дарьёи гуҳар бозомад.*
*Чун мусаллам нашудаш мулки ҳунар, чора надид,*
*Ба гадоӣ ба дари аҳли ҳунар бозомад.*

Аҳли Шероз Саъдиро бо сипосу азамати тамом пешвоз гирифтанд. Саъдӣ низ ба Шероз бо дасти холӣ наёмада буд. Чанде пештар ӯ дар шаҳри Димишқ маснавии оламшумули худ «Саъдинома» ё «Бӯстон»-ро ба итмом расонида, онро ба Шероз армуғон овард:

*Дареғ омадам, з-он ҳама бӯстон*
*Тиҳидаст рафтан сӯи дӯстон.*

Саъдиро дар Шероз на танҳо ёру дӯстон, хешу ақрабо ва уламову удабо, балки аъёну ашроф ва умарову ҳукком низ бо эҳтиром ва эътиқоди тамом истиқбол намуданд. Гап дар сари он

аст, ки Саъдӣ маснавии «Бӯстон»-ро ба ҳокими Шероз Атобак Абӯбакр ибни Саъди Зангӣ (1226—1260) ва писари ӯ Саъд ибни Абӯбакр (ваф. 1260) номзад карда, хидмати онҳоро дар ободию маъмурии шаҳри Шероз ва осудагиву некӯаҳволии мардуми он таъкид намуда буд. Дар ҳақиқат ҳам, Саъд ибни Зангӣ (1203—1226) ва писари ӯ Абӯбакр ибни Саъди Зангӣ (1226—1260) бо кордонию таъбирандешӣ вилояти Форсро аз ғорати лашкари муғул наҷот дода буданд. Ҳамин хидмати атобакони салғарӣ буд, ки Саъдӣ дар «Бӯстон»-у «Гулистон» ин хонадонро ҳамду сано хонд ва насиҳатҳои падарона кард.

Саъдӣ дар Шероз ҳаёти фақирона ба сар мебурд. Бо вуҷуди он ки тамоми табақоти аҳолӣ ба ӯ иродату эътиқод доштанд ва хидмату сӯҳбати ӯро барои худ шарафи бузург медонистанд, ӯ худро аз ихтилоти онҳо канора мегирифт ва, чунон ки аз дебочаи «Гулистон» медонем, ҳатто нияти гӯшанишинӣ ҳам дошт. Вале, чунон ки худ аз номи яке аз дӯстонаш мегӯяд, ин кор ба ӯ муяссар нашуд ва «забони Саъдӣ дар ком» намонд.

Ба ин тариқа, ӯ боз ба гирдоби умуроти дунявӣ кашида шуд. Акнун шайх гоҳ-гоҳе ба зарурат бо соҳибони мулк ихтилот мекард, ба суолҳои уламову донишмандон ҷавобҳои хаттӣ ё забонӣ мегуфт, барои соҳибони девон дар боби давлатдорӣ ва раиятпарварӣ рисолаҳои хурду калон менавишт. Ба иборати дигар гӯем, шайх акнун барои татбиқи мақсади асосии зиндагонии худ, ки бо роҳи насиҳату ибрат ва сафои ахлоқ ба ҳам дӯсту қарин гардондани мардум ваислоҳи навоқисоти иҷтимоъ буд, боз ҳам ҷиддитар камари ҳиммат барбаст. «Гулистон» ва як рисолаи бисьёр муҳимми Саъдӣ бо номи «Насиҳат-ул-мулук» натиҷаи ҳамин кӯшишоти шайх аст.

Саъдӣ марде буд соҳиби ҷасорати азими иҷтимоӣ. Ӯ ҳатто дар мунosибат бо подшоҳону ҳокимони ҷаррори муғул ҳам аз гуфтани ҳақ худдорӣ намекард. Ва ҳол он ки мухолифи раъи онҳо сухан гуфтан оқибатҳои мудҳиш дошт. Саъдӣ аз зимомдорони замона тамаи мансабу ҷоҳ ва давлату сарват надошт, шахси озод ва фидоию ҳимоятгари халқ буд, аз ин рӯ ғами ҷон надошт ва аз ҳамин рӯ борҳо бар марги яқин ғолиб омадааст. Алӣ ибни Аҳмади

Бесутун ҷомеъ ва мураттиби куллиёти Саъдӣ ба рӯи Абоқохони писари Ҳалокухон сухани талхи ҳақ гуфтани Саъдиро ба хотир оварда, навиштааст, ки «Машоих ва уламои аҳди мо чунин насиҳати бебоконаро наметавонанд бикунанд ва ҳоли он замон бар ҳама равшан аст».

Ҷасорати ба истилоҳ, граждании Саъдӣ аз идеали ғоявию иҷтимоии ӯ, ки иборат аз навъпарастӣ аст, сар мезанад ва он натиҷаи саёҳатҳои ӯ дар харобаҳои мамолики Шарқ баъди истилои муғул мебошад. Худи Саъдӣ дар китоби «Гулистон» навиштааст, ки «Насиҳати подшоҳон гуфтан касеро мусаллам аст, ки бими сар надораду умеди зар».

Ҳамин шахсияти муқтадир ва идеали олии навъпарастӣ оқибат Саъдиро сару сарвари инсондӯстони олам гардонд.

Шайх Саъдӣ баъд аз он ки дар охирҳои соли 1257 ё аввалҳои соли 1258 ба ватан баргашт, то охири умр дар Шероз мутамаккин буд. Дар охирҳои умр эътиқодмандонаш барои ӯ дар наздикии шаҳри Шероз, дар доманаи кӯҳе хонақоҳе буньёд карданд, ки алҳол ҳам мақбараи ӯ дар ҳамон ҷост. Соли вафоти Саъдиро ҳар хел нишон додаанд, вале ҳоло дар назди муҳаққиқон санаи 1292 бештар мӯътабар аст.

Шайх Саъдӣ бо вуҷуди он ки дар илму дониш ва фазлу маърифат аз комилони замони худ ба шумор мерафт, вале мақому мартабаи таърихии ӯро пеш аз ҳама осори адабияи ӯ таъин менамояд. Саъдӣ пеш аз ҳама шахси адиб ва эҷодкор аст. Ва ин ки ӯро мутафаккир, файласуф, фақеҳ, муршид мегӯянд, бештар аз осори адабияи ӯ зоҳир мегардад. Ҳарчанд ки осори мансури адабияи ӯ, дар айни замон, як андоза лаҳни олимона дорад ва рисолаҳои илмии ӯ, дар навбати худ, аз чошнии адабӣ холӣ нест.

Дар бобати ин ки Саъдӣ дар чандсолагӣ ба шеъру шоирӣ мароқ зоҳир намудааст ва ин мазоқи ӯ аз кадом сарчашма об хӯрдааст, санади дақиқе наметавон пешниҳод кард. Аввалин шеърҳои ӯ мӯҳтавии ишқия доштанд ва эҳсосоти ишқии дили ҷавони ӯро ифода мекарданд. Сонитар ғазалҳои ишқияи ӯ эҳсосоти ошиқонаи тамоми ошиқонро ифода мекардагӣ шуданд. Ашъори намакини ӯ аз ҳуҷраҳои мадрасаи «Низомия»-и Бағдод ба парвоз омада, тамоми

кишвархои форсизабону арабизабонро мусаххар ва мафтун месохт. Дар бораи ин ки шеърҳои Саъдиро аҳли илму адаб бо рағбат ва хоҳиши тамом мутолаа мекарданд ва ба гӯяндаи онҳо таҳсину офаринҳо мехонданд, дар асари худи Саъдӣ, хосса дар «Гулистон» ҳам ишоратҳое мавҷуд аст. Дар айни замон, дар ин маънӣ ду воқеаро ёдовар шудан матлуб менамояд. Якеи ин қавли сайёҳи араб Ибни Батута аст, ки дар аввалҳои асри XIV дар Хитой будааст ва дар болои киштӣ шунидааст, ки мутрибону навозандагон дар қатори шеърҳои арабию чинӣ ғазали Саъдиро, ки матлааш

*Охир нигоҳе боз кун, вақте ки бар мо бигзарӣ,*
*Ё кибр манъат мекунад, к-аз дӯстон ёд оварӣ.*

аст, ба оҳанг даровардa месурудаанд. Дигар ҳикоятест дар «Бадоеъ-ул-вақоеъ»-и Восифӣ, ки манзараи бо ҳам видоъ кардани гурезагони Ҳиротро аз дасти қатлу ғорати лашкари мазҳабии сафавиҳо дар лаби дарьёи Омӯя баён месозад ва аз ҷумла дар он ҳикоят гуфта мешавад:

«Чун муқаррар буд, ки корвон дар лаби об мутафарриқ гарданд ва баъзе мутаваҷҷеҳи Қобулу Омул ва баъзе рӯй ба ҷониби Ҳисору Хузор доштанд ва фирқае ливои азимат ба савби Самарқанду Бухоро меафроштанд. Дар замони муфориқат ва видоъ аз Ҳофиз Мир илтимоси ғазале намуда шуд. Иттифоқан рӯз абрӣ буд, саҳоб монанди чашми ошиқон ашкфишонӣ менамуд, ин ғазали Шайх Саъдиро ҳасби ҳол буньёд кард:

*Бигзор, то бигирьям чун абр дар баҳорон,*
*К-аз санг нола хезад рӯзи видои ёрон.*
*Бо сорбон бигӯед аҳволи оби чашмам,*
*То бар шутур набандад маҳмил ба рӯзи борон.*
*Ҳар к-ӯ шароби фурқат рӯзе чашида бошад,*
*Донад, ки сахт бошад қатъи умедворон.*
*Бигзоштанд моро дар дида оби ҳасрат,*
*Гирьён чу дар қиёмат чашми гуноҳкорон.*
*Эй субҳи шабнишинон, ҷонам ба тоқат омад,*
*Азбаски дер мондӣ чун шоми рӯзадорон.*
*Чандон ки баршумурдам аз моҷарои ишқат,*
*Андӯҳи дил нагуфтам илло як аз ҳазорон.*

*Саъдӣ, ба рӯзгорон меҳре нишаста дар дил,*
*Берун наметавон кард, илло, ба рӯзгорон.*
*Чандат кунам ҳикоят, шарҳ ин қадар кифоят,*
*Боқӣ наметавон гуфт, илло, ба ғамгусорон».*

Шӯҳрат ва азамати Саъдӣ ба туфайли илму дониши баркамолаш ва ба шарофати ашъори нағзу пурмағзаш ҳанӯз дар зиндагии шоир ба дараҷае расида буд, ки ҳар гоҳ мусофирон дар мамолики бегона аз Шероз ном баранд, суроғи Саъдӣ ва шеъри ӯро мекарданд. Чунон ба назар мерасад, ки гӯё шеърҳои Саъдӣ ба як ҷузви ҳаёти маънавии мардуми форсизабон табдил ёфта буд:

*Ҳафт кишвар намекунанд имрӯз*
*Бе мақолоти Саъдӣ анҷумане.*

Шӯҳрат ва маҳбубияту мақбулияти Саъдӣ аз шукӯҳу шаҳомати шоирони дигар фарқи калон дошт. Фарқ дар ин аст, ки Саъдиро на танҳо подшоҳону соҳибони ҷоҳу сарват, на фақат уламову удабо эътироф мекарданд ва бузург медоштанд, балки авом, раият, халқи заҳматкаш ба номи муборак, шахсияти наҷиб ва таълимоту таснифоти авомпарастонаи ӯ иродат ва эътиқоди тамом парварда буданд. Худи Саъдӣ ҳам, зоҳиран, шӯҳрат ва маҳбубияти ҳақиқиро дар ҳамон медид, ки номи шоир ва шеъри ӯ маҳз аз забони авом ҷорӣ бошад. Далели ин маънӣ суханони зерини ӯст, ки дар дебочаи «Гулистон» гуфтааст: «Зикри ҷамили Саъдӣ, ки дар афвоҳи авом афтода ва сити суханаш, ки дар басити замин рафта....». Илова бар ин, ба суоли Саъдӣ, ки оё дар Хуросон касе Саъдиро мешиносад? Ҳаким Низории Кӯҳистонӣ ҷавоб дода буд: «Каломи Саъдӣ дар Хуросон дар афвоҳи умум ҷорист».

Хулласи калом ин аст, ки шӯҳрати Саъдӣ ба воситаи бузургдошти подшоҳон набуд. Некномии ӯ ба туфайли сухани хайрандешона ва шеъри ҷонбахши вай абадулобод таъин ва таъмин шудааст.

Ин ҳама матолиб, ки дар боло арз шуд, дар осори худи Саъдӣ бо каломе некӯтар ва афкоре писандидатар ба шарҳу баён омадааст.

Аз Саъдии Шерозӣ имрӯз ба ворисонаш куллиёте ба мерос расидааст, ки он аз назму наср иборат буда, ба тартибе, ки ҷомеъ ва мураттиби он Алӣ ибни Аҳмад ибни Абӯбакри Бесутун (соли тадвини куллиёт 1334) муқаррар кардааст, асарҳои зеринро дар бар мегирад: 1. Муқаддимаи Абӯбакри Бесутун. 2. Рисола «Дар тақрири дебоча», 3. Рисола «Дар тақрири маҷолиси панҷгона», 4. Рисола «Дар суоли Соҳибдевон». 5. Рисола «Дар ақл ва ишқ», 6. Рисола «Дар насиҳати мулук», 7. Рисола «Дар тақрири салоса». 8. «Гулистон», 9. «Бӯстон», 10. «Қасоиди арабӣ», 11. «Қасоиди форсӣ», 12. Тайййибот», 13. «Бадоеъ», 14. «Хавотим», 15. «Ғазалиёти қадим», 16. «Соҳибия», 17. «Муламмаот» ва «Мусалласот», 18. «Тарҷеъот», 19. «Муқаттаот», 20. «Рубоиёт», 21. «Муфрадот», 22. «Ҳазлиёт». Аз ин таъдоди асарҳо шаш рисолаи мансур якҷоя бо «Гулистон» ва маснавии «Бӯстон» дар ҷилдҳои алоҳида интишор меёбанд ва мушоҳидаву андешаҳои мо дар бораи мақоми ин асарҳо дар эҷодиёти Саъдӣ, умуман, таърихи адабиёт дар мавқеи худ баён хоҳад шуд. Алҳол зарур аст, ки дар бораи дорони девони шоир ва хосса чор девони ғазалиёти ӯ «Тайййибот», «Бадоеъ», «Хавотим» ва «Ғазалиёти қадим» чанд сухан гуфта шавад.

Бояд гуфт, ки хидмат ва шаҳомати Саъдӣ дар таърихи адабиёти мо, пеш аз ҳама, дар он аст, ки ӯ фанни ғазалро ба мартабаи жанри асосӣ ва марғуби адабиёт боло бардошт ва ба мисли Фирдавсию Анварӣ дар ғазал рутбаи «пайғамбарӣ» гирифт:

*Дар шеър се тан паямбаронанд,*
*Ҳарчанд ки «ло набию баъдӣ»,*
*Авсофу қасидаву ғазалро*
*Фирдавсию Анварию Саъдӣ.*

Баъд аз Саъдӣ шоирони бисьёре ба ин жанр рӯ оварданд ва баъзе аз онҳо, аз қабили Ҳофизи Шерозӣ, Қамоли Хуҷандӣ, Амир Шоҳии Сабзаворӣ ва чанде дигарон ғазалсароиро барои худ тахассус қарор доданд ва онро бо сабку шеваи марғуби худ ба ниҳояти рушду камол расониданд.

Ба ин тариқа, Саъдӣ бо тақозои замон ва тамоили маънавии худ ба ғазал ҳуқуқи зиндагонии мустақилона дод, онро бо обу

ранги нав ва ҷилваю ҷилои тоза манзури аҳли дил ва ишқ гардонда, саромад ва муҷаддиди жанри ғазал дар таърихи адабиёт гардид. Ғазал то зуҳури Саъдӣ, албатта, мавҷуд буд. Шоирони бисьёре аз устод Рӯдакию Унсурию Фаррухӣ гирифта, то Хоқонию Анварию Заҳир ғазал ва ташбиб гуфтаанд. Вале ин шоирон ғазалро дар тобеияти қасида ва бештар ҳамчун як ҷузви қасида сурудаанд. Аз тарафи дигар, ғазал то Саъдӣ ба номи касе аз шуаро тахассус наёфта буд, ҳарчанд ки дар жанрҳои дигар, ҳатто дубайтию рубоӣ, аз қабили Бобо Тоҳир ва Умари Хайём барин шоирон зуҳур карда буданд, ки истеъдоди худро маҳз ба сурудани дубайтию рубоӣ масруф доштаанд.

Саъдӣ ба фаҳмиши мо, дар таърихи ғазалсароӣ, пеш аз ҳама, ду кашфиёти бузург карда буд. Яке ин аст, ки ӯ масоили ишқияро бо образ ва маонии дилписанд, ки то аҳди ӯ касе дар ғазал истифода накарда буд, ороставу пироста сохт ва бо он ки ғазалҳои ӯ ташбеҳу истиора ва тамсилу киноҳои нозук дорад, ҳаргиз аз ҳадди эътидол берун наёмад ва ба такаллуф роҳ надод. Ин аст, ки Саъдӣ ба иқтизои табиат ва идеали эҷодии худ ҷанбаи тарбиявии ғазалро на танҳо нигоҳ дошт, балки онро ба дараҷот афзун гардонд. Абьёти ҷудогона, баъзан, ғазалҳои тамомро дар панду андарз ва насиҳату мавъиза суруд. Одоби ишқварзӣ ва ахлоқи инсониро ба ҳам пайванд сохт ва бо ҳамин ҷанбаи иҷтимоии ғазалро вусъати тоза бахшид.

Саъдӣ дар ваҷҳи тақдири таърихии эҷодкорон низ хидмати шоистае ба тақдим расонидааст. Ӯ бо ғазали навини худ на танҳо сухани ишқро ба дилу эҳсос ва ҷаҳони тахайюлоти ошиқон ҳамдаму ҳамнафас гардонда, муаммоҳои ғомиза ва суолҳои лоҷавоби ишқу ошиқиро ҷавобҳои савоб ва дилпазиру андешаписанд гуфт, балки барои халлоқони сухани ишқу зебоӣ роҳи озодию истиқлоли ҳақиқии ҷамъиятиро нишон дод. Ба иборати дигар Саъдӣ нишон дод, ки ғазал ва ғазалсароӣ шоирро аз қайди моддиву маънавӣ ва асорати рӯҳонии синфи ҳукмрон раҳоӣ бахшида, дар айни ҳол, эътибори ӯро дар назди тамоми табақаҳои ҷомеа баланд мегардонад.

Албатта, истилоҳи «ғазали навин», ки ба шайх Саъдӣ мансуб

донистаанд, ба чунин маънӣ нест, ки маҳз Саъдӣ мухтареи ғазал бошад. Балки барои он аст, ки Саъдӣ ба қолаби ғазали пешиниён ва муосирон ҷони тоза бахшида, онро хушоянд ва дилпазир гардондааст. Барои баёни матолиби ишқия чунон вазну қофия ва алфозу таркибҳои муносибро дарьёфт мекунад ва ба ҳам мечинад, ки касро бо ҳусни калом ва ҷамоли маонӣ ба ваҷду ҳаяҷон меоварад. Баҳр ва вазнҳое, ки шоир дар ғазал ихтиёр кардааст, аксаран ба авзони оҳангҳои мусиқӣ мувофиқ меояд. Шояд аз ҳамин ҷиҳат бошад, ки ғазалҳои Саъдӣ дар маҷлисҳои ваҷду само бештар аз ашъори дигарон суруда мешуд ва мақбули хотирҳо мегардид. Авзои ботинӣ ва ҳолоти рӯҳии ошиқонро дар вазъиятҳои гуногун нағз эҳсос мекунад ва муҳимтар аз ҳама ин аст, ки онро бо сухан айнан ифода карда метавонад. Баъзан мазмунҳои маълумро ҳам чунон зебу оро медиҳад ва дар қолаби шеър чунон ҳусну ҷозиба мебахшад, ки беҳамто ва беназир мегардад:

*Ман надонистам аз аввал, ки ту бе меҳру вафоӣ,*
*Аҳд нобастан аз он беҳ, ки бубандию напоӣ.*
*Дӯстон айб кунандам, ки чаро дил ба ту додам,*
*Бояд аввал ба ту гуфтан, ки чунин хуб чароӣ?*
*Гуфта будам, ки биёӣ, ғами дил бо ту бигӯям,*
*Чӣ бигӯям, ки ғам аз дил биравад, чун ту биёӣ.*

Ё худ, гирем, садоқати ошиқро ба маъшуқ, ки амри муқаррарист ва мавзӯи ҷовидонаи ғазал аст, дар пирояи лафзи хушоянду муҷалло чӣ тавр тарҳрезӣ мекунад:

*Касе монанди ман ҷустӣ?! Зиҳӣ, бадаҳду сангиндил,*
*Макун, к-андар вафодорӣ нахоҳӣ ёфт монандам.*
*Агар худ неъмати Қорун касе дар поят андозад,*
*Куҷо ҳамтои ман бошад, ки ҷон дар поят афкандам.*
*Ба ҷонат, к-аз миёни ҷон зи ҷонат дӯсттар дорам,*
*Ба ҳаққи дӯстӣ, ҷоно, ки бовар дор савгандам.*

Дар ҳақиқат ҳам, маънӣ, мазмун ва мавзӯъ маълуму маъруф аст, вале ҳусни адо, силсилабандии образҳо ва ниҳоят, шиддати эҳсосот нотакрор ва беназир аст. Ба иборати дигар, саҳл мепамоиду мумтанеъ аст.

ранги нав ва чилваю чилои тоза манзури аҳли дил ва ишқ гардонда, саромад ва муҷаддиди жанри ғазал дар таърихи адабиёт гардид. Ғазал то зуҳури Саъдӣ, албатта, мавҷуд буд. Шоирони бисьёре аз устод Рӯдакию Унсурию Фаррухӣ гирифта, то Хоқонию Анварию Заҳир ғазал ва ташбиб гуфтаанд. Вале ин шоирон ғазалро дар тобеияти қасида ва бештар ҳамчун як ҷузви қасида сурудаанд. Аз тарафи дигар, ғазал то Саъдӣ ба номи касе аз шуаро тахассус наёфта буд, ҳарчанд ки дар жанрҳои дигар, ҳатто дубайтию рубоӣ, аз қабили Бобо Тоҳир ва Умари Хайём барин шоирон зуҳур карда буданд, ки истеъдоди худро маҳз ба сурудани дубайтию рубоӣ масруф доштаанд.

Саъдӣ ба фаҳмиши мо, дар таърихи ғазалсароӣ, пеш аз ҳама, ду кашфиёти бузург карда буд. Яке ин аст, ки ӯ масоили ишқияро бо образ ва маонии дилписанд, ки то аҳди ӯ касе дар ғазал истифода накарда буд, ороставу пироста сохт ва бо он ки ғазалҳои ӯ ташбеҳу истиора ва тамсилу кинояҳои нозук дорад, ҳаргиз аз ҳадди эътидол берун наёмад ва ба такаллуф роҳ надод. Ин аст, ки Саъдӣ ба иқтизои табиат ва идеали эҷодии худ ҷанбаи тарбиявии ғазалро на танҳо нигоҳ дошт, балки онро ба дараҷот афзун гардонд. Абьёти ҷудогона, баъзан, ғазалҳои тамомро дар панду андарз ва насиҳату мавъиза суруд. Одоби ишқварзӣ ва ахлоқи инсониро ба ҳам пайванд сохт ва бо ҳамин ҷанбаи иҷтимоии ғазалро вусъати тоза бахшид.

Саъдӣ дар ваҷҳи тақдири таърихии эҷодкорон низ хидмати шоистае ба тақдим расонидааст. Ӯ бо ғазали навини худ на танҳо сухани ишқро ба дилу эҳсос ва ҷаҳони тахайюлоти ошиқон ҳамдаму ҳамнафас гардонда, муаммоҳои ғомиза ва суолҳои лоҷавоби ишқу ошиқиро ҷавобҳои савоб ва дилпазиру андешаписанд гуфт, балки барои халлоқони сухани ишқу зебоӣ роҳи озодию истиқлоли ҳақиқии ҷамъиятиро нишон дод. Ба ибораи дигар Саъдӣ нишон дод, ки ғазал ва ғазалсароӣ шоирро аз қайди моддиву маънавӣ ва асорати рӯҳонии синфи ҳукмрон раҳоӣ бахшида, дар айни ҳол, эътибори ӯро дар назди тамоми табақаҳои ҷомеа баланд мегардонад.

Албатта, истилоҳи «ғазали навин», ки ба шайх Саъдӣ мансуб

донистаанд, ба чунин маънӣ нест, ки маҳз Саъдӣ мухтареи ғазал бошад. Балки барои он аст, ки Саъдӣ ба қолаби ғазали пешиниён ва муосирон ҷони тоза бахшида, онро хушоянд ва дилпазир гардондааст. Барои баёни матолиби ишқия чунон вазну қофия ва алфозу таркибҳои муносибро дарьёфт мекунад ва ба ҳам мечинад, ки касро бо ҳусни калом ва ҷамоли маонӣ ба ваҷду ҳаяҷон меоварад. Баҳр ва вазнҳое, ки шоир дар ғазал ихтиёр кардааст, аксаран ба авзони оҳангҳои мусиқӣ мувофиқ меоянд. Шояд аз ҳамин ҷиҳат бошад, ки ғазалҳои Саъдӣ дар маҷлисҳои ваҷду само бештар аз ашъори дигарон суруда мешуд ва мақбули хотирҳо мегардид. Авзои ботинӣ ва ҳолоти рӯҳии ошиқонро дар вазъиятҳои гуногун нағз эҳсос мекунад ва муҳимтар аз ҳама ин аст, ки онро бо сухан айнан ифода карда метавонад. Баъзан мазмунҳои маълумро ҳам чунон зебу оро медиҳад ва дар қолаби шеър чунон ҳусну ҷозиба мебахшад, ки беҳамто ва беназир мегардад:

*Ман надонистам аз аввал, ки ту бе меҳру вафоӣ,*
*Аҳд нобастан аз он беҳ, ки бубандию напоӣ.*
*Дӯстон айб кунандам, ки чаро дил ба ту додам,*
*Бояд аввал ба ту гуфтан, ки чунин хуб чароӣ?*
*Гуфта будам, ки биёӣ, ғами дил бо ту бигӯям,*
*Чӣ бигӯям, ки ғам аз дил биравад, чун ту биёӣ.*

Ё худ, гирем, садоқати ошиқро ба маъшуқ, ки амри муқаррарист ва мавзӯи ҷовидонаи ғазал аст, дар пирояи лафзи хушоянду муҷалло чӣ тавр тарҳрезӣ мекунад:

*Касе монанди ман ҷустӣ?! Зиҳӣ, бадаҳду сангиндил,*
*Макун, к-андар вафодорӣ нахоҳӣ ёфт монандам.*
*Агар худ неъмати Қорун касе дар поят андозад,*
*Куҷо ҳамтои ман бошад, ки ҷон дар поят афкандам.*
*Ба ҷонат, к-аз миёни ҷон зи ҷонат дӯсттар дорам,*
*Ба ҳаққи дӯстӣ, ҷоно, ки бовар дор савгандам.*

Дар ҳақиқат ҳам, маънӣ, мазмун ва мавзӯъ маълуму маъруф аст, вале ҳусни адо, силсилабандии образҳо ва ниҳоят, шиддати эҳсосот нотакрор ва беназир аст. Ба ибораи дигар, саҳл мепамоёду мумтанеъ аст.

Ҷазобат ва дилрабоии ғазалҳои ошиқонаи шоир боз дар он аст, ки дар онҳо он чӣ гӯянда дидааст ва ё аз дил гузаронидааст, ба қалам меояд ва пеши назари хонандаю шунаванда манзараи латифи ошиқонае ҷилвагар мешавад. Ин чунин маънӣ дорад, ки илҳомгоҳи шоир ва сарманшаи кайфияти ошиқонаи ӯ воқеияти манзур ва махсус асту бас. Ба қавли устод Айнӣ гӯем, ғазалҳои ошиқонаи шайх Саъдӣ ҳам асоси реалӣ ва ҳаётию воқеӣ доранд. Воқеияти таассуроти гӯянда, дар навбати худ, самимияти каломи ошиқонаро афзун гардонда, ба дилу дидаи ошиқон зудтар, фавритар таъсир мерасонад. Он чӣ каломи ишқияи Саъдиро рӯҳфизою ҷонбахш мегӯем, шояд аз ҳамин манбаъ низ манша гирад. Дар ҳақиқат ҳам вазифаи ғазал на танҳо барангехтани эҳсосоти ошиқона, балки тарбияи рӯҳоният ва ҷамолшиносии халқу миллат ҳам аст. Ба ин маънӣ, ғазалҳои ошиқона симои миллати шоирро аз лиҳози ахлоқу одоб низ васеъ намоиш медиҳад. Шеърҳои ишқияи Саъдӣ намунаи аълои чунин ғазалҳост.

Аз тарафи дигар, ишқномаҳои Саъдӣ аз мушоҳидот ва ангезаҳои дили ишқсиришти ӯ сарчашма гирад ҳам, рӯҳияи умуми ошиқонро, завқи онҳоро, ахлоқи иҷтимоии ошиқонаи онҳоро ифода мекунад ва аз ин рӯ хоҳ-нохоҳ ба худ ҷанбаи миллӣ қабул мекунад. Форсизабонон Саъдиро маҳз чунин қабул кардаанд, барои он ки ӯ ишқро ҳамчун қуллаи болотарини дӯстӣ ва ҳамчун омили бақои инсоният шинохта буд ва талқин мекард. Ин як тарзи дигар ва аз ҳама муҳимми ибрози ақоиди гуманистии Саъдӣ буд, ки ба истиқболи соҳибони завқи салим равона карда шудааст. Таълимоти гуманистии Саъдӣ дар ин маврид бо роҳи тарбияи завқи эстетикии мардум намудор мегардад.

Қаломи ишқияи Саъдӣ аз он ҷиҳат низ писанди дилбохтагон гардид, ки дар он асрор, ҳолат ва кайфияти дарунии ишқбозон ба мадди аввал гузошта шуд. Кайфияти зоҳирии ишқ, ки аз лаззатпарастӣ ва шаҳвату ғурур бармеояд, дар тағаззулоти ӯ қариб дида намешавад. Боиси ин, зоҳиран, дар он аст, ки ӯ ишқи орифонаро дар пояи ишқи омиёна нағз адо кардааст. Ҳамин ҳолат, дар навбати худ, сабаб шудааст, ки ғазалҳои ӯ писанди хотири орифу

маъруф гардад. Аз он пиру ҷавон, шоҳу гадо — ҳама табақоти ҷомеа ба қадри ҳол завқеву шавқе ҳосил карда метавонанд.

Дар айни ҳол, асрори сухани Саъдиро дарк кардан ба ҳар кас ба осонӣ даст намедиҳад. Ба қавли Муҳаммад Алии Фурӯғӣ, «Пай бурдан ба мақоми Шайх бо доштани завқи салим ва татаббӯъ дар каломи фусаҳо, пас аз мутолаа ва тааммули фаровон муяссар мешавад». Дар ҳақиқат ҳам рамзу киноявУ тамсилҳои шоир на танҳо тааммулу андеша балки дониш, малака ва маҳорат ҳам мехоҳад. Вале таҳқиқи мураккаботи каломи Саъдӣ дар ҷой ва мавриди дигар. Ҳоло мехоҳем чанд нуктаеро дар бобати ғазалиёти шоир қайд кунем, ки нақши бадеи тахайюли адабӣ ва тамоюли халқию иҷтимоии тафаккури ӯро як навъ равшан месозад. Яке ин аст, ки дар ғазалҳои ошиқонаи шоир ҳам абьёти дорои панду ҳикмат зиёд дучор мешавад, аз қабили:

*Дӯст набошад, ба ҳақиқат, ки ӯ*
*Дӯст фаромӯш кунад дар бало.*

Ё худ:

*Сангею гиёҳе, ки дар он хосияте ҳаст,*
*Аз одамие беҳ, ки дар ӯ манфиате нест.*

Панду насиҳат равияи асосии ҷаҳонбинии Саъдист, инро худ гуфтааст ва дигарон тасдиқ кардаанд. Аммо идеали олии ҷамъиятии худро маҳз дар ғазал гуфтан ва ғазалро, ки сухани ишқ аст, тобеи «одамият» намудан аз наводироти Саъдист. Гузаштагони Саъдӣ чунин ғазал нагуфтаанд, чунон ки Саъдӣ дар ғазали зерин гуфтааст:

*Тани одамӣ шариф аст ба ҷони одамият,*
*На ҳамин либоси зебост нишони одамият.*
*Агар одамӣ ба чашм асту даҳону гӯшу бинӣ,*
*Чӣ миёни нақши девору миёни одамият.*
*Хӯру хобу хашму шаҳват шағаб асту ҷаҳлу зулмат,*
*Ҳайвон хабар надорад зи ҷаҳони одамият.*
*Ба ҳақиқат одамӣ бош, вагарна мурғ бошад,*
*Ки ҳамин сухан бигӯяд ба забони одамият.*

*Магар одамӣ набудӣ, ки асири дев мондӣ,*
*Ки фаришта раҳ надорад ба макони одамият.*
*Агар ин дарандахӯӣ зи табиатат бимирад,*
*Ҳама умр зинда бошӣ ба равони одамият.*
*Расад одамӣ ба ҷое, ки ба ҷуз худо набинад,*
*Бинигар, ки то чӣ ҳад аст макони одамият.*
*Таярони мурғ дидӣ, ту зи пойбанди шаҳват,*
*Бадар ой, то бубинӣ таярони одамият.*
*На баёни фазл кардам, ки насиҳати ту гуфтам,*
*Ҳам аз одамӣ шунидем баёни одамият.*

Ин гуна ғазалҳо, ки сар то по аз ҳикмат ва панду насиҳат иборатанд, дар ҳамаи девонҳои шоир мавҷуд аст. Гоҳо ин навъ ғазалҳои шоир мазмуни ирфонӣ доранд, вале бояд донист, ки Саъдӣ ирфону тасаввуфро ҳам ҳамеша ба шарафмандӣ ва ҷалолу шаҳомати инсон тобеъ намудааст. Ирфон ва тасаввуфи Саъдӣ тимсоли озодии амалиёт, озодии тафаккур ва озодии эҷод аст. Истиқлолият ва истиғнои ӯ дар назди ҳукмронони замони худ ҳам ба ин тарафи ҷаҳонбинии ӯ беалоқа нест. Аз ҷониби дигар, Саъдӣ дар ғазалҳои худ воиз, зоҳид, шайх, қозӣ, сӯфӣ, мӯҳтасиб ва ашхоси дигарро, ки аз лиҳози мазҳабу шариат шоистаи эҳтиром буданд, маҳз аз мавқеи ирфону тасаввуф ба иттиҳоми дурӯягию риёкорӣ ва макру солус сахт мазаммат кардааст. Ринду авбошу лоуболро, ки шариат маҳкум мекунад, дар озодагӣ, сафои ботин, бериёӣ сутудани шоир ҳам аз ҳамин мавқеъ аст. Ин ҳама мазиятҳо ғазали Саъдиро ба табъи омма қарин гардондааст.

Ғазалҳои Саъдӣ ба мисли дигар анвои ашъораш на дар лафзу на дар маънӣ ҳашву зиёдат надорад. Ӯ лафзро ҳамон андоза ороиш медиҳад, ки ба қомати маънӣ мутаносиб бошад. Маъниро ҳам чунон нақшу нигор медиҳад, ки ҳусни табиии он коста нагардад. Дар ҷое, ки маънӣ худ дар ғояти камол аст, ба ороиши иборат намепардозад (Хотуни хубсурати покизарӯйро нақшу нигору хотаму пирӯза, гӯ, мабош). Ҳамаи ин ба хотири он аст, ки мувозинат ва мавзунияти лафзу маънӣ риоят шавад ва ба ин восита шеъри ӯ на танҳо ба табъи нозуки аҳли адаб мувофиқ ояд, балки аз завқу фаҳми ҷумҳури хонанда ҳам дур набошад. Ба иборати дигар гӯем, Саъдӣ ағлабу аксар ҳангоми сурудани ғазал ба

ғакаллуфу тасаннуъ, ки шеърро аз фасоҳату равонӣ маҳрум месозад, роҳ надодааст. Аммо ин чунин маънӣ надорад ки ӯ аз ӯҳдаи ин кор намебаромад. Саъдӣ ба қавли худаш, «дар ҳаман қавлҳо фасеҳ» буд ва даҳои муқтадири ӯ ба назми ҳама гуна аснофи сухан қодир ва қобил буд (сухан мулкест Саъдиро мусаллам). Аз ин рӯ, ҷои шубҳа нест, ки шоир вақте бидуни шева ва тариқаи аслии эҷодии худ, шояд ба хотири сибқатҷӯӣ ва ё ҳунарнамоӣ бошад, ба тасаннуъ ва лафзпарварию латифапардозӣ ҳам ҳиммат гумошта будааст. Гӯё дар ғазали зерин ҳамин кайфиятро мушоҳида кардаем:

*Эй мусулмонон, фиғон з-он наргиси ҷодуфиреб,*
*Қ-ӯ ба як раҳ бурд аз ман сабру орому шикеб.*
*Румиёна рӯй дорад, зангиёна зулфу хол,*
*Чин камони чочиён абрӯй дорад пуритеб.*
*Аз аҷоибҳои олам сиву ду чизи аҷиб,*
*Ҷамъ мебинам аён дар рӯи ӯ ман бе ҳиҷеб:*
*Моҳу Парвин, Тиру Зӯҳра шамсу қавсу коҷу оҷ,*
*Мӯрду наргис, лаълу гул, сабзию май, васлу фиреб,*
*Бону хитмӣ шамъу сандал, ширу қиру нуру нор.*
*Шаҳду шаккар, мушку анбар, дурру лӯълӯ, нору себ.*
*Мӯъҷизоти панҷ пайғамбар ба рӯяш-дар падид:*
*Аҳмаду Довуду Исо, Хизру домоди Шуеб.*
*Эй санам, гар ман бимирам ночашида з-он лабон,*
*Додгар аз ту бихоҳад доди ман рӯзи ҳисеб.*
*Саъдиё, аз рӯи таҳқиқ ин сухан нашнидаӣ,*
*Хар нишеберо фарозу ҳар фарозеро нишеб.*

Бояд гуфт, ки ин ғазал на дар ҳаман нусхаҳои қаламии девони Саъдӣ сабт аст ва на ба ҳаман нашрҳои он дохил шудааст. Баъзан онро дар таркиби ғазалҳои девони «Таййибот» мебинем ва гоҳо ноширон онро дар қисмати мулҳақот ҷой додаанд. Ба ҳар ҳол, ин ғазал, ки ба ҳамин шаклу ҳайъат ва сабку шева дар эҷодиёти Саъдӣ камьёбу нодир ва шояд яккаву ягона аст, ба назари мо, як андоза аз тасаннуу такаллуф ва аз диққати бештар ба пироиши рухсораи сухан холӣ нест. Ишорату имое ба наводироти он дар мақтаи ғазал ҳам гӯё шудааст.

Алҳол, ки сухан аз падидаҳои нодири ғазалиёти Саъдӣ рафт,

наметавон аз як мухассаноти дигари он сарфи назар намуд. Гап дар сари он аст, ки Саъдӣ дар ҳини ҷавонӣ чанде ба сулуки риндону дарвешон гаравида буд ва дар маҷлисҳои рақсу самои онон ширкат меварзид. Дар ин гуна маҷлисҳо, ки аҳли он дар зери нағмаи шӯхи дафу чанг нолаи дилнавози ною рубоб бо дастафшонию пойкӯбӣ ва сармастиву бехудӣ шабҳоро ба рӯз меовარданд, шоирони он қавм дар ҳини гармию ворастагӣ ба ваҷду ҳол ба ҳавои рақсу самоъ ғазалҳои шӯрангезу пурҳаяҷон мегуфтанд. Чанд ғазалест дар девонҳои ғазалиёти шайх Саъдӣ, ки дар маҷлисҳои самоъ ва ё барои ҳамин мақсад гуфта шудани онҳо ҳис карда мешавад. Ин гуна ғазалҳои шоир дорои чандин хосиятҳост, ки дигар ғазалҳои ӯ онро надорад. Аввалан, онҳо аз ҷиҳати шакл яъне тарзи қофиябандӣ ва радифсозӣ марғубанд. Сониян, аз ваҷҳи сабку шеваи баён, ки бо роҳи муколамаву хитоба сурат гирифта, бо ифроти эҳсосот ва саҳлияту табиияти изҳори шавқи ошиқона фазилат доранд. Ба мисли ин ғазал:

*Эй сарвболои сиҳӣ, к-аз сурати ҳол огаҳӣ,*
*В-аз ҳар кӣ дар олам, беҳӣ, мо низ ҳам бад нестем.*
*Гуфтӣ: ба ранги ман гуле ҳаргиз набинад булбуле,*
*Оре, накӯ гуфтӣ, вале мо низ ҳам бад нестем.*
*То чанд гӯӣ, мову бас, кӯтаҳ кун, эй раънову бас,*
*На худ туӣ зебову бас, мо низ ҳам бад нестем.*
*Гуфтӣ, ки чун ман дар замӣ дигар набошад одамӣ,*
*Эй ҷону лутфи мардумӣ, мо низ ҳам бад нестем.*
*Гар гулшани хушбӯ туӣ в-ар булбули хушгӯ туӣ,*
*В-ар дар ҷаҳон некӯ туӣ, мо низ ҳам бад нестем.*
*Гар ту ба ҳусн афсонаӣ, ё гавҳари якдонаӣ,*
*Аз мо чаро бегонаӣ? Мо низ ҳам бад нестем.*
*Эй дар дили мо доғи ту, то кай фиребу лоғи ту,*
*Гар беҳ, бувад дар боғи ту, мо низ ҳам бад нестем.*
*Боре ғурур аз сар бинеҳ в-инсофи дарди ман бидеҳ,*
*Эй боғи шафтолуву беҳ, мо низ ҳам бад нестем.*
*Гуфтам, ту моро дидаӣ в-аз ҳоли мо пурсидаӣ,*
*Пас чун зи мо ранҷидаӣ? Мо низ ҳам бад нестем.*
*Гуфтӣ: беҳ аз ман дар Чигил сурат набандад обу гил,*
*Эй сустмеҳри сахтдил, мо низ ҳам бад нестем.*
*Саъдӣ, гар он зебо қарин бигзид бар мо ҳамнишин,*
*Гӯ, ҳар кӣ хоҳӣ, баргузин, мо низ ҳам бад нестем.*

Алҳол аз таҳқиқи ҷузъиёти ин ғазал ва ҳамин навъ ғазалҳои шоир худдорӣ намуда, фақат ҳамин қадар гуфтанӣ ҳастем, ки ин ғазалҳо ғазалҳои Саъдиёна нестанд. Вале Саъдӣ қодир буд, ки чунин ғазалҳо низ гӯяд. Ин гуна ғазалҳо хоси эҷодиёти Ҷалолиддини Румист (1207—1273), ки Саъдӣ ба шахсият, таълимот ва таълифоти ӯ назари ихлос доштааст ва гӯё маҳз аз рӯи иродатмандӣ ба ин марди бузург сафари Румро ҳам пеш гирифта будааст.

Ғазалҳои Саъдӣ дар асл бо матонату истеҳкоми калом, нозукату бориккии хаёлоти шоирона, шеърияти олӣ, фаровонии маъниҳои ногуфта ва ҳусни онҳо, дилангезӣ ва масарратбахшии худ фарқ мекунад ва имтиёз дорад. Ғазалҳои Саъдӣ сармашқи хуб барои шеъргӯист, вале тақлиднопазир аст. Рост мегӯянд, ки Саъдӣ дар ғазал баъзан то ба сарҳадди эъҷоз расидааст. Мазмун ва ғояҳои инсонпарваронаи ғазалҳо худ мавзӯест дигар, ки муҳаққиқон дар ин ҷода зиёдтар заҳмат кашидаанд ва зиёдтар ҳам муваффақ шудаанд.

Шайх Саъдӣ вассоф ва мадеҳасарои беназири ишқ ва ҳусну зебоӣ буд. Ӯ дар инсон одамиятро ситоиш мекард ва тарғиб менамуд. Вале ӯ, метавон гуфт, ки аҳли сарвату ҷоҳро ба хотири ин ки онҳо соҳибони мулку мол ҳастанд, мадҳ накардааст. Чанд адад қасида, ки дар девони ӯ ҷой дорад, ағлаб бо номи атобакони салғарӣ аст, ки онҳо вилояти Форсро аз роҳи дилсӯзӣ ба халқу кишвар аз торочи муғул наҷот дода буданд. Чанде дигар ба номи Хоҷа Шамсиддини Ҷувайнии Соҳибдевон ва бародари ӯ Алоуддин Атомалики Ҷувайнии муаллифи китоби «Таърихи Ҷаҳонкушо» ва ашхоси дигар гуфта шудааст, ки на Саъдӣ садоқатманди онҳо, балки онҳо эътиқодманди шайхи покизасиришт буданд. Аз ҷониби дигар, қасидаҳои Саъдиро ба маънии том мадҳия шуморидан мумкин нест. Чунки дар онҳо фақат чанд байт дар сифати мамдӯҳ буда, бақият комилан дар панду мавъизат аст. Дар насиҳати мамдӯҳон Шайх Саъдӣ баъзан ба дараҷаи густохӣ расидааст. Дар он замон, хусусан дар ҳаққи ҳукмрони муғул, бо ин оҳанг сухан гуфтан ёрои касе набудааст. Ҳамин аҳволро мо дар қасидаҳое, ки Саъдӣ ба номи ҳокими Форс амир Анкиёну гуфтааст, баръало мушоҳида мекунем. Ва ҳол он ки ин амир, аз рӯи

шаҳодати китобҳои таърихӣ, шахси мутадаййин ва дар мазҳаби муғулии худ собитқадам будааст. Аз ҷумла, Шайх Саъдӣ дар қасидае хитобан ба ӯ гуфтааст:

*Арӯси зишт зебо кай тавон буд*
*Вагар худ баркунад дебои мӯълам?*
*Агар мардум ҳамин болову ришанд,*
*Ба найза низ-барбастаст парчам.*
*Чунин панд аз падар нашнида бошӣ,*
*Ало, гар ҳушмандӣ, бишнав аз ам(м):*
*Чу яздонат мукаррам карду махсус,*
*Чунон зӣ дар миёни халқи олам,*
*Ки дар вақте мақоми подшоҳит*
*Набошад, ҳамчунон бошӣ мукаррам.*
*На ҳар кас ҳақ тавонад гуфт густох,*
*Сухан мулкест Саъдиро мусаллам.*
*Мақомот аз ду берун нест фардо:*
*Биҳишти ҷовидонӣ ё ҷаҳаннам.*

Саъдӣ сухани ҳақро инчунин густох барои он гуфта тавонист, ки «бими сар ва умеди зар» надошт.

Қасоиди Саъдӣ дар асоси тамаллуқ ва муболиғаву дурӯғи маҳз гуфта нашудааст. Дар мадҳияе ба номи Саъд ибни Абӯбакр бе зикри ном қасидасарой ва суханвари бузург Заҳири Форьёбиро, ки дар мадҳи Қизил Арслони Салҷуқӣ муболиға карда буд, таъна зада навишта буд:

*Ба роҳи такаллуф марав, Саъдиё,*
*Агар сидқ дорӣ, биёру биё.*
*Ту манзилшиносию шаҳ роҳрав,*
*Ту ҳақгӯю хусрав ҳақоиқшунав.*
*Чӣ ҳоҷат, ки нӯҳ курсии осмон,*
*Ниҳӣ зери пои Қизил Арслон.*
*Магӯ: пои иззат бар афлок неҳ,*
*Бигӯ: рӯи ихлос бар хок неҳ.*

Аз Саъдӣ фақат 14 адад қасида боқӣ мондааст, ки аксарияти онҳо ба касе унвон нашудааст. Онҳо бештар дар панду андарз, васфи баҳор, ситоиши ҷамоли маъшуқ, васфи Шероз ва дар тавҳид мебошанд. Услуби баёни қасоиди шоир ба мисли дигар осори

ӯ сода ва фасеҳ аст, дар он аз сабки тумтароқ ва олимонаи қасидасароёни асри XII ва аввалҳои асри XIII нишоне нест. Баёнаш фасеҳ, андешааш равшан аст.

Шӯҳрат ва мақоми тарҷеъбанди Саъдӣ:

*«Биншинаму сабр пеш гирам,*
*Дунболаи кори хеш гирам»,*

дар таърихи адабиёт маълум аст. Осори манзуми арабӣ ва матнҳои арабии асарҳои мансури ӯ, ба иттифоқи муҳаққиқин, дар фасоҳату балоғат ҳадди васат доштаанд. Маҳорати Саъдӣ дар дигар анвои ашъор ҳам олист ва он аз матни куллиёти ӯ пайдост.

Қайфияти таҳияву танзими девони шайх Саъдӣ чунин аст. Мо дар ибтидои кор ният доштем, ки куллиёти осори шайх Саъдиро дар асоси яке аз қадимтарин нусхаҳои қаламии он, ки бо рақами 503 дар Ганҷинаи дастнависҳои шарқии АФ Тоҷикистон ба номи А. Мирзоев маҳфуз аст ва тахминан 10—15 сол баъд аз вафоти Саъдӣ китобат шудааст, мураттаб созем. Таҳқиқи матншиносии дастнавис ва муоянаи он бо дастхатҳои Душанбе ва нашрияҳои дастраси Эрон нишон дод, ки нусхаи 503 бо вуҷуди қадимӣ, мусаҳҳаҳ ва ба матни асл наздик будан, матни комили куллиёти Саъдиро дар бар нагирифтааст. Аз ин рӯ, ба хотири ин ки матни ҳар чӣ комилтари куллиёт ба мутолааи хонанда вогузор гардад, қарор додем, ки матни асосӣ аз нашрияҳои Эрон, ки низ дар асоси нусхаҳои қадимаву мусаҳҳаҳ мураттаб ёфтаанд, гирифта шавад. Ба ин тариқа, куллиёти Саъдӣ, аз ҷумла девони ӯ, асосан аз рӯи матни ду нашрияи Эрон, ки яке соли 1338 ва дигаре соли 1340 шамсии ҳиҷрӣ бо саъю эҳтимоми муассисаи интишороти Аҳмади Илмӣ ва Мазоҳири Мусаффо интишор ёфтаанд, омода карда шудааст. Вале дар рафти кор мо аз рӯи зарурат ба дигар нашрияҳои эронии куллиёти Шайх, аз ҷумла интишороти ширкати «Иқбол» (Теҳрон, с. 1342) ва созмони интишороти «Ҷовидон» (Теҳрон, бидуни соли нашр) мурочиат кардаем. Матни «Бӯстон», ки устод Айнӣ тартиб додааст ва «Мунтахаби куллиёт»-и Саъдӣ, ки А. Деҳотӣ ва И. Ализода ба чоп расондаанд, ҳамеша мавриди назар ва истифода буд.

Бо ин ҳама ҳангоми тасҳеҳи матн як дастхати дигари нафисаи куллиёти Саъдӣ, ки бо рақами 421 дар Ганҷинаи дастнависҳои АФ Тоҷикистон нигоҳ дошта мешавад ва аз рӯи нусхаи қадимае бо хати насхи хафӣ истинсох шудааст, зери даст буд ва дар ҳалли мушкилот мададгорӣ мекард. Ин ҳама китобҳо дар сурате бар кор буд, ки ягон ғазал, қитъаи шеърӣ ё порчаи мансур дар нусхаи 503 набошад.

Ҳамаиноширони эронӣ махсус қайд кардаанд, ки матни онҳо аз рӯи нусхаи ташҳеҳшудаи Муҳаммад Алии Фурӯғӣ сурат гирифтааст ва, аз ин рӯ, иддао доранд, ки нашри онҳо мӯътамад ва мӯътабар аст. Дар ҳақиқат ҳам, Муҳаммад Алии Фурӯғӣ дар натиҷаи ҷустуҷӯи бисьёрсола аз китобхонаҳои Эрон, Лондон, Париж, Оксфорд ва Бомбай як нусхаи охири асри XIII ва ҳашт нусхаи асри XIV куллиёти Саъдиро пайдо карда, бо муқоясаву муқобала матни то андозае саҳеҳ ва комили осори Саъдиро ба вуҷуд овард ва онро соли 1936 дар Теҳрон интишор дод. Ин матн имрӯз ҳам дар Эрон мӯътабар ва мӯътамад аст.

Ноширони куллиёти Саъдӣ, ки мо ҳангоми ба ҳарфи ҳозираи тоҷикӣ гузаронидани осори Саъдӣ матни онро ба асос гирифтаем, низ аз рӯи нусхаи Фурӯғӣ ва муқобалаву муқояса бо нусхаҳои дигар мураттаб шудани нашрияи худро махсус таъкид кардаанд. Аммо муқоясаву муоянаи матни нашрияҳои Эрон ба нусхаи қадимаи Душанбе (рақами 503) нишон дод, ки дастхати Душанбе аз лиҳози саҳеҳии матн ва қаробати он ба забони назму насри замони Саъдӣ чанде фазилатҳо доштааст. Бар тасҳеҳи ин муддао чанд далел меорем. Дар байти зерини чопи Эрон ба ҷои калимаи «хоҷагон», ки дар нусхаи қадимаи мо омадааст, лафзи «хоҷагоҳ» оварда шудааст, ки ба назар носаҳеҳ менамояд:

*Дар он ҳарам, ки ниҳандаш чаҳор болиши ҳурмат,*
*Ҷуз остон нарасад хоҷагоҳи садрнишинро.*

Аз тарафи дигар, дар худи ҳамин байт калимаи «ҳурмат» ба ҷои калимаи «ҳашмат» омадааст, ки дар мавриди мадҳ «ҳашмат» бештар муносиб аст.

Ё худ ин байтро гирем:

*Алалхусус, ки Саъдӣ мақоли қурби ту ёфт,*
*Ҳақиқат аст, ки фикрат маъуззамон монад.*

Дар нусхаи 503 ба ҷои лафзи «фикрат» вожаи «зикрат» омадааст, ки басо баҷост.

Баъзан чунон ҳам вокеъ шудааст, ки матни ягон байт дар нашрияҳои мўътабари Эрон на танҳо носаҳеҳ балки бемантиқ аст. Чунончи, ба байти зерин эътибор диҳем:

*Чунон аз хамру замру ною ноқус*
*Наметарсам, ки аз зўҳди риёӣ.*

Ин ҷо калимаи «замр» маънои «най навохтан»-ро дорад. Дар сурате, ки пас аз ин калима лафзи «ной» омадааст, табиист, ки яке аз ин калимаҳо зиёдатист. Дар нусхаи 503 мисраи аввал ин тавр омадааст, ки тамоман саҳеҳ аст:

*Чунон аз ҳамру чангу ною ноқус...*

Мурод аз овардани ин чанд мисол таъкиди он матлаб аст, ки матни дастхати 503 барои тасҳеҳи ҷадиди куллиёти шайх Саъдӣ кўмаки ҷиддӣ расонида метавонад ва аз ҳамин хотир аст, ки мо фарқҳои ин дастнависро дар повараки девон ва дигар асарҳои Саъдӣ сабт кардаем. Дар повараки саҳифаҳо овардани фарқҳои нусхаи 503 боз омилҳои дигар дорад, ки аҳли таҳқиқ ва хонандаи борикбин худ ба дарьёфти он қодир аст.

Инак, матни комили девони Муслиҳиддин Саъдии Шерозӣ омодаи чоп аст. Ин ҷо аз куллиёти шоир фақат чанд байт аз як қасидаи ҳамдия, як ғазал дар наът ва қасоиди арабӣ, ки тарҷумаи онҳо мақдури мо нест, ихтисор шудаасту бас. Эҳтимол дорад, ки қасоиди арабии шайх Саъдӣ ҳам бо кўмаки рафиқон тарҷума ва дар охири девон ҷой дода шавад.

Ниҳоят, дар хотимаи калом ба қавли

*Як гули мақсуд дар ин бўстон*
*Чида нашуд бе мадади дўстон,*

мехоҳем ба устодон, дӯстону рафиқон ва ҳамкорони азиз, ки иқдоми моро дастгирӣ кардаанд ва ё дар рафти кор бевосита ба мо ёрӣ додаанд, арзи самимият ва сипосу миннатдорӣ намоем. Нахуст ба устод Муҳаммади Осимӣ, ки ин иқдоми моро дастгирӣ кардаанд, ба Аълохон Афсаҳзод, ки дар вақташ муҳаррик ва ҳидоятгари ин кор буд, ба Ҷонфидо Аскар ва Ҷобулқо Додалишоев, ки куллиётро сар то по хонда, дар тасҳеҳи матн бевосита иштирок кардаанд, ба Абӯбакр Зуҳуриддинов, ки ҳамеша бо машварату маслиҳатҳои муфиди худ мададгори мо буд, ба Муҳаммадҷон Умаров, ки ба ҳарфи ҳозира гузаронидани матнҳои арабӣ ва тарҷумаи онҳоро ба ӯҳда дошт ва ба Дарвеш Баҳриддинов, ки девонро баъди чопи мошинка хонда, бо дастхати мо муқояса кардааст.

*Саҳобиддин Сиддиқов*





Шукру сипосу миннату иззат худойро,
Парвардигори халқу худованди кибриё,
Ё раб, ба сидқи синаи пирони ростгӯй[1],
Ё раб, ба оби дидаи мардони ошно.
Дилҳои хастаро ба карам марҳаме фирист,
Эй номи[2] аъзамат дари ганҷинаи шифо.
Гар халқ такья бар амали хеш кардаанд,
Моро бас аст раҳмату фазли ту мутакко.
Ё раб, хилофи амри ту бисьёр кардаем,
В-уммед баста аз карамат афви момазо.
Чашми гунаҳгор бувад бар хатои хеш,
Моро зи ғояти карамат чашм дар[3] ато.
Ё раб, ба лутфи хеш гуноҳони мо бипӯш,
Рӯзе, ки розҳо фитад аз парда бар мало.
Ҳамвора аз ту лутфу худовандӣ омадаст,
В-аз мо чунон ки дархури мо феъли носазо.
Адл аст, агар уқубати мо бегунаҳ кунӣ,
Лутф аст, агар кашӣ қалами афв бар хато.
Гар тақвият кунӣ, зи малак бигзарад башар
В-ар тарбият кунӣ, ба сурайё расад саро.
Дилҳои дӯстони ту хун мешавад зи хавф,
Боз аз камоли лутфи ту дил медиҳад риҷо.

---

[1] А — Мардони ростгӯ. [2] А — исми. [3] А — бар.

Ё раб, қабул кун ба бузургиву фазли[1] хеш,
Қ-онро, ки рад кунӣ, набувад ҳеҷ мултаҷо.
Моро ту даст гиру ҳаволат макун ба кас[2],
Илло алайка ҳоҷати дармондагон фало,
Моем бандагони гунаҳгору ту карим,
Ҳоҷат ҳамеша пеши каримон бувад раво.
Қардӣ ту он чӣ шарти худовандии ту буд,
Мо дарҳури ту ҳеҷ накардем, раббано.
Саҳл аст, агар ба чашми иноят назар кунӣ,
Ислоҳи қалбро чӣ маҳал пеши кимиё?
Авлитар ин, ки ҳам ту бигирӣ ба лутфи хеш
Дасте вагарна ҳеҷ наёяд зи дасти мо.
Қоре ба мунтаҳо нарасонида дар талаб,
Бурдем рӯзгори гиромӣ ба мунтаҳо.
Филҷумла дастҳои тиҳӣ бар ту доштем,
Худ даст ҷуз тиҳӣ натавон дошт бар худо.
Ё давлатоҳ, агар[3] ба иноят кунӣ назар[4].
Во хиҷлатоҳ, агар[5] ба уқубат диҳӣ ҷазо.
Эй ёр, ҷаҳд кун, ки чу мардон қадам занӣ
В-ар пойбастаӣ, ба дуо даст баркушо.
Пайдо бувад, ки банда ба кӯшиш куҷо расад,
Болои ҳар саре қаламе рафта аз қазо.
Қасро ба хайру тоати хеш эътимод нест,
Он бе басар бувад, ки кунад такья бар асо.
То рӯзи аввалат чӣ набиштаст бар ҷабин,
Зеро ки дар азал суадоанду ашқиё.
Гар бар вуҷуди ошиқи содиқ ниҳанд теғ
Гӯяд: «Бикуш, ки мол сабил асту ҷон фидо».
Моро ба нӯшдоруи душман умед нест
В-аз дасти дӯст гар ҳама заҳр аст, марҳабо!
Эй пойбасти умри ту бар роҳгузори сел,
Чандин амал, ки пеш ниҳӣ марг дар қафо

---

[1] А — лутфи. [2] А — халқ. [3] А — гар. [4] А — назар кунӣ.
[5] А — гар.

Дар кӯҳу дашт ҳар сабуе сӯфие будӣ,
Гар ҳеҷ судманд будӣ сӯфи бесафо.
Паҳлуи тан заиф кунад, пушти дил қавӣ
Сайде, ки дар риёзи риёзат кунад чаро.
Чун шодмониву ғами дунъё муқим нест.
Фиръавн комрон беҳу Айюб мубтало[1].
Амсоли мо ба сахтиву тангӣ намурдаанд,
Мо худ чӣ лоиқем ба ташрифи авлиё?
Ғам нест захмхӯрдаи роҳи худойро,
Дарде чӣ хуш бувад, ки ҳабибаш кунад даво.
Мобайни осмону замин ҷои айш нест,
Як дона чун ҷаҳад зи миёни ду осиё?
Умрат бирафту чораи коре насохтӣ,
Акнун, ки чора нест, ба бечорагӣ биё.
Кирдори неку бад ба қиёмат қарини туст,
Он ихтиёр кун, ки тавон диданаш лиқо.
То ҳеҷ донае нафишонӣ ба ҷуз карам,
То ҳеҷ тӯшае наситонӣ ба ҷуз тақо[2].
Гӯӣ кадом сангдил ин панд нашнавад?
Бар кӯҳ хон, ки боз ба гӯш оядат садо.
Ноаҳлро насиҳати Саъдӣ чунон ки ҳаст,
Гуфтем, агар ба сурма тафовут кунад амо.

### *ДАР СИТОИШИ АЛОУДДИН АТОМАЛИКИ ҶУВАЙНИИ СОҲИБДЕВОН*

Агар мутолаа хоҳад касе биҳишти баринро,
Биё, мутолаа кун, гӯ, ба навбаҳор заминро.
Шигифт нест, гар аз тин[3] бадар кунад гулу насрин,
Ҳамон ки сурати одам кунад сулолаи тинро.
Ҳаким бор худое, ки сурати гули хандон
Даруни ғунча бибандад чу дар машима ҷанинро.

---

[1] А — дар боло. [2] А — бақо. [3] А — гил.

Сазад, ки рӯи ибодат ниҳанд бар дари ҳукмаш
Мусаввире, ки тавонад нигошт нақши чунинро.
Наими хиттаи Шерозу лӯъбатони биҳиштӣ[1]
Зи ҳар дарича нигаҳ кун, ки ҳур бинию инро.
Гирифта роҳи тамошо бадеъчеҳра бутоне,
Ки дар мушоҳида оҷиз кунанд бутгари Чинро.
Камони абруи туркон ба тири ғамзаи ҷоду
Кушода бар дили ушшоқи мустаманд каминро.
Ҳазор нолаи бедил зи ҳар канор бароянд,
Чу пур кунанд[2] ғуломони шоҳ хонаи зинро.
Ба ҳам баромада об[3] аз ниҳеби боди баҳорӣ,
Мисоли шоҳиди ғазбон[4] гиреҳ фиканда ҷабинро.
Магар шукуфа бихандиду бӯи атр баромад,
Ки нола дар чаман афтод булбулони ҳазинро.
Биёр, соқии маҷлис, бигӯй, мутриби мӯнис,
Ки дер шуд, ки қаринон надидаанд қаринро.
Ҳазордастон бари гул сухансарой чу Саъдӣ,
Дуои соҳиби одил улои давлату динро.
Вазири машриқу мағриб, амини[5] Маккаву Ясриб,
Ки ҳеч мулк надорад чун ӯ ҳафизу аминро.
Ҷаҳони фазлу футувват, ҷамоли дасту вазорат,
Ки зери даст нишонад муқаррабони макинро.
Дар он ҳарам, ки ниҳандаш чаҳор болиши ҳурмат,[6]
Ҷуз остон нарасад хоҷагони[7] садрнишинро.
Мулуки рӯи заминро ба истимолату ҳикмат
Чунон мутеу мусаххар кунад, ки мулки яминро.[8]
Диёри душмани вайро ба манҷаниқ чӣ ҳоҷат,
Ки руъби ӯ мутазалзил кунад буруҷи ҳасинро.
Вазири оламу одил ба иттифоқи афозил
Паноҳи мулк бувад подшоҳи рӯи заминро.

---

1 А — биҳишт. 2 А — баркашанд. 3 А — боғ.
4 А — боғ. 4 А — хубон. 5 А — амири. 6 А — ҳашмат.
7 А — хоҷагони. 8 А — деви лаинро.

Синони давлати ӯ душманони давлату динро
Чунон занад, ки синони ситора деви лаинро.
Ба аҳди мулки вай-андар намонд дасти татовул,
Магар савоиди симину бозувони саминро.
Ҳамеша дасти таваққӯъ гирифта домани фазлаш
Чу вомдор, ки дарьёбад остини заминро.
Шуруҳи фикр ман андар баёни хосияти ӯ
Такаллуф аст, ки ҳоҷат ба шарҳ нест яқинро.
Ҳилол агар бинамояд касе, бадеъ набошад,
Чӣ ҳоҷат аст, ки бинмояд офтоби мубинро.
Дар ин ҳадиқа, ки булбул забони нутқ надорад,
Ту шӯхдид магас бин, ки баргирифт танинро.[1]
Аё, расида ба ҷое кулоҳгӯшаи қадрат,
Қи даст нест бар он поя осмони баринро.
Гар иштиёқ нависам, ба васф рост наёяд.
Чунон муриди[2] муҳиббам, ки ташна мои маинро.
Ба хоки пои ту монад[3] ямини ғайри мукаффир,
Қ-аз он замон, ки бидонистам аз ясор яминро.[4]
Барои ҳоҷати дуньё ба халқ тамаъ набандам,
Қи тангчашм таҳаммул кунад азоби меҳинро.
Ту қадри фазл шиносӣ, ки аҳли фазлию дониш,
Шабаҳфурӯш чӣ донад баҳои дурри саминро.
Нигоҳдору муинат худой бод, ки ҳаргиз
Беҳ аз худой набинӣ нигоҳдору муинро.
Музоҷеи падаронат ғариқ бод ба раҳмат,
Қи чун ту оқилу ҳушьёр парваранд банинро.
Дари сухан ба ду мисраъ чунон латиф бубандам,
Қи шояд аҳли маонӣ, ки вирди худ кунад инро:
«Биҷӯр, бубахш, ки дуньё ба ҳеҷ кор наёяд,
Ҷуз он ки[5] пеш фиристанд рӯзи бозпасинро».

---

1 А — шаш байтро надорад. 2 А — муриду. 3 А — гуфтам. 4 А — Қи тангчашм таҳаммул кунад азоби меҳинро. 5 А — чи.

## ДАР ВАСФИ БАҲОР

Алами давлати Наврӯз ба саҳро бархост,
Заҳмати лашкари сармо зи сари мо бархост.
Бар арӯсони чаман баст сабо ҳар гуҳаре,
Ки ба ғаввосии абр аз дили дарьё бархост.
То рабояд галаи қоқуми барф аз сари кӯҳ,
Язаки тобиши хуршед ба яғмо бархост.
Табақи боғ пур аз нуқлу раёҳин гардид,
Шукр онро, ки замин аз тафи сармо бархост.[1]
Ин чӣ бӯест, ки аз соҳати Халлух бидамид?
В-ин чӣ бодест, ки аз ҷониби яғмо[2] бархост?
Чӣ ҳавоест, ки хулдаш ба таҳассур[3] бинишаст?
Чӣ заминест, ки чархаш ба тавалло бархост?
Торами ахзар[4] аз акси чамани[5] ҳамро гашт,[6],
Баски аз тарфи чаман лӯълӯи лоло бархост.
Мавсими нағмаи чанг аст, ки дар базми сабӯҳ[7]
Булбулонро зи чаман нолаву ғавғо[8] бархост.
Бӯи олудагӣ аз хирқаи сӯфӣ омад[9],
Сӯзи девонагӣ аз синаи доно бархост.
Аз замин нолаи ушшоқ ба гардун бар шуд,[10]
В-аз саро наъраи мастон ба сурайё бархост.
Ориф[11] имрӯз ба завке бари шоҳид бинишаст,
Ки дили зоҳид аз андешаи фардо бархост.
Ҳар дилеро ҳаваси рӯи гуле дар сар шуд,
Ки на ин машғала аз булбули танҳо бархост.
Гӯиё, пардаи маъшуқ барафтод аз пеш,
Қалами офият аз булбули шайдо бархост.[12]
Ҳар куҷо талъати хуршедрухе соя фиканд,
Бедиле хаста камарбаста чу ҷавзо бархост.

---

1 А — ин байтро надорад. 2 А — сахро. 3 — таҳайюр. 4 А — хазро. 5 А — замин. 6 А — шуд. 7 А — саҳар. 8 А — кафас нолаи анқо. 9 А — бидамид. 10 А — бирасид. 11 А — ошиқ. 12 А — ду байтро надорад.

Ҳар кучо сарвқаде чеҳра чу Юсуф бинамуд,
Ошиқе сӯхтахирман чу Зулайхо бархост.
Бо рухаш лола, надонам, ба чӣ равнақ бишукуфт,
Бо қадаш сарв, надонам, ба чӣ ёро бархост?
Сар ба болини адам бознеҳ, эй наргиси маст,
Қи зи хоби саҳар он наргиси шаҳло бархост.
Ба сухан гуфтани ӯ ақл зи ҳар дил[1] бирамид,
Ошиқи он қади мастам, ки чӣ зебо бархост.[2]
Рӯзи рӯяш[3] чу барандохт ниқоби шаби[4] зулф,
Гуфтӣ[5] аз рӯзи қиёмат шаби ялдо бархост.
Турки ишқаш[6] бунаи сабр чунон ғорат кард,
Қи ҳичоб[7] аз ҳарами рози муаммо бархост.
Саъдиё, то кай аз ин нома сияҳ кардан? Бас,
Қи қаламро ба сар аз дасти ту савдо бархост.

## *МАВЪИЗА ВА НАСИҲАТ*

Ҳар он насиба, ки пеш аз вучуд нанҳодаст,
Ҳар он[8] ки дар талабаш саъй мекунад, бод аст.
Сари қабул бубояд ниҳоду гардани тавъ,
Қи ҳар чӣ ҳокими одил кунад, на бедод аст.
Қалиди фатҳи[9] ақолим дари хазоини ӯст,
Қасе ба қуввати бозуи хеш накшодаст.
Ба чашми тоифае каж ҳаме намояд нақш,
Гумон баранд, ки наққош ғайриустод аст.[10]
Агар ту дидаварӣ, неку бад зи ҳақ бинӣ,
Дубинӣ аз қибали чашми аҳвал афтодаст.
Ҳамон, ки заръу нахил офариду рӯзӣ дод,
Малах ба хӯрдани рӯзӣ ҳам ӯ фиристодаст.[11]

---

1 А — кас. 2 А — Ба хиромидани ӯ фитна зи ҳар чо бархост. 3 А — рӯят. 4 А — ниқоб аз сари. 5 А — Гӯй. 6 А — ишқат. 7 А — чаҳон. 8 А — касе. 9 А — ганчи. 10 А — Дубинӣ аз қибали чашми аҳвал афтодаст. 11 А — ду байтро надорад.

Чу нек[1] дарнигарӣ, он кӣ мекунад фарьёд,
Зи дасти хӯи бади хештан ба фарьёд аст.
Ту пок бошу мадор, эй бародар, аз кас бок,
Ба ёд дор, ки ин пандам аз падар ёд аст.
Агар[2] ба пой бипӯиву гар ба сар биравӣ[3],
Муқассимат надиҳад рӯзие, ки нанҳодаст.
Худойрост бузургиву мулки беанбоз,
Ба дигарон[4], ки ту бинӣ, ба орият додаст.
Гар аҳли маърифатӣ, дил дар охират бандӣ,
На дар харобаи дуньё, ки меҳнатобод аст.
Ба хок бармарав, эй одамӣ, ба нихвату[5] ноз,
Ки хоки[6] пои ту ҳам чун ту одамизод аст.
Ҷаҳон бар об ниҳодасту оқилон донанд,
Ки рӯи об на ҷои қарору буньёд аст.
Ризо ба ҳукми қазо ихтиёр кун, Саъдӣ,
Ки ҳар кӣ бандаи фармони ҳақ шуд,[7] озод аст.

### *МАВЪИЗА ВА НАСИҲАТ*

Айюҳаннос, ҷаҳон ҷои таносонӣ нест,
Марди доно ба ҷаҳон доштан арзонӣ нест.
Хуфтагонро чӣ хабар замзамаи мурғи саҳар,
Ҳайавонро хабар аз олами инсонӣ нест.
Доруи тарбият аз пири тариқат бисitон,[8]
К-одамиро батар аз иллати нодонӣ нест.
Рӯй агар чанд париченраву зебо бошад,
Натавон дид дар ойина, ки нуронӣ нест.
Шаби мардони худо рӯзи ҷаҳонафрӯз аст,
Равшанонро ба ҳақиқат шаби зулмонӣ нест.

---

1 А — рост. 2 А — Ки гар. 3 А — бидавӣ. 4 А — Дигар ба ҳар. 5 А — кашшию. 6 А — зери. 7 А — ҳақ шуд зи халқ. 8 А — Мӯътабар дидаам аз қавли атиббои улум.

Панчаи дев ба бозуи риёзат бишикан,
Қ-ин ба сарпанчагии зоҳири чисмонӣ нест.[1]
Тоат он нест, ки бар хок ниҳӣ пешонӣ,
Сидқ пеш ор, ки ихлос ба пешонӣ нест.
Ҳазар аз пайравии нафс, ки дар роҳи худой
Мардумафкантар аз ин ғӯли биёбонӣ нест.
Олиму обиду сӯфӣ ҳама тифлони раҳанд,
Мард агар ҳаст, ба чуз орифи раббонӣ нест[2].
Бо ту, тарсам, накунад шоҳиди рӯҳонӣ рӯй,
Қ-илтимоси[3] ту ба чуз роҳати[4] нафсонӣ нест.
Хона пургандуму як чав нафиристода ба гӯр,
Барги маргат[5] чу ғами барги зимистонӣ нест.
Бубарӣ моли мусулмону чу молат бубаранд,
Бонгу фарьёд барорӣ, ки мусулмонӣ нест.
Охире нест таманнои сару сомонро,
Сару сомон беҳ аз бе сару сомонӣ нест,
Он кас аз дузд битарсад, ки матое дорад,
Орифон чамъ накарданду парешонӣ нест.
В-он киро хайма ба саҳрои фароғат задаанд,
Гар чаҳон зилзила гирад, ғами вайронӣ нест.[6]
Як насиҳат зи сари сидқ чаҳоне арзад,
Машнав, ар дар суханам фоидаи чонӣ нест.
Ҳосили умр талаф кардаву айём ба лағв
Гузаронида ба чуз ҳайфу пушаймонӣ нест.
Саъдиё, гарчи сухандону масолеҳгӯӣ,
Ба амал кор бароя́д, ба сухандонӣ нест.
То ба хирман бирасад кишти умеде, ки турост,
Чораи кор ба чуз дидаи боронӣ нест.[7]
Гар гадой кунӣ, аз даргаҳи ӯ кун боре,
Ки гадоёни дарашро сари султонӣ нест.

---

1 А — се байтро надорад. 2 А — ду байтро надорад.
3 А — Қ-орзуи. 4 А — лаззати. 5 А — умрат. 6 А — се байтро надорад. 7 А — се байтро надорад.

Ё раб, аз нест ба ҳастомадаи сунъи туем
В-он чӣ ҳаст, аз назари илми ту пинҳонӣ нест.
Гар бирониву гарам бандаи мухлис хонӣ,
Рӯи навмедиям аз ҳазрати султонӣ нест.
Ноумед аз дари лутфи ту куҷо шояд рафт,
Ту бибахшой, ки даргоҳи туро сонӣ нест.
Дасти ҳасрат газӣ, ар як дирамат фавт шавад,
Ҳеҷат аз умри талафкарда пушаймонӣ нест.[1]

## *АНДАРЗУ НАСИҲАТ*

Хуш аст умр, дареғо, ки ҷовидонӣ нест,
Пас эътимод бар[2] ин панҷ рӯзи фонӣ нест.
Дарахти қадди санавбархироми инсонро
Мудом равнақи навбоваи ҷавонӣ нест.
Гулест хурраму хандону тозаву хушбӯй[3],
Валек[4] умеди саботаш чунон ки донӣ нест.
Давоми парвариш андар канори модари даҳр
Тамаъ макун,[5] ки дар ӯ бӯи меҳрубонӣ нест.
Мабош ғарраву ғофил чу меш сар дар пеш,
Ки дар табиати ин гург галлабонӣ нест.
Чӣ ҳоҷат аст аёнро ба истимои баён,
Ки бевафоии даври фалак ниҳонӣ нест.
Қадом боди баҳорӣ вазид дар офоқ,
Ки боз дар ақибаш накбати хазонӣ нест.
Агар мамолики рӯи замин ба даст орӣ,
Баҳои мӯҳлати як рӯз зиндагонӣ нест.
Дил, эй рафиқ, дар ин корвонсарой мабанд,
Ки хона сохтан оини корвонӣ нест.[6]

---

1 А — чор байтро надорад. 2 А — дар. 3 А — дар чамани ишрати одамӣ хандон. 4 А — Вале. 5 А — Гумон мабар. 6 А — панҷ байтро надорад.

Агар ҷаҳон ҳама ком асту душман андар пай[1]
Ба дӯстӣ, ки ҷаҳон ҷои комронӣ нест.
Чу бутпараст ба сурат чунон шудӣ машғул,
Ки дигарат хабар аз лаззати маонӣ нест.
Тариқи ҳақ раву дар ҳар куҷо, ки[2] хоҳӣ, бош,
Ки кунҷи хилвати соҳибдилон маконе нест.
Ҷаҳон зи даст бидоданд дӯстони худой,[3]
Ки пойбанди ано ҷуз[4] ҷаҳонситонӣ нест.
Нигоҳ дор забон, то ба дӯзахат набарад,
Ки аз забон батар андар ҷаҳон[5] зиёне нест.
Амал биёру алам бармакун, ки мардонро
Раҳе салимтар аз кӯи бенишонӣ нест.[6]
Қафи ниёз ба даргоҳи бениёз барор,
Ки кори марди худо ҷуз худойхонӣ нест.
Махӯр чу беадабон гову тухм, к-эшонро
Умеди хирману иқболи онҷаҳонӣ нест.
Макун, ки ҳайф бувад дӯст бар худ озурдан,
Алалхусус, мар он[7] дӯстро, ки сонӣ нест.
Чӣ суд резиши борони ваъз бар сари халқ,
Чу[8] мардро ба иродат садафдаҳонӣ нест.
Замин ба теғи балоғат[9] гирифтаӣ Саъдӣ,
Сипос дор, ки ҷуз файзи осмонӣ нест.
Бад-ин сифат, ки дар офоқ сити шеъри ту рафт,
Нарафт Даҷла, ки обаш бад-ин равонӣ нест.
На ҳар кӣ даъвии зӯроварӣ кунад бо мо,
Ба сар барад, ки саодат ба паҳлавонӣ нест.[10]
Вале ба хоҷаи аттор гӯ, ситоиши мушк
Макун, ки бӯи хуш аз муштарӣ ниҳонӣ нест.

---

[1] А — миёни ин ҳама душман аёлу дуньёву нафс.
[2] А — Мақом. [3] А — бидод ин адҳам аз паи он. [4] А — диду самиёнат андар. [5] А — чиратар зи забон бар сарат. [6] А — ин байтро надорад. [7] А — ин. [8] А — Ки. [9] А — фасоҳат. [10] А — ин байтро надорад.

## *ДАР НАСИҲАТ ВА СИТОИШ*

Ҷаҳон бар об ниҳодасту зиндагӣ бар бод,
Ғуломи ҳиммати[1] онам, ки дил бар ӯ нанҳод.
Ҷаҳон намонаду хуррам равони одамие,
Ки бозмонад аз ӯ дар ҷаҳон ба некӣ ёд.
Сарои давлати боқӣ наими охират аст,
Замини сахт нигаҳ кун, чу мениҳӣ буньёд.
Қадом айш дар ин бӯстон, ки боди аҷал
Ҳаме бароварад аз шох қомати шамшод.[2]
Вуҷуди[3] ориятӣ хонаест дар раҳи сел,
Чароғи умр ниҳодаст бар дарчаи бод.
Басе барояду бе мо фурӯ равад хуршед,
Баҳоргоҳу хазон бошаду даю мурдод.
Бар он чӣ мегузарад, дил манеҳ, ки Даҷла басе
Пас аз халифа бихоҳад гузашт дар Бағдод.[4]
Гарат зи даст бароянд, чу нахл бош карим
В-арат зи даст наёяд, чу сарв бош озод.
Нагӯямат ба такаллуф: фалони давлату дин,
Сипеҳри маҷду маонӣ, ҷаҳони донишу дод.
Яке дуо кунамат бе руунат аз сари сидқ,
Худот дар нафаси охирин биёмурзод.[5]
Ту он бародари соҳибдилӣ, ки модари даҳр
Ба солҳо чу ту фарзанди некбахт назод.
Ба рӯзгори ту айём дасти фитна бубаст,
Ба юмни ту дари иқбол бар ҷаҳон бикшод.

---

1 А — хотири. 2 Ин байтро надорад ва ба ҷои ин байт омадааст:

Вуҷуди халқ бадал мекунад вагарна замин
Ҳамон вилояти Кайхусрав асту мулки Қубод.

3 А — Ҳаёти. 4 А — ин байтро надорад. 5 А — ба ҷои ин байт:

Ту ҳам зиён накунӣ, гар ба сидқи дил гӯй,
Худой соҳиби ин хабарро биёмурзод.

Далели он ки туро аз худой нек афтад,
Бас аст халқи ҷаҳонро, ки аз ту нек афтод.[1]
Басе зи[2] дидаи ҳасрат туро[3] нигоҳ кунад.
Қасе, ки барги қиёмат зи пеш нафиристод.
Ҳаме насиҳати ман пеш гиру некӣ кун,
Ки донам аз паси маргам кунӣ ба некӣ ёд.[4]
Надошт чашми басират, ки гирд[5] карду нахӯрд,
Бибурд гӯи саодат, ки сарф карду бидод[6].

*ДАР МАВЪИЗА*

Чу марди раҳрав андар роҳи ҳақ собитқадам гардад,
Вуҷуди ғайриҳақ дар чашми тавҳидаш адам гардад.
Қамар бандад қаламкирдор сар дар пешу лаб бар ҳам,
Ба ҳар ҳарфе, ки пеш ояд,
ба торак чун қалам гардад.

---

1 А — се байтро надорад. 2 А — ба. 3 А — зи бас. 4 А — ин байтро надорад. 5 А — ҷамъ. 6 А — ин байтҳо ба тариқи илова омадаанд:

Чу тифл бо ҳама бозиду бевафоӣ кард,
Аҷаб дар он ки нагаштанд аз он яке устод.
Арӯси мулк накурӯй духтарест, вале
Вафо намекунад он сустмеҳр бо домод...
На худ сарири Сулаймон ба бод рафтаву бас,
Ки ҳар куҷо, ки сарирест меравад барбод!...
Чунон ки соҳиби фархундадарой Фахриддин
Ки бехи аҷр нишонду бинои хайр ниҳод...
Чу сарв бош тиҳидасту эмин аз ҳар бад,
Чу нахл бош сутуда дар ин биҳиштобод...
В-агар маро ба дуо ҳам мадад кунӣ, шояд,
Ки офарини худой бар равони Саъдӣ бод...

Зи чавгони маломат нодир он кас рӯй бартобад,
Ки дар роҳи худо чун гӯй сар то сар қадам гардад.
Суми якрони султонро дар ин майдон касе бинад[1],
Ки пешонӣ кунад чун меғу ҳамчун[2] наъл хам гардад.
Ту хоҳӣ неку хоҳӣ бад кун имрӯз, эй писар, к-ин[3] ҷо
Амал гар бад бувад в-ар нек бар омил рақам гардад.
Мабин, к-аз зулми ҷабборе камозоре ситам бинад,
Ситамгар низ рӯзе куштаи теғи ситам гардад.
Дар ин гирдоби бепоён манеҳ бори шикам бар дил,
Ки киштӣ рӯзи тӯфон ғарқа аз бори шикам гардад.
Ба саъй, эй оҳаниндил, муддате боре бикаш, к-оҳан
Ба саъй оинаи гетинамою ҷоми Ҷам гардад.
Такопӯи ҳарам то кай? Хаёл аз табъ берун кун,
Ки маҳрам гар[4] шавӣ, зотат ҳақоикро ҳарам гардад.
Қабоир сахмгин сангест дар раҳ монда мардумро[5]
Чунин санге магар доир[6] ба селоби нудам гардад.
Ғаме хӯр, к-он ба шодиҳои беандоза анҷомад,
Чу беақлон марав дунболи он шодӣ, ки ғам гардад.
Худовандони фатҳи[7] мулку касри душманонро гӯй[8],
Бар эшон чун бигашт аҳвол, бар мо низ ҳам гардад,
Дилатро дидаҳо бардӯз ,то айн-ул-яқин гардад,
Танатро захмҳо баргир, то канз-ул-ҳикам гардад.
Дарунат ҳирс нагзорад, ки зар бар дӯстон пошӣ,
Шикамхолӣ чу наргис бош, то дастат дирам гардад.
Худовандо гар[9] афзой бад-ин ҳикмат, ки бахшидӣ,
Маро афзун шавад, бе он ки аз мулки ту кам гардад.
Фитод андар тани[10] хокӣ зи абри бахшишат қатра[11]
Мадад фармо[12] ба фазли хеш то ин[13] қатра ям гардад.

---

1 А — бӯсад. 2 А — меғ агар чун. 3 А — ки-он. 4 А — гар маҳрам. 5 А — мардонро. 6 А — Магар гетӣ аз ин водӣ. 7 А — фатҳу. 8 А — гӯ. 9 А — дарафзой. 10 — мани. 11 А — қатре. 12 А — Ямине деҳ. 13 А — он.

## ДАР ТАВҲИД

Парҳезгор бош, ки додори осмон
Фирдавс ҷои мардуми парҳезгор кард.
Нобурда ранҷ, ганҷ муяссар намешавад,
Музд он гирифт, ҷони бародар, ки кор кард.
Ҳар к-ӯ амал накарду иноят умед дошт,
Дона накошт аблаҳу дахл интизор кард.
Дуньё, ки ҷисри охираташ хонд мустафо,
Ҷои нишаст нест, бибояд гузор кард.
Дорулқарори хонаи ҷовид одамист,
Ин ҷои рафтан аст, нашояд қарор кард.
Золим бимурду қоидаи зишт аз ӯ бимонд,
Одил бирафту номи наку ёдгор кард.
Исо ба иззат аз ҳама олам канора ҷуст,
Маҳбубаш орзуи дил андар канор кард.
Қорун зи дин баромаду дуньё бар ӯ намонд,
Бозе ракик буд, ки муше шикор кард.
Саъдӣ ба ҳар нафас,
ки баровард чун саҳар,
Чун субҳ дар басити замин интишор кард.
Ҳар бандае, ки хотами давлат ба номи ӯст,
Дар гӯши дил насиҳати ӯ гӯшвор кард.
Боло гирифту давлати воло умед дошт,
Ҳар шоире, ки мадҳи мулуки диёр кард.
Шояд, ки илтимос кунад хилъати мазид
Саъдӣ, ки шукри неъмати парвардигор кард.

## БАРГАШТ БА ШЕРОЗ

Саъдӣ инак ба қадам рафту ба сар бозомад,
Муфтии миллати асҳоби назар бозомад.
Фитнаи шоҳиду савдозадаи боди баҳор
Ошиқи нағмаи мурғони саҳар бозомад.

То напиндорӣ, ки ошуфтагӣ аз сар бинихад,
То нагӯӣ, ки зи мастӣ ба хабар бозомад.
Дили бехештану хотири шӯрангезаш
Ҳамчунон ёвагии тан ба ҳазар бозомад.
Солҳо рафт, магар ақлу сукун омӯзад,
То чӣ омӯхт, к-аз он шефтатар бозомад.
Ақл бин, к-аз бари селоби ғами ишқ гурехт,
Оламе гашту ба гирдоби хатар бозомад.
То бидонӣ, ки ба дил нуқтаи побарҷо[1] буд,
Ки чу паргор бигардиду ба сар бозомад.
Ваҳ, ки чун ташнаи дидори азизон мебуд,
Гӯиё оби ҳаёташ ба ҷигар бозомад.
Хоки Шероз ҳамеша гули хушбӯй диҳад,
Лоҷарам булбули хушгӯи дигар бозомад.
Пои девонагияш бурду сари шавқ овард,
Манзалат бин, ки ба по рафту ба сар бозомад[2].
Майлаш аз Шом ба Шероз ба Хусрав мон аст,
Ки ба андешаи Ширин ба Шакар бозомад.
Ҷурмнок аст, маломат макунедаш, ки карим
Зи гунаҳгор нагирад, чу зи дар бозомад.
Чӣ ситам, к-ӯ накашид[3] аз шаби дайҷури фироқ
То бад-ин рӯз,
ки шабҳои қамар бозомад.
Булаҷаб буд,
ки рӯзе ба муроде бирасид,
Фалаки хиракуш аз ҷавр магар бозомад?
Духтари бикри замираш ба ятимӣ пас аз ин
Ҷаври бегона набинад, ки падар бозомад.
Не чӣ арзад ду-се хармӯхра,
ки дар пилаи ӯст,
Хосса акнун, ки ба дарьёи гуҳар бозомад.
Чун мусаллам нашудаш мулки ҳунар, чора надид
Ба гадоӣ ба дари аҳли ҳунар бозомад.

---

[1] А — нобарҷо. [2] А — байт нест. [3] А — бикашид.

## *ДАР СИТОИШИ АЛОУДДИН АТОМАЛИКИ ҶУВАЙНИИ СОҲИБДЕВОН*

Қадом боғ ба дидори дӯстон монад,
Қасе биҳишт нагӯяд, ба бӯстон монад.
Дарахти қомати симинбарат магар тӯбист,
Ки ҳеҷ сарв надидам, ки ин бад-он монад.
Гули дурӯй ба як рӯй бо ту даъвӣ кард,
Дигар рухаш зи хиҷолат ба заъфарон монад.
Куҷост, он кӣ ба ангушт менамуд ҳилол,
К-аз абрувони ту ангушт бар даҳон монад.
Ҳар он кӣ рӯи ту бинад баробари хуршед,
Миёни рӯяту хуршед дар гумон монад.
Аҷаб мадор, ки то зиндаам муҳибби туам,
Ки то ба зери заминам-дар устухон монад.
Шигифт нест, дилам чун анор агар бикафад,
Ки қатра-қатра хунаш ба нордон монад.
Ғариқи баҳри мавaддат, маломаташ макунед,
Ки дасту по бизанад, ҳар кӣ дар миён монад.
Ба тири ғамза агар сайди дил кунӣ, чӣ аҷаб,
Ки абрувон-т ба хамидани камон монад.
Ҷафо макун, ки намонад ҷаҳону ҳар чи дар ӯст,
Вафову сӯҳбати ёрони меҳрубон монад.
Агар ту рӯй ба ҳам даркашӣ чу нофаи мушк,
Тамаъ мадор, ки бӯи хушат ниҳон монад.
Ту мурда зинда кунӣ, гар ба аҳд боз оӣ,
Ки авди ёри киромӣ ба авди ҷон монад.
Лабе, ки бӯса гирифтам ба вақти ханда аз ӯ,
Ба баргирифтани мӯҳри гулобдон монад[1].
Хате мусалсалу ширин, ки гар биёрам[2] гуфт
Ба хатти соҳиби девони Элхон монад.

---

[1] А — байт нест. [2] А — каж наёрам.

Амини машрику мағриб Алои давлату дин,
Ки пойгоҳи рафеъаш ба осмон монад.
Худой хост, ки ислом дар ҳимояти ӯ
Зи тири ҳодиса дар бораи амон монад.
Вагарна фитна чунон карда буд дандон тез,
Қ-аз ин диёр на фарху, на ошьён монад.
Зарурат аст, ки некӣ кунад касе, ки шинохт
Ки некиву бадӣ аз халқ достон монад.
Ту он ҷаводи замонӣ, к-аз издиҳоми авом
Дарат ба машраби ширини корвон монад.
Ба рӯзгори ту ҳар ҷо ки соҳиби садрест
Зи ҳавли қадри ту мавқуфи остон монад.
Туро ба Ҳотами Той масал зананду хатост,
Гули шукуфта кӣ гӯяд, ба арғувон монад?
Ман ин ғалат написандам зи рои равшани хеш,
Ки табъу дасти ту гӯям, ба баҳру кон монад.
Ҷалолу қадри манеъат куҷову ваҳм куҷо,
Ман он наям, ки дар ин мавқифам забон[1] монад.
Фунуни фазли туро ғоятеву ҳадде нест,
Ки нафси нотиқаро қудрати[2] баён монад.
Ту маън зоидаӣ дар камоли фазлу адаб,
Ки то қиёмат аз ӯ дар кутуб нишон монад.[3]
Алалхусус, ки Саъдӣ маҷоли қурби ту ёфт,
Ҳақиқат аст, ки фикрат[4] маъуззамон монад.
Ту низ ғояти имкон аз ӯ дареғ мадор.
Ки он намонаду ин зикр ҷовидон монад.
Ба рағми анфи аодӣ дарозумр бимон,
Ки дузд дӯст надорад, ки посбон монад.

---

1 А — муваҳҳим замон. 2 А — қуввати. 3 А — ба ҷои ин байти зерин омадааст:

Ҷаҳон намонаду иқболи рӯзгори ту бод,
Ки номи неки ту боқист, то ҷаҳон монад.

4 А — зикрат.

## *ДАР МАДҲИ АТОБАҚ МУЗАФАРИДДИН САЛЧУҚШОҲ*[1]

Чӣ некбахт касоне, ки аҳли Шерозанд,
Қи зери боли ҳумои баландпарвозанд.
Ба рӯзгори ҳумоюни хусрави одил,
Қи гургу меш ба тавфиқи ӯ ҳамовозанд,
Музаффариддин Салчуқшоҳ, к-аз адлаш
Равони Туклаву Бӯбакри Саъд менозанд.
Худойро ба ту бар халқ неъматест чунон,
Қ-аз ӯ ба шукри дигар неъматаш напардозанд,
Сазои хасми ту гетӣ диҳад, ки санги хилоф
Аз осмон ба сари хештан бияндозанд.
Балоғати яди байзои Мусии Имрон
Ба қайди сеҳр чӣ монад, ки соҳирон созанд.
Дуои солеҳи содиқ рақиби ҷони ту бод,
Қи аҳли Порс ба сидқу салоҳ мумтозанд.

## *ДАР СИТОИШИ ШАМСИДДИН ҲУСАЙНИ ЭЛКОНӢ*[2]

Аҳмадуллоҳи таоло, ки ба арғоми ҳасуд
Хайл бозомаду хайраш ба навоҳӣ маъқуд.
Мутриб аз машғалаи кӯс башорат чӣ занад,
Зӯҳра боистӣ имрӯз, ки бинвозад уд.
Субҳ имрӯз, худоё, чӣ муборак бидамид,
Қи ҳаме аз нафасаш бӯи абир ояду уд.
Самиа-д-даҳру битайсири булуғи-л-омол,
Сониҳа-д-давру битабшири ҳусули-л-мақсуд.
Раҳмати бор худоё, ки латиф асту карим,
Қарами бандаиавозе,
ки раҳим асту вадуд.

---

[1] А — ин қасида нест. [2] А — Ва лаҳу ямадҳа лил соҳиб Шамсиддин Ҳусайн.

Гар касе шукргузорӣ кунад ин неъматро
Натавонад, ки ҳама умр бароянд зи суҷуд.
Хабар овард мубашшир, ки зи Батнони Ироқ
Вафди мансур ҳаме ояду рафди марфуд.
Порсро неъмате аз ғайб фиристод худой,
Порсиёнро зилле ба сар омад мамдуд.
Шамсиддин сояи[1] ислом, ҷамол-ул-офоқ,
Садри девону сари хайлу сипаҳдори ҷунуд.
Соҳиби олиму одил, ҳасанулхулқ Ҳусайн
Он кӣ дар арсаи гетист назираш мафқуд.
Ба ҷавонмардию дарвешнавозӣ машҳур,
Ба тавонгардилию некниҳодӣ машҳуд.
Зикри Осаф натавон кардан[2] аз ин беш ба фазл,
Номи Ҳотам натавон бурдан аз ин бор ба ҷуд.
Ҳеҷ хоҳанда намонд аз кафи хайраш маҳрум,
Ҳеҷ дармонда нарафт аз дари[3] фазлаш мардуд.
Шарти ақл аст, ки ҳоҷат бари ҳар кас набаранд,
Ки на аз ҳар дилу дасте карам ояд ба вуҷуд.
Сифла, гӯ, рӯй магардон, ки агар Қорун аст,
Қас аз ӯ чашм надорад карами номаъҳуд.
Некбахтон бихӯранду ғами дунъё нахӯранд,
Ки на бар Увҷу Унуқ монду на бар Оду Самуд.
Ҳар кӣ бар худ нашиносад карами борхудой,
Давлаташ дер намонад, ки куфур асту кунуд.
Дӯст дорам, ки ҳама умр насиҳат гӯям,
Ё маломат кунаму нашнавад илло масъуд.
Ҳама гӯянду сухан гуфтани Саъдӣ дигар аст,
Ҳама донанд мазомир на ҳамчун Довуд.
Бад набошад сухани ман,
ки ту некаш гӯӣ,
Зар, ки нокид биписандад сара бошад манқуд.

---

[1] А — Шамс дар сояи. [2] А — кард. [3] А — паи.

В-ар ҳасуд аз сари бемағз ҳадисе гӯяд,
Тӯҳри Марьям чӣ тафовут кунад аз хубси яҳуд.
Чорае нест ба ҷуз дидану ҳасрат хӯрдан,
Чашми ҳосид, ки[1] нахоҳад, ки бубинад маҳсуд.
Эй ки дар васф наёяд караму ахлоқат
В-ар бигӯянд, вуҷӯҳаш[2] натавон гуфту ҳудуд[3].
Ҳасрати модари гетӣ ҳама вақт ин будаст,
Қи бизояд чу ту фарзанди муборакмавлуд.
Ман чӣ гӯям, ки гар[4] авсофи ҷамилат шуморанд,
Халқи офоқ бимонад тарафе номаъдуд
Ҳама он бод[5], ки дар банди ризои ту раванд,
Аҳли ислому ту дар банди ризои маъбуд.
Садри девони мамолик ба ту ороста бод,
Хосса ин мӯҳтарамонро, ки қиёманду қууд.
Некхоҳони туро хотимати неку бод,
Бадсиголони туро оқибати[6] номаҳмуд.
Бар равони падару модари аслофи ту бод,
Мадади раҳмати эзид ададӣ рамли заруд.

### *ДАР ВАСФИ БАҲОР*

Бомдоде[7], ки тафовут накунад лайлу наҳор,
Хуш бувад домани саҳрову тамошои баҳор.
Сӯфӣ аз савмаа, гӯ, хайма бизан бар гулзор,
Қи на вақт аст, ки дар хона бихусбӣ[8] бекор.
Булбулон вақти гул омад, ки биноланд аз шавқ,
На кам аз булбули мастӣ, ту бинол, эй ҳушьёр.

---

1 А — чу. 2 А — вуҷудаш. 3 А — ҳуруд. 4 А — агар.
5 А — Он ҳама бод. 6 А — оқибате. 7 А — Бомдодон.
8 А — бихуфтӣ.

Офаринаш ҳама танбеҳи худованди дил аст,
Дил надорад, ки надорад ба худованд икрор[1].
Ин ҳама накши аҷаб бар дару девори вуҷуд
Ҳар кӣ фикрат накунад, накш бувад бар девор.
Кӯҳу дарьёву дарахтон ҳама дар тасбеҳанд,
На ҳама мустамеъе фаҳм кунад ин асрор.
Хабарат ҳаст, ки мурғони саҳар мегӯянд:
«Охир, эй хуфта, сар аз хоби ҷаҳолат бардор.
Ҳар кӣ имрӯз набинад асари кудрати ӯ,
**Ғолиб он аст, ки фардош набинад дидор.**
То кай охир чу бунафша сари ғафлат дар пеш,
Ҳайф бошад, ки ту дар хобию наргис бедор.
Кӣ тавонад[2], ки диҳад меваи алвон аз чӯб,
Ё кӣ донад[3], ки барорад гули садбарг аз хор.
Вакти он аст, ки домоди гул аз ҳаҷлаи ғайб
Бадар ояд, ки дарахтон ҳама гарданд нисор.
Одамизод[4] агар дар тараб ояд, на аҷаб,
Сарв дар боғ ба ракс омадаву беду чинор.
Бош, то ғунчаи сероб даҳан боз кунад
Бомдодон чу сари нофаи оҳуи татор.
Муждагонӣ,
ки гул аз ғунча бурун меояд,
Сад ҳазор акча бирезанд дарахтони баҳор.
Бод гесӯи дарахтони[5] чаман шона кунад,
Бӯи насрину каранфул бидамад[6] дар актор.
Жола бар лола фуруд омада наздики саҳар,
Рост чун орази гулбӯи араккардаи ёр.
Бод бӯи суман овард[7] гулу наргису[8] бед,
Дари дуккон ба чӣ равнак бикушояд аттор.

---

1 А — байт нест. 2 А — То кӣ ояд. 3 А — То кӣ шояд. 4 А — одамизода. 5 А — арӯсони. 6 А — биравад. 7 А — оварду. 8 А — сунбулу.

Хайриву хитмию нилуфари бӯстонафрӯз,
Нақшҳое, ки дар ӯ хира бимонад абсор.
Арғувон рехта бар даргаҳи хазрои чаман,
Ҳамчунон аст, ки бар тахтаи дебо динор,
Ин ҳанӯз[1] аввали осори[2] ҷаҳонафрӯз аст,
Бош, то хайма занад давлати найсону аёр.
Шохҳо духтари дӯшизаи боғанд ҳанӯз,
Бош, то ҳомила гарданд ба алвони симор.
Ақл ҳайрон шавад аз хӯшаи заррини инаб,
Фаҳм оҷиз шавад аз ҳуққаи ёқути анор.
Бандҳои[3] рутаб аз нахл фурӯ овезанд,
Нахлбандони қазову қадари ширинкор.
То на торик бувад сояи анбӯҳи дарахт,
Зери ҳар барг чароғе биниҳад аз гулнор.
Себро ҳар тарафе дода табиат ранге
Ҳам бар он[4] гуна, ки гулгуна кунад рӯи нигор.
Шакли амруд ту гӯӣ[5], ки зи ширинию лутф
Кӯзае чанд набот аст муаллақ бар бор.
Ҳеҷ дар биҳ натавон гуфт, чӣ гуфтӣ, ки беҳ аст,
Беҳ аз ин фазлу камолаш натавон кард изҳор.
Ҳашви анҷир чу ҳалвогари устод, ки ӯ[6]
Ҳабби хашхош кунад[7] дар асали шаҳд ба кор.
Об дар пои турунҷу биҳу бодом равон
Ҳамчу дар зери дарахтони биҳиштӣ анҳор.
Гӯ, назар боз куну хилқати носинҷ бубин,
Эй ки бовар накунӣ фи-ш-шаҷари-л-ахзари нор.
Поку беайб худое, ки ба тақдири азиз
Моҳу хуршед мусаххар кунаду лайлу наҳор.
Подшоҳӣ на ба дастур кунад, ё ганҷур,
Нақшбандӣ на ба шангарф кунад ё зангор.

---

[1] А — ҳама. [2] А — озори. [3] А — банд. [4] А — бад-он. [5] А — чӣ гӯям. [6] А — ҳашви анҷир, ки санъатгари ҳалвост ҳаме. [7] А — бувад.

Чашма аз санг бурун ораду борон аз меғ,
Ангубин аз магаси наҳлу дур аз дарьёбор.
Нек бисьёр бигуфтем дар ин боб сухан
В-андаке беш нагуфтем ҳанӯз аз бисьёр.
То киёмат сухан андар карами раҳмати ӯ[3]
Ҳама гӯянду[4] яке гуфта наёяд зи ҳазор.
Он[5] кӣ бошад, ки набандад камари раҳмати[5] ӯ
Чон он аст[7], ки кофар бикушояд зуннор.
Неъматат, бор худоё, зи адад берун аст,
Шукри инъоми ту ҳаргиз накунад шукргузор.
Ин ҳама парда, ки бар кардаи мо мепӯшӣ,
Гар ба таксир бигирӣ, нагузорӣ дайёр.
Ноумед аз дари лутфи ту куҷо шояд рафт,
Тоби каҳри ту наёрем[6], худоё, зинҳор!
Феълҳое, ки зи мо [7]дидию напсандидӣ,
Ба худовандии худ парда[8] бипӯш, эй саттор.
Саъдиё ростравон гӯи саодат бурданд,
Ростӣ кун, ки ба манзил нарасад каҷрафтор.
Ҳаббазо[9] умри гаронмоя, ки дар лағв[10] бирафт,
Ё раб, аз ҳар чӣ хато рафт, ҳазор истиғфор.
Дарди пинҳон ба ту гӯям, ки худованди манӣ,
Ё нагӯям, ки ту худ мутталеӣ бар асрор.

### *ДАР СИТОИШИ ШАМСИДДИН МУҲАММАДИ ҶУВАЙНИИ СОҲИБДЕВОН*

Ба ҳеҷ ёр мадеҳ хотиру ба ҳеҷ диёр,
Ки барру баҳр фарох асту одамӣ бисьёр.

---

1 А — То қиёмат суханон дар караму неъмати ӯ. 2 А — Мебигӯему. 3 А — В-он. 4 А — тоати. 5 А — ҳаст. 6 А — надорем. 7 А — ду калима «зи мон» нест. 8 А — Ба худовандию лутфат, ки... 9 А — ин ҳама. 10 А — лаҳв.

Ҳамеша бар саги шаҳрӣ ҷафову санг[1] ояд,
Аз он ки чун саги сайдӣ намеравад ба шикор.
На дар ҷаҳон гули рӯеву сабзаи занахест,
Дарахтон[2] ҳама сабзанду[3] бӯстон гулзор.
Чу мокиён ба дари хона чанд бинӣ ҷавр,
Чаро сафар накунӣ чун кабӯтари тайёр?
Аз ин дарахт чу булбул бар он дарахт нишин,
Ба доми дил чӣ фурӯ[4] мондаӣ чу бӯтемор?
Замин лагад хӯрад аз гову хар ба иллати он,
Ки сокин аст, на монанди осмон даввор.
Гарат ҳазор бадеъулҷамол пеш ояд,
Бубину бигзару хотир ба ҳеҷ кас маспор.
Мухолити ҳама кас бош, то бихандӣ хуш,
На пойбанди яке, к-аз ғамаш бигирьӣ зор.
Ба хад атлас агар вақте илтифот кунӣ,
Ба қадр кун, ки на атлас кам аст дар бозор[5].
Мисоли аспи улоғанд мардуми сафарӣ,
На ҷашмбаставу саргашта ҳамчу гови ассор.
Қасе кунад тани озодаро ба банд асир?
Қасе кунад дили осударо[6] ба фикр фигор?
Чу тоат ориву хидмат куниву нашносанд,
Чаро хасис кунӣ нафси хешро миқдор?[7]
Хунук касе[8], ки ба шаб дар канор гирад дӯст,
Чунон ки[9] шарти висол асту бомдод канор.
Вагар ба банди балои касе гирифторӣ,
Гуноҳи туст, ки бар худ гирифтаӣ душвор[10],
Маро, ки меваи ширин ба даст меафтад,
Чаро нишонам бехе, ки талхӣ орад бор.

---

[1] А — ҷавр. [2] А — дарахтҳо. [3] А — сабз асту. [4] А — ту ҷаро. [5] А — байт нест. [6] А — озодаро. [7] А — байт нест. [8] А — тане. [9] А — чунон-к. [10] А — чаро хасис кунӣ нафси хешро миқдор?

Чӣ лозим аст, яке шодмону ман ғамгин,
Яке ба хобу ман андар хаёли вай[1] бедор.
Мисоли гардани озодагону чанбари ишқ
Ҳамон мисоли пиёд(а) аст дар каманди савор.
Маро рафике бояд, ки бор баргирад,
На соҳибе, ки ман аз вай кунам таҳаммули бор.
Агар ба шарти вафо дӯстӣ ба ҷой орад[2],
Вагарна дӯст мадораш, ту низ даст бидор.
Қасе, ки аз ғаму темори ман наяндешад,
Чаро ман аз ғаму темори вай шавам бемор?
Чу дӯст ҷавр кунад бар ману ҷафо гӯяд,
Миёни дӯст чӣ фарқ асту душмани хунхор.
Агар замини ту бӯсад, ки хоки пои туам,
Мабош ғарра, ки бозет медиҳад айёр.
Гарат салом кунад, дона мениҳад сайёд,
Варат намоз барад, киса мебарад таррор.
Ба эътимоди вафо накди умр сарф макун,
Ки анкариб ту безар шавию ӯ безор.
Ба роҳати нафасе ранҷи пойдор маҷӯй,
Шаби шароб наярзад ба бомдоди хумор.
Ба аввали ҳама коре тааммул авлитар
Бикун, вагарна пушаймон шавӣ ба охири кор.
Миёни тоату ихлосу бандагӣ бастан
Чӣ пеши халк ба хидмат, чӣ пеши бут зуннор!
Зимоми акл ба дасти ҳавои нафс мадеҳ,
Ки гирди ишқ нагарданд мардуми ҳушьёр.[3]
Ман озмудаам ин ранҷу дида ин заҳмат,
Зи ресмон мутанаффир бувад газидаи мор.
Тарики маърифат ин аст бехилоф, валек
Ба гӯши[4] ишқ мувофиқ наёяд ин гуфтор.

---

[1] А — ӯ. [2] А — оварад. [3] А — байт нест. [4] А — кӯи.

Чу дида диду дил аз даст рафту чора намонд,
На дил зи меҳр шикебад, на дида аз дидор.
Пиёда марди камандсавор нест, валек
Чу ӯфтод, бибояд давиданаш ночор.
Шабе дароз дар ин фикр то саҳар ҳама шаб
Нишаста будаму бо нафси хеш дар пайкор,
Ки чанд аз ин талаби шаҳвату ҳавову ҳавас
Чу кӯдакону занон рангу бӯю нақшу нигор?
Басе намонд, ки рӯй аз ҳабиб барпечам,
Вафои аҳд инонам гирифт дигар бор,
Ки сахт суст гирифтию неку бад гуфтӣ,
Ҳазор навбат аз ин рои ботил истиғфор.
Ҳуқуқи сӯҳбатам овехт даст дар доман,
Ки ҳусни аҳд фаромӯш кардӣ, эй ғаддор!
Нагуфтамат, ки чунин зуд бигсилӣ паймон,
Макун, к-аз аҳли мурувват наёяд ин кирдор.
Қадом дӯст битобад рух аз муҳаббати дӯст?
Қадом ёр бипечад сар аз иродати ёр?
Фироқро диле аз санг сахттар бояд,
Қадом сабр, ки бармеканӣ дил аз дилдор?
Ҳар он кӣ меҳри яке дар дилаш қарор гирифт,
Раво бувад, ки таҳаммул кунад ҷафои ҳазор.
Ҳавои дил натавон пухт бе таъннути халқ,
Дарахти гул натавон чид бе таҳаммули хор.
Дирам чӣ бошаду динору дину дуньёиву нафс,[1]
Чу дӯст даст диҳад, ҳар чӣ ҳаст, ҳеҷ[2] ангор.
Бад-он ки душманат андар қафо сухан гӯяд,
Дилат диҳад, ки дил аз дӯст барканӣ зинҳор.
Даҳони хасму забони ҳасуд натвон баст,
Ризои дӯст ба даст ору дигарон бигзор.
Нагӯямат, ки бар озори дӯст дил хуш кун,
Ки худ зи дӯст мусаввар намешавад озор.

---

1 А — сар. 2 А — нест.

Дигар магӯй, ки ман тарки ишқ хоҳам гуфт,
Ки қозӣ аз паси иқрор нашнавад инкор.[1]
Зи баҳри табъи ту имрӯз дар маонии ишқ
Ҳама сафинаи дур меравад ба дарьёбор.
Ҳар одаме, ки назар бо яке надораду дил
Ба сурате надиҳад, суратест бар девор.
Маро фақеҳ мапиндору некмард магӯй,
Ки оқилон накунанд эътимод бар пиндор.
Кӣ гуфт, ки пирзан[2] аз мева мекунад парҳез,
Дурӯғ гуфт, ки дасташ намерасад ба симор.
Фароххавсалаи тангдаст натвонад,
Ки симу зар кунад андар ҳавои дӯст[3] нисор.
Туро, ки молики динор нестӣ,
Саъдӣ,
Тариқ нест магар зӯҳди молики динор.
В-аз ин сухан бигузаштему як ғазал мондаст,
Ту хуш ҳадис кунӣ, Саъдиё, биёву биёр.

*МАТЛАИ ДУВВУМ*

Куҷо ҳаме равад ин[4] шоҳиди шакаргуфтор,
Чаро ҳаме накунад бар ду чашми ман рафтор.
Ба офтоб намонад магар ба як маънӣ,
Ки дар тааммули ӯ хира мешавад абсор.
Назар дар оинаи рӯи оламафрӯзаш
Мисоли сайқал аз оина мебарад зангор.
Бароти хубию маншури лутфу зебоӣ
Навишта бар гули рӯяш ба хатти сабз узор.
Ба мушки судаи маҳлул дар арақ монад,
Ки бар ҳарир нависад касе ба хатти ғубор.

---

[1] А — 4 байт нест. [2] А — бевазан. [3] А — ёр. [4] А — он.

Лабаш надонаму ҳаддаш чӣ гуна васф кунам,
Ки ин чу донаи нор асту он чу шӯълаи нор.
Чу дар муҳоварат ояд даҳони ширинаш,
Куҷо шуданд[1] тамошокунони ширинкор.
Насими субҳ бар андоми нозукаш бигузашт,
Чу бозгашт ба бӯстон, бирехт барги баҳор.
Мутобеи туам, эй дӯст, гар надорӣ нанг,
Мутовеи туам, эй ёр, агар надорӣ ор.
Ту дар каманди ман ойӣ, кадом давлату бахт?
Ман аз ту рӯй бипечам, кадом сабру қарор?
Ҳадиси ишқи ту бо кас ҳаме наёрам гуфт,
Ки ғайратам нагузорад, ки бишнавад ағьёр.
Ҳамеша дар дили ман ҳар кас омадиву шудӣ,
Ту баргузаштиву нагзашт баъд аз он дайёр.
Ту аз сари ману аз ҷони ман азизтарӣ,
Бахилам, ар накунам сар фидову ҷон исор.[2]
Агар малӯл шавӣ[3], ҳокимию фармондеҳ
В-агар қабул кунӣ, бандаему хидматгор.
Ҳалол нест муҳаббат магар касонеро,
Ки дӯстӣ ба қиёмат баранд Саъдивор.
Ҳикоят ин ҳама гуфтему ҳамчунон боқист,
Ҳанӯз боз накардем давре аз тӯмор.
Агар дари сухан ин[4] ҷо ки ҳаст, дарбандам,
Ҳанӯз назм надорад низому[5] шеър шиор.
Сухан ба авҷи сурайё расад, агар бирасад,
Ба садри соҳиби девону шамъи ҷамъи кибор.
Ҷаҳони донишу абри сахову кони карам,
Сипеҳри ҳашмату дарьёи фазлу кӯҳи виқор.
Амини[6] машриқу мағриб, ки мулку дин доранд
Ба раъи равшани ӯ эътимоду истизҳор[7]

---

[1] А — раванд. [2] А — байт нест. [3] А — шудӣ. [4] А — он.
[5] А — низом. [6] А — Амири. [7] А — байт нест.

Худойгони судури замона Шамсиддин,
Имоду қиблаи[1] исломy қуббаи заввор[2].
Муҳаммад бинни Муҳаммад, ки юмни ҳиммати ӯст[3]
Мунну мазҳари дини Муҳаммади мухтор.
Акобири ҳама олам ниҳода гардани тавъ
Бар остони ҷалолаш чу бандагони сиғор.
На ҳар кас ин шарафу қадру манзалат дорад,
Ки касди[4] боби маолӣ кунандаш аз ақтор.
Чу Каъба дар ҳама офоқ нуқтае бояд,
Ки аҳли фазл тавофаш кунанд чун паргор[5]
Қалам ба юмни яминаш чӣ гармрав мурғест,
Ки хат ба Рум барад дам ба дам зи Ҳинду Татор.
Барояд аз зуламот идавот ҳар соат,
Чунон ки меравад оби ҳаёташ аз минқор.
Панохи миллати ҳақ то чунин бузургонанд,
Ҳанӯз ҳаст расули худойро ансор.
Адӯи давлати ӯро ҳамеша кӯфт расад,
В-агар сараш ҳама пешонияст чун мисмор[6].
Мар ин ягонаи аҳли замонаро, ё раб,
Ба коми давлату[7] дуньёву дин муматтеъ дор.
Кӣ мебарад ба худованди мунъими мӯҳсин
Паёми бандаи неъматшиноси шукргузор,
Ки ман на аҳли сухан гуфтанам дар ин маъни,
На марди асп давониданам дар ин мизмор[8]
Маро хазор забони фасеҳ боистӣ,
Ки шукри неъмати вай кардаме яке зи ҳазор[9].
Чу бандагӣ натавонам ҳаме ба ҷой овард,
Ба аҷз мекунам аз ҳаққи бандагӣ иқрор.

---

1 А — Имоди қуббаи. 2 А — қиблаи заввор. 3 А — рои равшани ӯ. 4 А — садри. 5 А — байт нест. 6 А — байт нест. 7 А — давлати. 8 А — ки шукри неъмати вай гуфтаме яке зи ҳазор. 9 А — ки аспи шукр давонидаме дар ин мизмор.

В-агар ба ҷилваи товус шӯхие кардам,
Ба чашми нуқс набинандам аҳли истибсор,
Ки ман ба ҷилвагарӣ пои зишт мепӯшам,
На парру боли нигорин ҳаме кунам изҳор.
Ба сувқи сайрафиён дурри ҳаким онро беҳ[1],
Ки бар маҳак назанад сими нотамомиёр.
Ҳунар намудан агар низ ҳаст, лоиқ нест,
Ки худ абир бигӯяд, чӣ ҳоҷати аттор.
Барои хатми сухан даст бар дуо дорам,
Умедвори қабул аз муҳаймини ғаффор.
Ҳамеша то ки фалакро бувад тақаллуби давр,
Ҳамора то ки заминро бувад саботу қарор,
Саботи умри ту боду давоми офиятат
Нигоҳдошта аз ноиботи лайлу наҳор.
Ту ҳокими ҳама офоқу он кӣ ҳокими туст
Зи тахту бахту ҷавонию умр бархӯрдор.

*ДАР МАДҲИ АМИР АНКИЁНУ*

Бас бигардиду бигардад рӯзгор,
Дил ба дуньё дарнабандад ҳушьёр.
Эй, ки дастат мерасад, коре бикун,
Пеш аз он к-аз ту наёяд ҳеҷ кор.
Ин ки дар шаҳномаҳо овардаанд
Рустаму рӯинатан Исфандиёр.
То бидонанд ин худовандони мулк,
Қ-аз басе халқ аст дуньё ёдгор.
Ин ҳама рафтанду мо,
эй шӯхчашм,
Ҳеҷ нагрифтем аз эшон эътибор.
Эй, ки вақте нутфа будӣ бехабар,
Вақти дигар тифл будӣ ширхор.
Муддате боло гирифтӣ то булуғ,
Сарвболое шудӣ, симинузор.

---

1 А — ҳакимро он беҳ.

Ҳамчунин то марди номовар шудӣ,
Форисп майдону сайду[1] корзор.
Он чӣ дидӣ, бар қарори худ намонд,
В-ин чӣ бинӣ, ҳам намонад барқарор.
Деру зуд ин шаклу шахси нозанин
Хок хоҳад будану хокаш ғубор.
Гул бихоҳад чид бешак боғбон
В-ар начинад, худ фурӯ резад зи бор.
Ин ҳама ҳеҷ аст, чун мебигзарад
Тахту бахту амру наҳйу гиру дор.
Номи некӯ гар бимонад з-одамӣ
Беҳ, к-аз ӯ монад сарои зарнигор.
Соли дигарро кӣ медонад ҳисоб?
Ё куҷо рафт, он кӣ бо мо буд пор?
Хуфтагон бечора дар хоки лаҳад
Хуфта андар каллаи сар сӯсмор[2]
Сурати зебои зоҳир ҳеҷ нест,
Эй бародар, сирати зебо биёр.
Ҳеҷ донӣ, то[3] хирад беҳ ё равон?
Ман бигӯям, гар бидорӣ устувор.
Одамиро акл бояд дар бадан,
В-арна ҷон дар колбад дорад ҳимор.
Пеш аз он к-аз даст берунат барад
Гардиши гетӣ зимоми ихтиёр.
Ганҷ хоҳӣ, дар талаб ранҷе бибар,
Хирмане мебоядат тухме бикор.
Чун худовандат бузургӣ доду ҳукм,[4]
Хурда аз хурдони мискин даргузор.
Чун забардастит бахшид осмон,
Зердастонро ҳамеша нек дор.

---

[1] А — марди. [2] А — сар кулохи сусмор. [3] А — ҳеч медонӣ. [4] А — акл.

Узрхоҳонро хатокорӣ, бибахш,
Зинҳоронро ба ҷон[1] деҳ зинҳор.
Шукри неъматро накӯӣ кун, ки ҳақ
Дӯст дорад бандагони ҳақгузор.
Лутфи ӯ лутфест берун аз адад,[2]
Фазли ӯ фазлест берун аз шумор.
Гар ба ҳар мӯе забоне бошадат,
Шукри як неъмат нагӯӣ аз ҳазор.
Номи неки рафтагон зоеъ макун,
То бимонад номи некат пойдор.[3]
Мулкбононро нашояд рӯзу шаб
Гоҳе андар хамру гоҳе дар хумор.[4]
Қоми[5] дарвешону мискинон бидеҳ[6]
То ҳама корат барорад кирдигор.
Бо ғарибон лутфи беандоза кун,
То равад номат ба некӣ дар диёр.[7]
Зӯри бозу дориву шамшери тез,
Гар ҷаҳон лашкар бигирад, ғам мадор.
Аз даруни хастагон андеша кун,
В-аз дуои мардуми парҳезгор.[8]
Манҷаниқи[9] оҳи мазлумон ба субҳ
Сахт гирад золимонро дар ҳисор.
Бо бадон бад бошу бо некон накӯ,
Ҷои гул гул бошу ҷои хор хор.
Дев бо мардум наёмезад,
матарс,
Бал битарс аз мардумони девсор.
Ҳар кӣ дад ё мардуми бад парварад,
Деру зуд аз ҷон барорандаш димор.

---

[1] А — Зинҳориро амон. [2] А — ҳисоб. [3] А — ёдгор. [4] А — байт нест. [5] А — кори. [6] А — барор. [7] А — то барандат номи нек андар диёр. [8] А — байт нест. [9] А — Ҳамчунон аз.

Бо бадон чандон ки некӯй кунӣ,
Қатли морафсо набошад ҷуз ба мор.
Эй, ки дорӣ чашми ақлу гӯши ҳуш,
Панди ман дар[1] гӯш кун чун гӯшвор.
Нашканад аҳди ман илло сангдил,
Нашнавад қавли ман илло бахтиёр.
Саъдиё чандон ки медонӣ, бигӯ[2],
Ҳақ набояд гуфтан илло ошкор.
Ҳар киро хавфу тамаъ дар кор[3] нест,
Аз хато бокаш набошад в-аз татор.
Давлати навйини аъзам шаҳриёр
Бод, то бошад бақои рӯзгор.
Хусрави одил, амири номвар
Анкиёну сарвари олитабор.
Дигарон ҳалво ба тарғу оваранд,
Ман ҷавоҳир мекунам бар вай нисор.
Подшоҳонро сано гӯянду мадҳ
Ман дуое мекунам дарвешвор.
Ё раб илҳомаш ба некӯй бидеҳ
В-аз бақои умр бархурдор дор.
Ҷовидон аз даври гетӣ коми дил
Дар қанорат боду душман бар канор[4].

### *ДАР ВАСФИ ШЕРОЗ*[5]

Хушо сафедадаме бошад, он ки бинам боз,
Расида бар сари аллоҳу акбари Шероз.
Бидида бори дигар он биҳишти рӯи замин,
Ки бори эманӣ орад,
на ҷаври қаҳту ниёз.

---

1 А — Панди мардум. 2 А — бигӯй, 3 В-бор. 4 А — 17 байт нест. 5 Ин қасида нест.

На лоиқи заламот аст, биллаҳ, ин иқлим,
Ки тахтгоҳи Сулаймон будасту ҳазрати роз.
Ҳазор пирдиле беш бошад андар вай,
Ки Қаъба бар сари эшон ҳамекунад парвоз.
Ба зикру фикри ибодат, ба рӯҳи шайхи кабир,
Ба ҳаққи рӯзбеҳону ба ҳаққи панҷ намоз.
Ки гӯш дор ту ин шаҳри некмардонро,
Зи дасти золими баддину кофари ғаммоз.
Ба ҳаққи Қаъбаву он кас, ки кард Қаъба бино,
Ки дор мардуми Шероз дар таҷаммулу ноз.
Ҳар он касе, ки кунад қасди қуббатулислом,
Бурида бод сараш ҳамчу зарру нуқра ба гоз.
Ки Саъдӣ аз ҳақи Шероз рӯзу шаб мегуфт,
Ки шаҳрҳо ҳама бозанду шаҳри мо шаҳбоз.

### *ДАР ЛАЙЛАТА АЛ-БАРОТ ФАРМУДААСТ*

Шабе чунин дари ҳафт осмон ба раҳмат боз,
Зи хештан нафасе, эй писар, ба ҳақ пардоз.
Магар зи муддати умр он чӣ монд, дарьёбӣ,
Ки он чӣ рафт ба ғафлат, дигар наёяд боз.
Чунон макун, ки ба бечорагӣ фурӯ монӣ,
Кунун, ки чора ба даст андар аст, чора бисоз.
Зи умрат он чӣ ба бозича рафту зоеъ шуд,
Гарат дареғ наёмад, бақият андар боз.
Чӣ рӯзҳот ба шаб рафт дар ҳавову ҳавас,
Шабе ба рӯз кун, охир, ба шукру зикру намоз.
Магӯй, шаб ба ибодат чӣ гуна рӯз кунам,
Муҳибро нанамояд шаби висол дароз.
Карими азза ва ҷал ғайбдону мутталеъ аст,
Гараш баланд бихонӣ в-агар[1] ба хуфьяву роз.

---

[1] А — в-араш.

Барор дасти тазарруъ, бибор[1] ашки надам,
Зи бениёз бихоҳ, он чӣ боядат ба ниёз.
Сари умед фуруд ору рӯи аҷз бимол
Бар остони худовандгори банданавоз.
Ба некмардон, ё раб, ки дасти феълбадон
Бибанд бар ҳама олам, хусус, бар Шероз.

### *ДАР МАДҲИ АМИР ЮСУФИДДИН (МУҲАММАД)*[2]

Шукру фазли худои азза ва ҷал,
Ки амири бузургвори аҷал,
Шарафи хонадони давлату мулк
Хона таҳвил карду ҷома[3] бадал.
Деваш аз роҳи маърифат мебурд,
Малакаш бонг зад, ки «ло таъҷал!»
Некбахтон ба роҳати мозӣ
Нафурӯшанд айши мустақбал.
Ҳосили лаҳву лаъби дуньё чист:
Номи зишту хумору ҷангу ҷадал.
Ҷои дигар наими бор худой
Чашмаи салсабилу ҷӯи асал.
Ҳайф бар хештан кунад нодон,
Захм бар хештан занад манбал.
На ту боз омадӣ, ки боз овард
Ҳусни тавфиқат аз хатову залал.
Ғарқаро то яке нагирад даст,
Натавонад баромадан зи ваҳал.
То нагӯӣ: «Ана-л-лазӣ ясъӣ,
Эй бародар, ҳува-л-лазӣ яқбал.

---

1 А — бипош.
2 А — Дар таҳнияти тавбаи амир Сайфиддин Муҳаммадбек фармояд. 3 А — хирқа.

Бандагон сар кашанду бозорад[1]
Дасти иқболи Сайфи дину дувал.
Ҳама шамъанд пеши ин хуршед,
Ҳама парвона гирди ин машъал.
Лоҷарам чун ситора рост бувад,
Натавонад, ки каж равад ҷадвал.
Фикри ман чист пеши ҳиммати ӯ?
Нахли кӯтаҳ бувад ба пои ҷабал.
Зуҳалу Муштарӣ чунон нигаранд
Пояи қадрат, эй бузургмаҳал,
Ки яке аз замин нигоҳ кунад
Ба тааммул ба Муштариву Зуҳал.
Саъдиё, қисса хатм кун ба дуо
Инна хайра-л-каломи қалла ва дал.
Дӯстонат чу бӯстон боданд
Душманонат чу бехи мустаъсал.
Ҳама комею давлате дорӣ,
Чӣ дуо гӯям, эй амири аҷал!?
Душманат худ мабоду гар бошад,
Дида бардӯхта ба тири аҷал.

## ДАР СИТОИШИ АЛОУДДИН ҶУВАЙНИИ СОҲИБДЕВОН[2]

Ҳар одаме, ки назар ба яке надораду дил
Ба сурате надиҳад, суратест лояъқил.
Агар ҳамин хӯру хоб аст ҳосили[3] умрат,
Ба ҳеҷ кор наёяд ҳаёти беҳосил.
Аз он ки ман ба тааммул дар ӯ гирифторам,
Ҳазор ҳайф бар он кас, ки бигзарад ғофил.

---

[1] А — бозоянд. [2] А — Ва лаҳу айзан ямдаҳуҳу.
[3] А — ҳосил аз.

Назар бирафту дил андар каманди шавқ бимонд,
Хато кунанд сафеҳону ӯхда бар оқил.
Надонам аз чӣ гил аст он нигори яғмоӣ,
Ки хат кашида дар авсофи некувони[1] Чигил.
Бад-ин камол надоранд ҳусн дар Қашмир,
Чунон балиғ надонанд сеҳр дар Бобил.
Ба холи[2] мушкин, бар ҳадди аҳмараш гӯӣ
Ниҳодаанд бар оташ ба номи ман филфил.
Сари азиз, ки сармояи вуҷуди ман аст,
Фидои пояш, агар қотеъ асту гар восил[3].
Зи ҳар чӣ ҳаст, гузир асту ногузир аз дӯст,
Зи дӯст магсилу аз ҳар чӣ дар ҷаҳон, бигсил.
Давои дарди маро, эй табиб, менакунӣ,
Магар ту низ фурӯ мондаӣ дар ин мушкил?
Ҳазор киштии бозоргон дар ин дарьё
Фурӯ равад, ки[4] набинанд тахта бар соҳил.
Ҷаҳониён ба муҳиммоти хештан машғул,
Маро ба рӯи ту шуғлест аз ҷаҳон шоғил,
Ки ман ба ҳусни ту моҳе надидаам толеъ,
Ки ман ба қадди ту сарве надидаам моил.
Ба дӯстӣ, ки надорам зи қайди душман бок,
В-агар ба теғ бувад дар миёни мо фозил.
Марову хори мағелон ба ҳоли худ бигзор,
Ки дил намеравад, эй сорбон,
аз ин манзил.
Шутур ба ҷаҳду ҷафо барнаметавонад хост,
Ки бори ишқ таҳаммул намекунад маҳмил.
Ба хуни Саъдӣ агар ташнаӣ,
ҳалолат бод,
Ки дар шариати мо ҳукм нест бар қотил.[5]
Ту гӯши ҳуш накардӣ, ки дӯш мегуфтам

---

1 А — шоҳидони. 2 А — Навхоли. 3 А — воил. 4 А — раванду. 5 А — байт нест.

Зи рӯзгори мухолиф шикояте бо дил,
Ки оби ҳайратам аз сар гузашту оби[1] халос
Ба истионати дасте тавон кашид аз гил.
Чӣ гуфт? Гуфт: «Надонистаӣ, ки ҳушьёрон
Чӣ гуфтанд[2], ки аз муқбилон шавӣ муқбил».
Ту он наӣ, ки ба ҳар дар сарат фурӯд ояд,
На ҷои ҳиммати олист пояи[3] нозил.
Паноҳ мебарам аз ҷаҳли олиме ба худой,
Ки олим асту ба микдори хештан ҷоҳил.
Назар ба олами сурат макун, ки тоифае
Ба чашми халқ азизанду дар худой хиҷил.[4]
Бале, дарахт нишонанду дона афшонанд,
Ба шарти он, ки бубинанд мазрае қобил.
Ба ҳеҷ халқ набояд, ки қисса пардозӣ
Магар ба соҳиби девони олами одил.
На з-он сабаб, ки маконеву мансабе дорад,
Аз он сабаб, ки дилу дасти вай ҳаме бошад[6]
Чу абр бар ҳама олам ба раҳмате шомил.
Зи баски аҳли ҳунарро бузург карду навохт,
Басе намонд, ки ҳар ноқисе шавад комил.
Мисоли қатраи борону абри озорӣ,
Ки кард ҳар[7] садаферо ба лӯълӯе ҳомил.
Сипеҳри мансабу тамкин,
алои давлату дин,
Саҳоби раъфату борони ба раҳмат вобил[8],
Ки дар фазоили ӯ ҷои ҳайрат асту вуқуф,
Ки ҳар кадом якеро баён кунад қоил.[9]

[1] А — пои. [2] А — бигуфтаанд. [3] А — ҷои ҳар. [4] А — 2 байт нест. [5] А — байт нест. [6] А — борад. [7] А — мекунад. [8] А — Саҳоби раҳмату борони рафъати вобил. [9] А — ноқил.

Хабар ба нақл шунидему мухбираш дидем,
Варои он ки аз ӯ нақл мекунад ноқил.[1]
Қафи кариму атои амими ӯ на аҷаб,
Ки зикри Ҳотаму амсоли вай кунад ботил.
Ба дастгирии афтодагону мӯҳтоҷон
Чунон ки дӯст ба дидори дӯст мустаъҷил.
Чу руъби пояи олиш соя андозад,
Ба рифқ бозравад пеши даҳшати воҷил.[2]
Умед ҳаст, ки дар аҳди ҷуду инъомаш
Чунон шавад, ки мунодӣ кунанд бар соил[3].
Қадом соил аз ин мавҳибат шавад маҳрум,
Ки ҳамчу баҳри[4] муҳит аст бар ҷаҳон соил.
Ҳазор Саъдӣ агар доимаш сано гӯяд,
Ҳазорчандон муставҷиб асту мустаъҳил.[5]
Ба даври адли ту, эй некадлу неканҷом,
Худойрост, бар[6] офоқ неъмате тоил.[7]
Ҳамин тариқ нигаҳ дору хайр кун, к-имрӯз[8]
Ба бӯи раҳмати фардо амал кунад омил.
Қасе, ки тухм накорад, чӣ дахл бардорад,
Бипош донаи оҷил, ки бархӯрӣ оҷил.
Ту некбахт шавӣ дар миён, вагарна[9] бас аст
Худои азза ва ҷал ризқи халқро комил.[10]
Санои тола бақо ҳеҷ фоидат накунад,
Ки дар мавоҷиҳа гӯянд: рокибу роҳил.
Бале, санои ҷамили он бувад, ки дар хилват
Дуои хайр кунандат чунон ки дар маҳфил.[11]
Ҳамеша давлату бахтат рафиқ боду қарин,
Муроду матлаби дуньёву охират ҳосил.

---

1 А — байт нест. 2 А — байт нест. 3 В-даҳшати дохл. 4 А — соҳил. 5 А — абр. 6 А — мустаъсил. 7 А — бар ҳама. 8 А — шомил. 9 А — Саъдӣ. 10 А — миёна в-арна. 11 А — кофил. 12 А — баъди ин байти зерин омадааст:
Бинои мулк ниҳодаст бар саломати ом,
Чунон ки олӣ буньён ниҳода бар соҳил.

## *ДАР ПАНДУ МАВЪИЗА*[1]

Тавонгарӣ на ба мол аст пеши аҳли камол,
Қи мол толиби гӯр асту баъд аз он аъмол.
Ман он чӣ шарти балоғ аст, бо ту мегӯям,
Ту хоҳ аз суханам панд гиру хоҳ малол.
Маҳалли қобилу он гаҳ насиҳати қоил,
Чу гӯшу ҳуш[2] набошад чӣ суд ҳусни мақол.
Ба чашму гӯшу даҳон одамӣ набошад шахс,
Қи ҳаст сурати деворро ҳамин тимсол.
Насиҳати ҳама олам[3] чу боди дар қафас аст,
Ба гӯши мардуми нодон чу об[4] дар ғирбол.
Дил, эй ҳаким, дар ин маъбари ҳалок мабанд,
Қи эътимод накарданд бар ҷаҳон уққол.
Макун ба чашми иродат нигоҳ дар дунъё,
Қи пушти мор ба нақш асту заҳри ӯ қаттол[5].
На офтоби вуҷуди заифи инсонро,
Қи офтоби фалакро зарурат аст завол.
Чунон ба лутф ҳаме парварад, ки марворид,
В-агар ба қаҳр чунон хурд мекунад, ки сафол[6]
Бирафт умру нарафтем роҳи шарти адаб,
Ба ростӣ, ки ба бозӣ бирафт чандин сол.
Қунун, ки рағбати хайр асту зӯри тоат нест,
Дареғ, рӯзи ҷавонӣ, ки сарф шуд ба муҳол.
Замони тавбаву узр асту вақти бедорӣ,
Қи панҷ рӯзи дигар меравад ба истеъҷол[7].
Қунун ҳавои амал мезанад кабӯтари нафс,
Қи дасти ҷаври замонаш на пар гузошт, на бол.

---

1 Ва лаҳу айзан фи-л-мавъиза. 2 А — гӯши ҳуш. 3 А — дунъё. 4 А — нодону об. 5 А — байт нест. 6 А — Баъди ин байти зерин омадааст:

Ба умри орияти эътимод ҳеҷ макун,
Ки панҷ рӯзи дигар меравад ба истеъҷол.

7 А — 3 байт нест.

Чунон шудам, ки ба ангушт менамояндам
Намози шом, ки бар бом меравам[1] чу ҳилол.
Висоли ҳазрати ҷонофарин муборак бод,
Қи деру зуд фироқ ӯфтад дар[2] ин авсол.
Ба зери бори гунаҳ гом барнамегирам,
Қи зери бор ба оҳистагӣ равад ҳаммол.
Чунин[3] гузашт ки дигар умеди хайр намонд
Магар ба афви худованди мунъими мутаол.
Бузургвор худоё, ба ҳаққи мардоне,
Қи орифони ҷамиланду ошиқони ҷамол.
Муборизони тариқат, ки нафс бишкастанд,
Ба зӯри бозӯи тақвию ли-лхуруби риҷол.
Юқаддисуна лаҳу би-л-хафйи ва-л-эълон,
Юсаббиҳуна лаҳу би-л-ғадви ва-л-осол.
Муроди нафс надоданд[4] аз ин сарои ғурур,
Қи сабр пеш гирифтанд то ба вақти висол.[5]
Ба сирри синаи ин дӯстон ал-ат-тафсил,
Қи даст гирию раҳмат кунӣ ал-ал-иҷмол,
Раҳе намебараму чорае намедонам
Ба ҷуз муҳаббати мардони мустақимаҳвол.
Маро ба сӯҳбати некон умеди бисьёр аст,
Қи моядорон раҳмат кунанд[6] бар баттол.
Бувад, ки садрнишинони боргоҳи қабул
Назар кунанд ба бечорагони саффи ниол,
Таваққӯъ аст ба инъоми доим-ал-маъруф,
Зи баҳри он ки на имрӯз мекунад афзол.
Ҳамеша дар карамаш будаему дар ниамаш,
Аз остони мураббӣ куҷо раванд атфол.
Суол нест магар бар хазоини карамаш,
Суол низ чӣ ҳоҷат,
ки олим аст ба ҳол.

1 А — меравад. 2 А — андар ин. 3 А — Чунон. 4 А — бароранд. 5 А — маҷол. 6 А — баранд.

Ман он зулуми ҷуҳулам, ки аввалам гуфтӣ,
Чӣ хоҳӣ аз зуафо, эй карим, в-аз ҷуҳҳол!?
Маро таҳаммули боре чӣ гуна даст диҳад,
Ки осмону замин сар битофтанду[1] ҷибол.
Санои ҳазрати иззат наметавонам гуфт,
Ки раҳ намебарад он ҷо қиёсу ваҳму хаёл.
Хитоми умр, худоё, ба фазлу раҳмати хеш
Ба хайр кун, ки ҳамин аст ғоятуломол.
Бар остони ибодат вуқуф кун Саъдӣ,
Ки ваҳм мунқатеъ аст аз суродиқоти ҷалол.[2]

### *ДАР СИТОИШИ АМИР АНКИЁНУ*[3]

Басе сурат бигардидаст олам
В-аз ин сурат бигардад оқибат ҳам.
Иморат бо сарои дигар андоз,
Ки дуньёро асосе нест маҳкам.
Мисоли умр сар баркарда шамъест,
Ки кӯтаҳбоз мебошад дамодам.
Ва ё барфи гудозон бар сари кӯҳ,
К-аз ӯ ҳар лаҳза ҷузве мешавад кам.
Басо хоко ба зери пои нодон,
Ки гар бозаш кунӣ, даст асту миъсам.
На чашми томеъ аз дуньё шавад сер,
На ҳаргиз чоҳ пур гардад ба[4] шабнам.
Гили фарзанди Одам хишт гардид,[5]
Намеҷунбад[6] дили фарзанди Одам.
Ба симу зар накӯномӣ ба даст ор,
Манеҳ бар ҳам, ки баргирандаш аз ҳам.

---

[1] А — барнатофтанду. [2] А — 3 байт нест. [3] А — Фӣ насиҳатиҳи-л-амир Анкиёну ал-ҳоким би Шероз. [4] А — зи. [5] А — карданд. [6] А — намехусбад.

Фаредунро сар омад подшоҳӣ,
Сулаймонро бирафт аз даст хотам.
Ба неше мезанад даврони гетӣ,
Ки онро то қиёмат нест марҳам.
Вафодорӣ маҷӯй аз даҳри хунхор,
Муҳол аст ангубин дар коми арқам.
Ба нақл аз ӯстодон ёд дорам,
Ки шоҳони Аҷам Қайхусраву Ҷам
Зи сӯзи синаи фарьёдхонон
Чунон парҳез кардандӣ, ки аз сам,
Ки мӯрон чун ба гирд оянд бисьёр,
Ба танг оянд равон дар ҳалқи зайғам.
Ва мо мин золимин илло ва юбло,
Ва ин тола-л-мадо явмин биазлам.
Суханро рӯй дар соҳибдилон аст,
Нагӯянд аз ҳарам илло ба маҳрам.
Ҳаромаш бод мулку подшоҳӣ
Ки пешаш мадҳ гӯянд, аз қафо зам.
Арӯси зишту[1] зебо чун тавон дид[2],
В-агар бар худ кунад дебои маълам.
Агар мардум ҳамин болову ришанд,
Ба найза низ барбастаст парчам.
Сухан ширин бувад пири куҳанро,
Надонам, бишнавад навъйини аъзам.
Ҷаҳонсолори одил Анкиёну —
Сипаҳдори Ироқу Турку Дайлам,
Ки рӯзи базм бар тахти каёнӣ
Фаредун[3] асту рӯзи разм Рустам.
Чунин панд аз падар нашнуда бошад,[4]
Ало, гар ҳушмандӣ, бишнав аз ам.
Чу яздонат мукаррам карду махсус,
Чунон зӣ дар миёни халқи олам,

---

1 А — зишт. 2 А — буд. 3 А — Сулаймон. 4 А — нашнида бошӣ.

Қи гар вақте мақоми[1] подшоҳит
Набошад, ҳамчунон бошӣ мукаррам.
На ҳар кас ҳақ тавонад гуфт густох,
Сухан мулкест Саъдиро мусаллам.
Мақомот аз ду берун нест фардо:
Биҳишти ҷовидонӣ ё ҷаҳаннам.
Бикор имрӯз тухми некномӣ,
Қи фардо бар хӯрӣ валлоҳу аълам.
Мудомат бахту давлат ҳамнишин бод,
Ба давлат шодмон, аз бахт хуррам.
Ба дасти рост қайди бози ашҳаб
Ба дасти чап инони хинги[2] адҳам.
Сари солат муборак боду маймун,
Саодат ҳамраҳу иқбол ҳамдам.
Муҳаррам бар ҳасуди мулку ҷоҳат,
Қи монда зинда то дигар муҳаррам.

### *ДАР ТАҲНИЯТИ АТОБАҚ МУЗАФФАРИДДИН САЛҶУҚШОҲ ИБНИ САЛҒАР*[3]

Худойро чӣ тавон гуфт шукри фазлу карам,
Бад-ин[4] назар, ки дигарбора карда[5] бар олам.
Ба даври давлати Салҷукшоҳи Салғаршоҳ —
Худойгони муаззам, Атобаки аъзам,
Сари мулуки замон, подшоҳи рӯи замин,
Халифаи падару амм ба иттифоқи аам.[6]
Замини Порс дигар фарри осмон дорад,
Ба моҳи талъати шоҳу ситорагони ҳашам.

---

[1] А — макони. [2] А — хайли. [3] А — Ва лаҳу ямдаҳ ал-Атобак Музаффариддин Салчуқшоҳ. [4] А — Бар ин. [5] А — кард. [6] А — умам.

Яке ба ҳазрати ӯ доғи ходимӣ бар рӯй,
Яке ба хидмати ӯ дасти бандагӣ бар ҳам.
Ба қиблаи карамаш[1] рӯи некхоҳон рост,
Ба хидмати ҳарамаш пушти подшоҳон хам.
Ҳанӯз кӯси башорат тамом нозада буд,
Ки таҳният ба диёри Араб расиду Аҷам.
Зи сар ниҳодани гарданкашону солорон
Бар остони ҷалолаш намонд ҷои қадам.
Сипоси бор худое, ки шукри неъмати ӯ
Ҳазор сол кам аз ҳаққи ӯ бувад як дам.
Хуш аст бар дили озодагон ҷароҳати дӯст,
Ба ҳукми он ки ҳамаш дӯст мениҳад марҳам.
Шаби фироқ ба рӯзи висол ҳомила буд,
Алам хуш аст ба андешаи шифои алам.
Дигар хилоф набошад миёни оташу хун,[2]
Дигар низоъ наяфтад миёни гургу ғанам.
Зи сояи аламиш шерпайкараш на аҷаб,
Ки ларза бар тани шерон фитад чу шери алам.
Агар ду дидаи душман наметавонад дид,
Ки дӯстон ҳама шоданд,
гӯ: «Бимир аз ғам!».
Вуҷуди ҳар кӣ нахоҳад давоми давлати ӯ,
Асир бод ба зиндони сокинони адам.
Шаҳо, ба хуни аду рехтан шитоб макун,
Ки худ ҳалок шаванд аз ҳасад ба хуни шикам.
Ҳар он кӣ чун қаламат сар ба ҳукм барнанҳад,
Дунима бод сараш то ба сина ҳамчу қалам.
Чунон ба аҳди ту муштоқ буд навбати мулк,
Ки ташнагон ба Фуроту пиёдагон ба ҳарам.
Ба халқи халқ фурӯ рехт шарбате ширин,
Заданд бар дили бадгӯй зарбате маҳкам.

---

1 А — Ба аҳди акрами ӯ. 2 А — об.

Ҷаҳон намонаду осори маъдалат монад,
Ба хайр кӯшу салоҳу садоду афву[1] карам,
Ки мулку давлати Заҳҳоки бегуноҳозор[2]
Намонду то ба қиёмат бар ӯ бимонд[3] рақам.
Хатои банда нагирӣ, ки меҳтарони мулук
Шунидаанд насиҳат зи кеҳтарони хадам.
Хунук тане,[4] ки пас аз вай ҳадиси хайр кунанд,
Ки ҷуз ҳадис намемонад аз банӣ-Одам.
Ба давлатат ҳама афтодагон баланд шуданд,
Чу офтоб, ки бар осмон барад шабнам.
Магар каминаи оҳоди бандагон Саъдӣ,
Ки саъйаш аз ҳама беш асту ҳаззаш аз ҳама кам.
Ҳамеша хуррамият боду хайр бод,
ки халқ
Набудаанд ба айёми кас чунин хуррам.
Саре мабод, ки бар хатти бандагии ту нест,
В-агар бувад, ба сари найза бод чун парчам.

## *ДАР ИНТИҚОЛИ ДАВЛАТ АЗ САЛҒАРИЁН БА ҚАВМИ ДИГАР*[5]

Ин миннате бар аҳли замин буд аз осмон
В-ин[6] раҳмати худои ҷаҳон буд бар ҷаҳон.
То гарданони рӯи замин мунзаҷир шуданд,
Гардан ниҳода бар хату фармони Элхон.
Ақсои барру баҳр ба таъйиди адли ӯ
Омад ба теғи ҳодиса дар бораи амон.
Бӯи чаман бароmaду барфи ҷабал гудохт,
Гул бо шукуфтан омаду булбул ба бӯстон.

---

1 А — ба адл кӯшу. 2 А — бегунаҳозор. 3 А — бимонд зулм. 4 А — касе. 5 Ва лаҳу фи интиқол-ил-мамлакат ман қавмин ило охирин 6 А — В-он.

Он давр шуд, ки нохуни дарранда тез буд
В-он рӯзгор рафт, ки гургӣ кунад шубон.
Бар букъае, ки чашми иродат кунад худой,
Фармондеҳе гуморад бар халқ меҳрубон.
Шоҳе, ки арзи лашкари мансур агар диҳад,
Аз қирвон сипоҳ кунад то ба Қирвон.
Гар тохтан ба лашкари сайёра оварад,
Аз ҳам биюфтанд Сурайёву Фарқадон.
Султони Руму Рус ба миннат диҳад хироҷ,
Чиполи Ҳинду Синд ба гардан кашад қалон.
Мулке бад-ин масофату ҳукме бар ин[2] насақ.
Нанвиштаанд дар ҳама шаҳнома достон.
Эй подшоҳи Машрику Мағриб ба иттифоқ,
Бал камтарина[3] бандаи ту подшаҳнишон.
Ҳақро ба рӯзгори ту бар халқ миннатест,
Қ-андар ҳисоби ақл[4] наёяд шумори он.
Дар рӯи душманони ту тире биюфтод,[5]
Қ-аз ҳайбати ту пушт бидоданд чун камон.[6]
Ҳар к-ӯ ба бандагет камар баст, тоҷ ёфт,
Бинҳод муддаӣ сару бар каф ниҳод ҷон.[7]
Бо шер панҷа кардани рубаҳ на раъй[8] буд,
Ботил хаёл басту хилоф омадаш гумон.
Сар бар синони найза накардеш рӯзгор,[9]
Гар сар ба бандагӣ биниҳодӣ бар осмон.[10]
Гунҷишкро,
ки донаву рӯзӣ тамом шуд,
Аз пеши боз бознаёяд ба ошьён.

---

1 А — шер ба номаш даранда буд. 2 А — бад-ин. 3 А — камтарин. 4 А — ақл. 5 А — кушод ёфт. 6 А — Бинҳод муддаӣ сару бар сар ниҳод ҷон. 7 А — байт нест. 8 А — ақл. 9 А — накардӣ ба рӯзгор. 10 А — остон.

Нафси даранда панди хирадманд нашнавад,
Бигзор, то дурушт бар ӯ борад[1] устухон.
Гардун синони қаҳр ба ботил намезанад,
Илло касе, ки худ бизанад сина бар синон.
Иқбол нониҳода ба кӯшиш намедиҳанд,
Бар боми осмон натавон шуд ба нардбон.
Бахти баланд бояду пас китфи зӯрманд,
Бе шурта хок бар сари маллоҳу бодбон[2].
Эй подшоҳи рӯи замин, давр аз они туст,
Андеша кун тақаллуби даврону осмон.[3]
Бехе нишон, ки давлати боқит бар диҳад,
Қ-ин боғи умр гоҳ баҳор асту гаҳ хазон.
Ҳар навбате назар ба касе мекунад сипеҳр,
Ҳар муддате замин ба яке медиҳад замон.
Чун ком ҷовидон мутасаввир намешавад,
Хуррам тане,[4] ки зинда кунад ном ҷовидон.
Нодон, ки бухл мекунаду ганҷ мениҳад,
Муздури душман аст, ту бар дӯстон фишон.
Ё раб, ту ҳар чӣ раъи савоб асту феъли хайр,
Андар дили вай афкану бар дасти вай бирон.
Оҳуи табъи банда чунин мушк медиҳад,
Қ-аз Порс мебаранд ба Тотораш[5] армуғон.
Беҳуда дар басити замин ин сухан нарафт,
Мардум намебаранд, ки худ меравад равон.
Саъдӣ диловарию забоноварӣ макун,
То айб[6] нашмаранд бузургони хурдадон.[7]
Лекин ба ҳукми он ки худованди маърифат
Донад, ки бӯи хуш натавон доштан ниҳон,

---

[1] А — дуруст ба ту бозад. [2] А — байт нест. [3] А — Андешан тақаллуби даврон куну замон. [4] А — касе. [5] А — дайёраш. [6] А — хӯрда. [7] А — баъди ин байти зерин омада:

Гар дар Ироқ нақди туро бар маҳак зананд,
Бисьёр зар, ки мис бадар ояд ба имтиҳон.

Гар чун бунафша сар ба сухан бар намекунам,
Фикр[1] аз дилам чу лола бадар мекунад забон.
Чун ғунча оқибат лабам аз ҳамдигар бирафт,
То чун шукуфа пурзари сурхам кунӣ[2] даҳон.
Ё раб, дуои пиру ҷавонат рафиқ бод,
То он замон, ки пир шавӣ, давлатат ҷавон.
Дасти мулук лозими фитроки давлатат,
Чун пой дар рикоб кунӣ[3] бахт ҳаминон.
Дар эҳтимоми соҳиби садри бузургвор,
Фармонравои оламу алломаи ҷаҳон,
Акфалкуфоти рӯи замин шамси мулку дин,
Ҷонибнигоҳдори худою худойгон,
Садри ҷаҳону соҳиби соҳибқирон, ки ҳаст
Қадри меҳони рӯи замин пеши ӯ кеҳон.
Гар муқтазои баҳр набудӣ, нагуфтаме
Бо баҳри каффи ӯ хабари кону исми кон.
Назми мадеҳи ӯ на ба андозаи ман аст,
Лекин равост назми лаолӣ ба ресмон.
Эй офтоби мулк, басе рӯзҳо битоб
В-эй сояи худой,
басе солҳо бимон.
Холӣ мабод гулшани хазрои маҷлисат
З-овози булбулони ғазалгӯи мадҳхон.
То бар дарат ба расми башорат ҳамезананд
Душман ба ҷӯб, то чу духул мекунад фиғон.[4]

### *ДАР ВИДОИ МОҲИ РАМАЗОН*[5]

Барги таҳвил мекунад рамазон,
Бори тавдеъ бар дили ихвон.

---

1 А — Гул. 2 А — кунад. 3 А — ниҳӣ. 4 А — байт нест.
5 А — Ва лаху айзан фӣ тавеи шаҳри рамазон.

Ёр нодида сер[1], зуд бирафт,
Дер наншаст нозанин меҳмон.
Ғодара-л-ҳуббу сӯҳбата-л-аҳбоб,
Форақа-л-хиллу ишрата-л-хиллон.
Моҳи фархунда рӯй барпечид,
Ва алайк-ас-салом, ё рамазон.
Алвидоъ, эй замони тоату хайр,
Маҷлиси зикру маҳфили «Қуръон».
Мӯҳри фармони эзидӣ бар лаб,
Нафс дар банду дев дар зиндон.
То дигар рӯза бо ҷаҳон ояд,
Пас бигардад ба гуна-гуна ҷаҳон.
Бул[illegible]р менолид
Бар [illegible]аҳор вақти хазон,
Гуфта[illegible]ӯҳ мабар, ки бозояд
Рӯзи н[illegible] лолаву райҳон».
Гуфт: «[illegible]ам бақо вафо накунад,
Варна [illegible]ол гул диҳад бӯстон.
Рӯз[2] б[illegible]ху [illegible]у ид хоҳад буд
Тирамо[illegible]аҳору тобистон.
То кӣ д[illegible]манзили ҳаёт бувад,
Соли ди[illegible]р, кӣ дар ғарибистон.
Хок чандон аз одамӣ бихӯрад,
Қи шавад хоку одамӣ яксон.
Ҳар дам аз рӯзгори мо ҷузвест,
Қи гузар мекунад чу барқи ямон.
Қӯҳ агар ҷузв-ҷузв баргиранд,
Муталошӣ шавад ба даври замон.
То қиёмат, ки дигар оби ҳаёт
Бозгардад ба ҷӯи рафта равон.
Ё раб, он дам, ки дам фурӯ бандад,
Малакулмавти воқифи шайтон,

---

[1] А — Ер носер дида. [2] А — рӯза.

Қори ҷон пеши аҳли дил саҳл аст,
Ту нигаҳ дор ҷавҳари имон».

*ДАР МАДҲИ ШАМСИДДИН*
*ҲУСАЙНИ ЭЛҚОНӢ*[1]

Тамом гашту музайян шуд ин хуҷаста макон,
Ба фазлу миннати парвардигори оламиён.
Ҳамеша соҳиби ин манзили муборакро
Тани дурусту дили шод боду бахти ҷавон.
Ду чиз ҳосили умр аст: номи неку савоб
В-аз ин ду гар гузарӣ, куллу ман алайҳо фон.
Зи хусравони муқаддам чунин ки мешунавам,
Вафои аҳд накардаст бо кас ин даврон.
Сарои охират обод кун ба ҳусни амал,
Ки эътимоди бақоро нашояд ин бунёди даньён.
Пас эътимод макун бар давомаст давлати умр,
Ки давлате дигарат дар пай ахиравидон.
Замини дуньё бӯстони заръи охират аст,
Чу даст медиҳадат тухми давлатон бифишон.
Бидеҳ, ки бо ту бимонад ҷазои кардаи нек,
В-агар чунин накунӣ, аз ту бозмонад, ҳон,
Бипош тухми ибодат, ҳабиби ман, з-он пеш,
Ки дар замини вуҷудат намонад оби равон.
Ҳаёти зинда ғанимат шумор, ки боқии умр
Чу барфи бар сари кӯҳ аст рӯй дар нуқсон.
Зи молу мансаби дуньё ҷуз ин намемонад,
Миёни аҳли мурувват, ки «ёд бод фалон!»
Калиди ганҷи саодат насиҳати Саъдист,
Агар қабул кунӣ, гӯй бурдӣ аз майдон.
Ба навбатанд мулук андар ин сипанҷ сарой,
Худои азза ва ҷалрост мулки бепоён.

---

[1] А — Ин қасида нест.

## *ДАР СИТОИШИ АЛОУДДИН АТОМАЛИКИ ҶУВАЙНИИ СОҲИБДЕВОН*

Шакар ба шукр ниҳам дар даҳони муждадеҳон,
Агар ту боз барорӣ ҳадиси ман ба даҳон.
Баид нест, ки гар ту ба аҳд бозой,
Ба иди васли ту ман хештан кунам қурбон.
Ту он наӣ, ки чу ғоиб шавӣ, зи дил биравӣ,
Тафовуте накунад қурби дил ба бӯъди макон.
Қарор як нафасам бе ту даст менадиҳад,
Ҳам эҳтимоли ҷафо беҳ, ки сабр бар ҳиҷрон.
Муҳибби содиқ агар соҳибаш ба тир занад,
Муҳаббаташ нагузорад, ки барканад пайкон.[1]
Висоли дӯст ба ҷон гар муяссарат гардад,
Бихар, ки дер ба даст ӯфтад чунин арзон.
Қадом рӯзи дигар ҷон ба кор бозояд,
Ки ҷонфишон накунӣ рӯзи васл бар ҷонон.
Шикоят аз дили сангини ёр натвон кард,
Ки хештан задаем обгина бар сандон.
Зи дасти дӯст ба нолидан омадӣ, Саъдӣ,
Ту қадри дӯст надонӣ,
ки дӯст дорӣ ҷон.
Гар он бадеъсифат хештан ба мо надиҳад,
Биёр соқиву моро зи хештан биситон.
Замони боди баҳор аст,
доди айш бидеҳ,
Ки даври умр чунон меравад, ки барқи ямон.
Чӣ гуна пир ҷавонию ҷоҳилӣ накунад,
Дар ин қазия, ки гардад ҷаҳони пир ҷавон.
Назораи чамани урдибиҳишт хуш бошад,
Ки бар дарахт занад боди навбаҳор афшон.

---

[1] А — Баъди ин байти зерин омадааст:
Ба дӯстӣ, ки вафо гар кунӣ в-агар накунӣ,
Ман аз ту барнаканам меҳру нагсилам паймон.

Муҳандисони табиат зи ҷомахонаи[1] ғайб
Ҳазор ҳулла бароранд мухталифалвон.
Зи коргоҳи қазо дар дарахт пӯшонанд,
Қабои сабз,
ки тороҷ карда буд хазон.
Ба кулбаи чаман аз рангу бӯй боз кунанд
Ҳазор таблаи аттору тахти бозаргон.
Бахори мева чу мавлуди нозпарвари дӯст[2]
Ки то булуғ даҳон[3] барнагирад аз пистон.
На офтоб мазаррат кунад, на соя газанд,
Ки ҳар чаҳор ба ҳам муттафиқ шуданд аркон.
Авони манқалу оташ гузашту хонаи гарм,
Замони биркаи об асту сафҳаи айвон.
Бисоти лаҳв бияндозу барги айш бинеҳ
Ба зери сояи раз бар канори шодиравон.
Ту гар ба рақс наёӣ, шигифт ҷонварӣ
Аз ин ҳаво,[4] ки дарахт омадаст дар ҷавлон.
Зи бонги машғалаи булбулони ошиқи маст
Шукуфа ҷома даридасту сарв саргардон.
Хиҷил шаванд кунун духтарони Мисри чаман,
Ки гул зи хор баромад чу Юсуф аз зиндон.
Ту худ мутолааи боғу бӯстон накунӣ,
Ки бӯстони баҳорию боғи лоласитон.
Қадом гул бувад андар чаман ба зебоит?
Қадом сарв ба болои туст дар бӯстон?
Чӣ гӯям он хати сабзу даҳони ширинро,
Ба ҷуз Хизир натавон гуфту чашмаи ҳайвон,
Ба чанд рӯзи дигар, к-офтоб гарм шавад,
Мақарри айш бувад соябону соя ба он[5]

---

1 А — хаҷлахона. 2 А — баҳор меваи мавлуди нозпарвард аст. 3 А — даҳан. 4 А — сабаб. 5 А — соянишон.

Ту, к-офтоби заминӣ ба ҳеҷ соя марав,
Магар ба сояи дастури подшоҳи замон.
Саҳоби раҳмату дарьёи фазлу кони карам,
Сипеҳри ҳашмату кӯҳи виқору қаҳфи амон.
Бузурги рӯи замин, подшоҳи садрнишин,
Алои давлату дин, садри подшоҳнишон,
Қи гарданони акобир нахуст фармонаш
Ниҳанд бар сару пас сар ниҳанд бар фармон.
В-агар ҳасуд на розист, гу: «Ба рашк бимир,[1]
Қи мартабат ба сазовор медиҳад яздон».
Натофтаст чунин офтоб бар офоқ,
Нагустарида чунин соя бар басити ҷаҳон.
Баланд пояи қадраш, чӣ ҷои фаҳму қиёс?
Фарох мояи фазлаш, чӣ ҷои ҳасру баён?
Ба гарди ҳимматаш[2] идроки одамӣ нарасад.
Қи фаҳм барнатавонад гузаштан аз кайвон.
Бар ӯ маҳосини ахлоқ чун рутаб пурбор,
Дар ӯ фунуни фазоил чу дона дар руммон.
Чу бар саҳифаи имло равон шавад қаламаш,
Забони таън ниҳад дар балоғати[3] Саҳбон.
Чунон раманду даванд аҳли бидъат аз назараш,
Қи аз Масеҳо Даҷҷолу аз Алӣ[4] Шайтон.
Ба нозу неъматаш имрӯз ҳақ назар кардаст,
Умед хаст, ки фардо ба раҳмату ризвон[5].
Қасон захираи дуньё ниҳанду ғаллаи ӯ
Ҳанӯз сунбула бошад, ки рафт дар мизон.
Бузургворо, шарҳи маолият[6] кӣ диҳад,
Қи фикри восиф[7] аз ӯ мунқатеъ шавад ҳайрон.
Ба гирди нуқтаи олам сипеҳри доирагард
Надид шабеҳи ту, чандон ки[8] мекунад даврон.
Худойро, ба ту фазле, ки дар ҷаҳон дорад,
Қадом шукр тавон гуфт дар муқобили он?

1 А — бимир аз рашк. 2 А — неъматаш. 3 А — фасоҳати.
4 А — В-аз Умар. 5 А — ба раҳмати яздон. 6 А — маонният. 7 А — Осаф. 8 А — чандон.

Хунук Ироқ, ки дар сояи ҳимояти туст,
Ҳимояти ту нагӯям, инояти яздон.
Зи поси ту на аҷаб дар билоди Фурсу Араб,[1]
Зи гург бар гала ёро набошадаш удвон.
Бари дарахти умедат ҳамеша бод, ки нест
Ба даври адли ту ҷуз бар дарахт бор гарон.
Сипеҳр бо ту ба рафъат баробарӣ накунад,
Ки шармсор бувад муддаӣ ба ло бурҳон.
Чу ҳасри манқабатат дар қалам намеояд,
Чӣ гуна васфи ту гӯяд забони мидҳатхон.
Ман ин қасида ба поён наметавонам бурд,
Ки шарҳи макрамататро намерасад поён.
Ба хотирам ғазале сӯзнок мегузарад,
Забона мезанад аз тангнои дил ба забон.
Даруни хона зарурат чу оташе бошад,
Ба иттифоқ бурун ояд аз дарича духон.
Нахостам дигар ин бор ишқ паймудан,
Валек менатавон бастан оби табъи равон.

*МАТЛАЪИ ДУВВУМ*[2]

Туро кӣ гуфт, ки burқаъ барафкан, эй фаттон,
Ки моҳи рӯи ту моро бисӯхт чун каттон.
Парӣ, ки дар ҳама олам ба ҳусн мавсуф аст,
Зи шарми чун ту паризода меравад[3] пинҳон.
Ба дастҳои нигорин чу дар ҳадис оӣ,
Ҳазор дил бибарӣ, зинҳор аз ин дастон.
Дил аз ҷафои ту, гуфтам, ба дигаре бидиҳам,
Қасам ба ҳусни ту, эй дилситон, надод нишон.

---

1 А — Аҷаб. 2 А — Ва лаху айзан фиҳӣ. 3 А — мешавад.

Лабони лаъли ту бо ҳар кӣ дар ҳадис омад,
Ба ростӣ, ки зи чашмаш биюфтад марҷон.
Агар ҳазор ҷароҳат кунӣ ту бар дили реш,
Давои дарди ман аст он даҳони марҳамдон.
Авоми халқ ба ангушт менамояндам,
Ман аз тааҷҷуб ангушти фикр бар дандон.
Умеди васли ту ҷонам ба рақс меорад
Чу боди субҳ, ки дар гардиш оварад райҳон.[1]
Зи халқ гӯи латофат ту бурдаӣ имрӯз,
Ки дил ба дасти ту гӯест дар хами чавгон.
Чунон ки соҳиби одил алои давлату дин
Ба дасти фатҳу зафар гӯи давлат[2] аз майдон.
Ҷамоли олами инсону[3] айни аҳли[4] адаб,
Ки ҳеҷ[5] айн надидаст мисли ӯ инсон.
Буруҷи қасри маолиш аз он рафеътар аст,
Ки тири ваҳм бурун[6] ояд аз камони гумон.
Ман ин сухан на сазовори қадри ӯ гуфтам,
Ки саъй дар ҳама бобе ба қадри вусъ тавон.
Чу Мустафо, ки иборат ба фаҳми[7] вай нарасад,
Вале мубoлиғаи хеш мекунад Ҳассон.
Бизоати ману бозори илму ҳикмати ӯ
Мисоли қатраву Даҷл(а) асту Даҷлаву[8] Уммон.
Сари хиҷолатам аз пеш барнамеояд,
Ки дур чӣ гуна ба дарьё баранду лаъл ба кон.
Агар на бандановозӣ аз он тараф будӣ,
Ман ин шакар нафиристодаме ба Хӯзистон,
Матои ман кӣ харад дар билоди[9] фазлу адаб?[10]
Ҳакими роҳнишинро чӣ вақъ дар Юнон?
Валек бо ҳама ҷурмам умеди мағфират аст,
Ки тара низ бувад бар мавоиди султон.

---

1 А — ду байт нест. 2 А — гӯй бурд. 3 А — оламу инсони. 4 А — калима нест. 5 А — ки ӯ хеҷ. 6 А — бар ӯ. 7 А — фазли. 8 А — Донаду. 9 А — диёри. 10 А — ҳунар.

Маро қабули шумо ном дар ҷаҳон густурд,
Маро ба соҳиби девон азиз шуд девон.
Малози аҳли дил имрӯз хонадони шумост,
Ки бод то ба қиёмат ба давлат ободон.[1]
Зи молу мансаби дуньё ҷуз ин намемонад
Миёни аҳли муруввaт, ки «ёд бод фалон!».
Сарои охират обод кун ба ҳусни амал,
Ки эътиқоди[2] бақоро нашояд ин буньён.
Ҳаёти монда ғанимат шумар, ки боқии умр
Чу барф бар сари кӯҳ аст, рӯй дар нуқсон.
Бимурду ҳеҷ[3] набурд он кӣ ҷамъ карду нахӯрд,
Бихӯр, бибахшу бидеҳ, эй ки метавонӣ, ҳон!
Чу хайре[4] аз ту ба ғайре расад, футӯҳ шинос,[5]
Ки ризқи хеш ба дасти ту мехӯрад меҳмон.
Карам ба ҷои хирадманд кун, чу битвонӣ,
Ки абр кам накунад бар замини хуш борон.
Сухан дароз кашидам[6] ба эътимоди қабул,
Ки раҳмати ту бибахшад ҳазор[7] ин исьён.
Маро, ки табъи сухангӯй дар ҳадис омад,
На маркабест, ки бозаш тавон кашид[8] инон.
Агар сафинаи шеърам равон бувад, на аҷаб,
Ки меравад ба сарам аз танӯри дил тӯфон.
Ту кӯҳи ҷудию ман дар миёни вартаи фақр,
Магар ба шуртаи иқболат ӯфтам ба карон.
Ду чиз хоҳамат аз кирдигори фарди азиз[9].
Давоми давлати дуньёву хатм бар имон.
Хилоф нест,
дар осор барру[10] маъруф аст,
Ки дер сол бимонад, ту дер сол бимон.

---

1 А — байт нест. 2 А — эътимоди. 3 А — субҳ. 4 А — чизе. 5 А — шумор. 6 А — кашидем. 7 А — ҳазор аз. 8 А — гирифт. 9 А — маҷид. 10 А — бикру.

Фалак мусоиду икбол ёру бахт карин,
Танат дурусту умедат равову ҳукм равон.
Зи ноиботи казо дар паноҳи бор худой
Зи ҳодисоти кирон дар ҳимояти «Қуръон».
Ҳумои маъдалатат соя карда бар сари халқ
Ба явми ҳодиса явми[3] мухолифон вайрон.
Бад-ин ду мисраи охир, ки хатм хоҳам кард,
Умед ҳаст ба таҳсину гӯш бар эҳсон.
Ду чиз ҳосили умр аст: номи неку савоб
В-аз ин ду даргузарӣ, куллу ман алайҳо фон.

*ДАР СИТОИШИ ШАМСИДДИН ҲУСАЙНИ ЭЛКОНӢ*[4]

Эй маҳофилро ба дидори ту зайн,
Тоатат бар ҳушмандон фарзи айн.
Осмон дар зери пои ҳимматат
Бар замин молида фарқи фарқадайн.
Аз макомат то сурайё ҳамчунон,
Қ-аз сурайё то саро фарқ асту байн.
Эй ниҳода пои рафъат бар фалак
В-эй рабуда гӯи акл аз аъқалайн.
Қош кобин муқла будӣ дар ҳаёт,
То бимолидӣ хатат бар муқлатайн.
Дар ту натвон гуфт ҷуз авсофи нек
В-ар касе гӯяд ҷуз ин, майл асту майн.
Эй камоли некмардӣ бар ту хатм,
Некномӣ мунташир дар хофиқайн.
Олими одил,
амини Шарқу Ғарб,
Сарвари офоқ Шамсиддин Ҳусайн,
Қ-аз баҳои талъаташ чун офтоб
Медурахшад нур байн-ал-ҳоҷибайн.

---

[1] А — буми. [2] А — ин қасида нест.

Моҳу парвинро нигаҳ дар қадди ӯ
Ҳамчунон к-аз батни моҳӣ дар батайн.
Он кӣ берун аз санову ҳамди ӯ,
Бар сухандонон сухан айб асту шайн.
Ақлро пурсидам: Андар аҳди ӯ
Ҳеҷ душман ком ёбад? Гуфт: «Айн?»
Панҷа бар шерон наёрад кард тез
В-ар ҳазорон макр донад булҳусайн.
Ман, ки чандин миннат аз вай бар ман аст,
Чун нагӯям шукри ӯ: «В-аш-шукри дайн».
То напиндорӣ, ки машғулам зи зикр,
Ё зи хидмат ғофилам як турфа айн.
То ба гардун-бар бирахшанд ахтарон,
То ба гетӣ-дар битобад наййирайн,
Ҷовидон дар боргоҳат айш бод,
То ба гардун меравад овози қайн.
Бахтро бо дӯстонат иттифоқ,
Чархро бо душманон ҳарби Ҳунайн.
Абри раҳмат бар ту борон солу моҳ,
Рӯҳи роҳат бар равони волидайн.
Номат андар Машриқу Мағриб равон
Чашми бад дур аз ту баъд-ул-машриқайн.

*ДАР СИТОИШИ СОҲИБДЕВОН*

Таборакаллаҳ, аз он нақшбанди мои маин,[1]
Ки нақши рӯи ту бастасту чашму[2] зулфу ҷабин.
Чунон ки дар назаре дар сифат намеой,
Манат чӣ васф бигӯям, ту худ дар оина бин.
Маҳ аз фурӯғи ту бар осмон наметобад,
Чӣ ҷои моҳ, ки хуршед ло якоду-л-баййин.

---

1 А — мои маҳин. 2 А — ҳадду.

Худой то гили Одам сиришту халқ нигошт,
Сулолае чу ту дигар наёфарид аз тин.
На дар қабилаи одам, ки дар биҳишти худой
Бад-ин камол набошад ҷамоли ҳур-ул-ин.
Чунин дарахт нарӯяд зи бӯстони Ирам,
Чунин санам набувад дар нигорхонаи Чин.
Магар дарахти биҳиштӣ бувад, ки бор арад
Шукуфаи[1] гулу бодому лолаву насрин.
Зи баски дидаи муштоқ[2] дар ту ҳайрон аст,
Туранҷу даст ба якбор мебурад саккин.
Тариқи аҳли назар хомушию ҳайронист,
Ки дар ниҳояти васфат намерасад таҳсин.[3]
Ҳикояти лабат андар даҳон намегунҷад,
Лабу даҳон натавон гуфт- дурри дурҷи[4] самин.
Гар Ибни Муқла дигар бор дар[5] ҷаҳон ояд,
Чунон ки даъвии мӯъҷиз кунад ба сеҳри мубин,
Ба оби зар натавонад кашид чун ту алиф,
Ба сими ҳал нанависад мисоли[6] сағри ту син.
Биё, биё, ки ба ҷон омадам зи талхии ҳаҷр,
Бигӯй аз он лаби ширин ҳикояте ширин.
Таранҷубини висолам бидеҳ, ки шарбати сабр[7]
Намекунад хафақони фаводро таскин.
Дареғ, агар қадаре майл аз он тараф будӣ,
Қ-аз ин тараф ҳама шавқ асту изтиробу ҳанин.
Туро сарест, ки бо мо фурӯ намеояд,
Маро саре, ки ҳаром аст бе ту бар болин.
Миёни хатти ману душманон-т фарқе нест,
Манат ба меҳр ҳаме мираму ҳасуд ба кин.
Агар ту бар дили мискини ман набахшоӣ,
Чӣ лозим аст,
ки ҷавру ҷафо барам чандин.

---

[1] А — Бунафшаву. [2] А — ушшоқ. [3] А — байт нест. [4] А — дурҷи дурри [5] А — бо. [6] А — ба сони. [7] А — захр.

Ба садри соҳиби девони Элхон нолам,
Ки дар аёсаи ӯ ҷавр нест бар мискин.
Худойгони судури замону каҳфи амон,
Паноҳи миллати ислом, шамси давлату дин,
Ҷамоли Машриқу Мағриб, салоҳи халқи[1] худой,
Мушири мамлакату подшоҳи рӯи замин,
Ки аҳли Машриқу Мағриб ба шукри неъмати ӯ
Чу аҳли Миср ба эҳсони[2] Юсуфанд раҳин.
Басе намонд, ки дар аҳди рою раъфати ӯ
Ба як мақом нишинанд саъваву шоҳин.
Зи гӯспанд бидӯзад риояти назараш
Даҳони гургу бидаррад даҳони шери арин.[3]
Муини хайру мутеи худою носеҳи халқ,
Ба рои[4] равшану фикри[5] балиғу рои разин.
Зиҳӣ, ба сояи лутфи ту халқро ором,
Хиҳӣ, ба қуввати рои ту мулкро оин.
Гар иқтизои замон давр боз сар гирад,
Баноти даҳр назоянд[6] беҳтар аз ту банин.
Ту он ягонаи даҳрӣ, ки дар висодаи ҳукм
Беҳ аз ту такья накардаст[7] ҳеҷ садрнишин.
Чу файзи[8] чашмаи хуршед ба имдоди нигоҳ,[9]
Ки дар тамаввуҷи ӯ мунтамис шавад[10] Парвин.
Фурӯғи рои ту мисбоҳи роҳҳои махуф,
Инони азми ту мифтоҳи мулкҳои ҳасин.
Худой Машриқу Мағриб ба Элхон додаст,
Ту бар хазоини рӯи замин ҳофизу амин.
Қазо мувофиқи роят бувад, ки натвон буд
Хилофи рои ту рафтан магар[11] залоли мубин.

---

1 А — мулки. 2 А — инъоми. 3 А — байт нест. 4 А — феъли. 5 А — саъи. 6 А — Баноти наъш наёранд. 7 А — накарданд. 8 А — курси. 9 А — пагоҳ. 10 А — он хира мешавад. 11 А — ба ҷуз.

Мухолифони туро дасту пои асби мурод
Бурида бод, ки бе дасту пой беҳ тинин.
Тамоми зикри ту ногуфта хатм хоҳам кард.
Қи хавз кардаму дастам намедиҳад табйин[1]
Лаин мадаҳтука сабъина ҳуҷҷатан даъбан,
Лима-қтадарту ало воҳидан мина-с-сабъин.
Қамоли фазли туро ман ба гард менарасам,
Магар касе кунад асби сухан ба зин беҳ аз ин.
Варои қадри ман аст илтифоти садри ҷаҳон,
Қи зикри бандаи мухлис кунад ал-ат-таъйин.
Барои маҷлиси унсат гуле фиристодам,
Қи рангу бӯй нагардонадаш мурури[2] синин.
Ту рӯи духтари дилбанди табъи ман бикушой,
Қи пир буду надодам ба шавҳари[3] аннин.
Ба зинда мекунам аз нанги васлаташ дар гӯр,
Қи зишт хуб нагардад ба ҷомаи рангин.[4]
Агар на банданавозӣ аз он тараф будӣ,
Қӣ захра дошт, ки дебо барад ба Қустантин.
Қӣ мебарад ба Ироқ ин бизоати музҷот,
Чунон ки зира ба Қирмон баранду коса ба Чин.
Туро шамомаи райҳони ман кӣ ёд овард,
Қи халқ аз он тараф оранд нофаи мушкин.
Чӣ лоиқи магасон аст бомдоди баҳор,[5]
Қи дар муқобалаи булбулон кунанд танин.
Ба шукри бахти баланд истодаам, ки маро
Ба умри хеш накардаст ҳаргиз ин тамкин.
Миёни арсаи Шероз то ба чанд охир
Пиёда бошаму дигар пиёдагон фарзин.

---

[1] А — намерасад ба самин. [2] А — шухуру [3] А — шавҳаре. [4] А — Ки бахт дархӯри ҳуснаш намедиҳад кобин.
[5] А — Баъди ин байти зерин омадааст:
Ситоиши сухани хештан нагӯ, Саъдӣ,
Ки зишт хуб нагардад ба ҷомаи рангин.
[6] А — пагоҳ.

Чу бедбун, ки тановар шавад ба панҷаҳ сол,
Ба панҷ рӯз ба болош барравад[1] яқтин.
Зи рӯзгор баранҷам, чунон ки натвон гуфт
Ба хоки пои худованди рӯзгори ямин.
Бале, ба як ҳаракат аз замона хурсандам,
Ки рӯзгор ба сар меравад ба шиддату кин.
Давои хаставу ҷабри шикаста кас накунад,
Магар касе, ки яқинаш бувад ба рӯзи яқин.
Яқинун қалбӣ аннӣ атока минка ғино,
Ва ло язолу яқинӣ мина-л-ҳавони яқин[2]
Сухан баланд кунам,
то бар осмон гӯянд,
Дуои давлати ӯро фариштагон «омин!».
Ҳамеша хотами иқбол дар ямини ту бод
Ба авни[3] эзиду дар чашми душманон-т нигин.
Ба рағми душману аъҷоби дӯстон бодо
Ҳамеша чашмаи ризқат[4] муину бахт[5] муин.
Ҳазин нишаста ҳасудони давлатат ҳама сол,
Ту гӯш карда бар овози мутрибони ҳазин.
Мабод душманат андар ҷаҳону гар бошад
Ба зиндагонӣ дар сиҷну мурда дар сиҷҷин.
Давоми айши ту бодо
пас аз ҳалоки аду
Чунон ки пеши ту даф мезананду хасм дафин.
Зи дӯстони ту овози рӯду
бонги суруд
Бар осмон шуда аз душманон зафиру анин.
Ҳазор соли ҷалолӣ бақои умри
ту бод,
Шуҳури он ҳама урдибиҳишту фарвардин.

---

1 А — баршавад. 2 А — байт нест. 3 А — юмни. 4 А — ҳашмату ҷоҳат. 5 А — ризқ.

## *ДАР СИТОИШИ МАЛИКА ТУРКОНХОТУН*

Эй беш аз он ки дар қалам ояд[1] санои ту,
Воҷиб бар аҳли Машриқу Мағриб дуои ту.
Дарвешу подшоҳ, надонам, дар ин замон
Илло ба зери сояи ҳамчун ҳумои ту.
Нӯшинравону Ҳотами Той, ки будаанд,
Ҳаргиз набудаанд ба адлу сахои ту.
Маншур дар навоҳиву машҳур дар ҷаҳон
Овозаи таабиду[2] хавфу риҷои ту.
Ислом дар амону замони саломат аст
Аз юмни ҳиммату қадами порсои ту.
Гар осмон бидонад қадри ту бар замин,
Дар чашми офтоб кашад хоки пои ту.
Халқ аз ҷазои хайри ту кардан муқассиранд,
Парвардигори халқ тавонад[3] ҷазои ту.
Шукри мусофирон, ки ба офоқ меравад,
Гар бар фалак расад, нарасад дар атои ту.
Теғи мубо올ризон накунад дар диёри хасм
Чандон асар, ки ҳиммати кишваркушои ту.
Бадбахт нест дар ҳама олам ба иттифоқ
Илло касе, ки рӯй битобад зи рои ту.
Эй дар бақои умри ту хайри ҷаҳониён
Боқӣ мабод, ҳар кӣ нахоҳад бақои ту.
Хос аз барои маслиҳати ом дер сол
Биншин, ки мисли ту нанишинад ба ҷои ту.
Он чист дар ҷаҳон, ки надорӣ ту он мурод,
То Саъдӣ аз худой бихоҳад барои ту.
То офтоб меравад у субҳ медамад
Ойид ба хайрбоди сабоҳу масои ту.
Ё раб, ризои ӯ ту баровар ба фазли хеш,
К-ӯ рӯзу шаб наметалабад ҷуз ризои ту.

---

[1] А — омад. [2] А — таахҳуду. [3] А — бидонад.

## *ДАР СИТОИШИ АТОБАК МУЗАФФАРИДДИН САЛҶУҚШОҲ*

Дари биҳишт кушоданд дар ҷаҳон ногоҳ,
Худо ба чашми иноят ба халқ кард нигоҳ.
Умеди баста баромад, сабоҳи хайр дамид,
Ба даври давлати Салҷуқшоҳи Салғаршоҳ.
Чу моҳрӯй мусофир, ки бомдоди пагоҳ
Дарояд аз дари уммедвори чашмбароҳ,[1]
Шамоиле, ки наёяд ба васф дар авҳом,
Хасоисе, ки нагунҷад ба зикр дар афвоҳ,
Худойгони муаззам, Атобаки Аъзам,
Сари мулуки замон, Носири Ибодуллоҳ.
Шаҳаншаҳе, ки замин аз фурӯғи талъати ӯ
Мунаввар аст чунон к-осмон ба талъати моҳ.
Хуҷастарӯзиву хуррам касе, ки боз кунанд
Ба рӯи давлату бахташ дари фараҷ ногоҳ.
Кӣ чашм дошт,
ки Юсуф Азизи Миср шавад
Асири банду балои бародарон дар чоҳ.
Шаби фироқ намебояд аз фалак нолид,
Ки рӯзҳои сапед аст дар шабони сиёҳ.[2]
Ҳар он ки бар дари бахшоиши худой нишаст,
Ба оқибат наравад ноумед аз ин даргоҳ.
Замона бар сари он аст,
агар хатое кард,
Ки баъд аз ин ҳама тоат кунад ба узри гуноҳ.
Худой умри дарозат диҳод чандоне,
Ки дасти ҷаври замон аз замин кунӣ кӯтоҳ.
Ба гирди хаймаи ислом шуққае бизанӣ,
Ки каҳрабо натавонад рабуд парраи коҳ.
Муроди Саъдӣ аз иншои заҳмати хидмат
Насиҳат аст ба самъи кабули шоҳаншоҳ.

---

1 А — уммеду чашми бахтбароҳ.
2 А — ду байти охирро надорад.

Давоми давлату ороми мамлакат хоҳӣ
Субути роҳату амну мазиди рифъату ҷоҳ.[1]
Камар ба тоату инсофу адлу афв бибанд,
Чу дасти миннати ҳақ бар сарат ниҳод кулоҳ.
Ту равшан оинаӣ, зи оҳи дардманд битарс
Азизи ман, ки асар мекунад дар оина оҳ.
Муаллимони бадомӯзро сухан машнав,
Ки дер сол бимонӣ ба коми некухоҳ..
Дуои зиндадилонат рафиқ боду қарин,
Худои оламиёнат насир боду паноҳ.

### *ДАР ПАНДУ АНДАРЗ*

Ба навбатанд мулук андар ин сипанҷ сарой,
Кунун, ки навбати туст, эй малик, ба адл гарой.
Чу дӯстӣ кунад айём, андак-андак бахш,
Ки бори бозпасин душманест ҷумларабой.
Чӣ моя бар сари ин мулк сарварон буданд,
Чу даври умр ба сар шуд, даромаданд аз пой.
Ту мард бошу бибар бо худ, он чӣ битвонӣ.
Ки дигарон-ш ба ҳасрат гузоштанд ба ҷой.
Дирам ба ҷаврситонони зар ба зинат деҳ,
Бинои хона канонанд, боми қасрандой.
Ба оқибат хабар омад, ки мурд золиму монд[2]
Ба сими сӯхтагон зарнигор карда сарой.
Бухури маҷлисаш аз нолаҳои дудомез,
Акиқи зевараш аз дидаҳои хунполой.
Ниёз бояду тоат, на шавкату номус,
Баланд бонг чӣ суду миён тиҳӣ чу дарой.
Ду хислатанд нигаҳбони мулку ёвари дин,
Ба гӯши ҷони ту, пиндорам, ин ду гуфти худой:

---

[1] А — байтро надорад.
[2] А — омд, ки марди золим мурд.

Яке, ки гардани зӯроварон ба қаҳр бизан,
Дувум, ки аз дари бечорагон ба лутф дарой.
Ба теғу таъна гирифтанд ҷангҷӯён мулк,
Ту барру баҳр гирифтӣ ба адлу ҳиммату рой.
Чу хидмат аст, чӣ ҳоҷат ба гурзи миғфаркӯб,
Чу давлат аст, чӣ ҳоҷат ба тири ҷавшанхой.
Ба чашми ақли ман ин халқ подшоҳонанд,
Ки соя бар сари эшон фикандаӣ чу ҳумой.
Самои маҷлис овози зикри[1] Қуръон аст,
На бонги мутрибу овои[2] чангу нолаи ной.
Амал биёр, ки рахти сарои охират аст,
На удсӯз ба кор оядат, на анбарсой.
Кафи ниёз ба ҳақ баркушою ҳиммат банд,
Ки дасти фитна бибандад худои коркушой.
Бад ӯфтанд бадон лоҷарам, ки дар масал аст,
Ки мор даст надорад[3] зи қатли морафсой.
Ҳар он касат, ки ба озори халқ фармояд,
Адуи мамлакат аст ӯ, ба куштанаш фармой.
Ба комаи дили душман нишинад он мағрур,
Ки бишнавад сухани душманони дӯстнамой.
Агар таваққӯи бахшоиши худоят ҳаст,
Ба чашми афву карам бар шикастагон бахшой.
Диёри Машрику Мағриб магиру ҷанг маҷӯй,
Диле ба даст куну занги хотире биздой.
Гарат ба соя-дар осоише ба халқ расад,
Биҳишт бурдию дар сояи худой осой.
Нагӯямат чу забоноварони рангомез,
Ки абри мушкфишонию баҳри гавҳарзой.
Накоҳад он чӣ набиштаст умру нафзояд,
Пас ин чӣ фоида гуфтан, ки то ба ҳашр бипой.
Мазиду рифъати[4] дуньёву охират талабӣ,
Ба адлу афву карам кӯшу дар салоҳ афзой.

---

[1] А — зикру. [2] А — овози. [3] А — бидорад. [4] А — неъмати

Ба рӯзи ҳашр, ки феъли бадону неконро
Ҷазо диҳанд ба микьёли некубадпаймой,
Ҷаридаи гунаҳат афв боду тавба қабул,
Сапедномаву хушдил ба афви бор худой.
Ба таънае зада бод, он кӣ бар ту бад хоҳад,
Ки бори дигараш аз сина барнаёяд вой.

*ДАР ТАНБЕҲ ВА МАВЪИЗАТ*

Дареғ, рӯзи[1] ҷавонию аҳди[2] барнои,
Нишоти кӯдакию айши хештанрой.
Сари фурӯтанӣ андохт пириям дар пеш,
Пас аз ғурури ҷавонию дастболой.
Дареғ, бозуи сарпанҷагӣ, ки барпечид
Ситези даври фалак соиди тавоной.
Зиҳӣ, замонаи нопойдори аҳдшикан,
Чӣ дӯстист ки бо дӯстон намепой,
Ки эътимод кунад бар мавоҳиби неъмат,
Ки ҳамчу тифл бибахшию боз бирбой.
Ба зортар гусилӣ, ҳар чӣ хубтар бандӣ,
Табоҳтар шиканӣ, ҳар чӣ хуштар орой.
Ба умри хеш касе коме аз ту барнагирифт,
Ки дар шиканҷаи бекомияш нафармой.[3]
Агар зиёдати қадр аст дар тағайюри нафс,
Нахостам, ки ба қадри ман андарафзой.
Маро маломати девонагию саршағабӣ,
Туро саломати пирию пойбарҷой.
Шукӯҳи пирӣ бигзору илму фазлу адаб,
Куҷост ҷаҳли ҷавонию ишқу[4] шайдой.
Чу бо қазои аҷал барнаметавон омад,
Тафовуте накунад гурбузию доной.

---

[1] А — аҳди. [2] А — рӯзи. [3] А — нафарсой. [4] А — айши.

На он ҷалиси анис аз канори ман рафтаст,
Ки баъд аз ӯ[1] мутасаввир шавад шикебой.
Дареғ, хилъати дебои аҳсан-ут-тақвим
Бар остини танаъум тирози зебой.
Ғубори хатти муанбар нишаста бар гули рӯй,
Чунон ки мушк биёвард бар сумансой.
Агар зи боди фано, эй писар, бияндешӣ,
Чу гул ба умри дурӯза ғурур нанмой.
Замони рафта нахоҳад ба гирья бозомад,
На оби дида, ки гар хуни дил биполой.
Ҳамеша боз набошад дари ду лахте чашм,
Зарурат аст, ки рӯзе ба гил барандой.[2]
Надӯхт ҷомаи коме ба қадди кас гардун,
Ки оқибат ба мусибат накард яктой.
Чу хони яғмо барҳам занад ҳаме ногоҳ,
Замона маҷлиси айши бутони яғмой.[3]
Бародарони ту[4] бечора дар саро рафтанд,
Ту ҳамчунон зи сари кибр бар сурайёӣ.
Хаёл баставу бар боди умр такья зада,
Ба панҷ рӯз, ки дар ишрати таманной.[5]
Димоғ пухта, ки ман шермард барноям,
Бирав, чу бо саги нафси даранда[6] барн-ой.
Агар бувад дили мӯъмин чу мум нармниҳод,
Ту мум нестӣ,
эй дил, ки санги хорой.
Ҳар он замон, ки зи ту мардуме баросояд[7]
Дуруст шуд, ба ҳақиқат, ки мардумосой.

---

1 А — он. 2 А — ин байтро надорад.
3 А — ба ҷои он байти зерин омадааст:
Чу тухми хурмо фардот поймол кунад,
В-агар ба сарварӣ имрӯз нахли хурмой.
4 А — бародаронат. 5 А — дар айшу дар таманной.
6 А — набахра. 7 А — биёсоянд.

В-агар ба ҷаҳл бирафтӣ, ба узр бозпас ой,
Ки чора нест бурун аз шикастапирой.[1]
Сухан дароз макун, Саъдиёву, кӯтаҳ кун,
Чу рӯзгор ба пиронасар ба раъной.
В-агар инояту тавфиқи ҳақ нагирад даст,
Ба дасти саъй ту бо даст то напаймой.
Бибахш, бор худоё, ба фазлу раҳмати хеш,
Ки дардманднавозию ҷурмбахшой.
Бизоате на сазовори ҳазрат овардем,
Магар ба айни иноят қабул фармой.
Зи даргаҳи карамат рӯи ноумедӣ нест,
Куҷо равад магас аз коргоҳи ҳалвой.

### *ДАР ПАНДУ МАВЪИЗА*

Эй, ки панҷоҳ рафту дар хобӣ,
Магар ин панҷрӯза[2] дарёбӣ.
То кай ин боди кибру оташи хашм?
Шарм бодат, ки қатраи обӣ.
Қаҳл гаштиву ҳамчунон тифлӣ,
Шайх будиву ҳамчунон шобӣ.
Ту ба бозӣ нишаста в-аз чапу рост
Меравад тири чархи партобӣ.
То дар ин гала гӯсфанде ҳаст,
Нанишинад фалак зи қассобӣ.
Ту чароғе ниҳода бар раҳи бод,
Хонае дар мамарри селобӣ.
Гар ба рифъат сипеҳру кайвонӣ,
В-ар ба ҳусн офтобу маҳтобӣ.
В-ар ба Машриқ равӣ ба сайёҳӣ,
В-ар ба Мағриб расӣ ба ҷаллобӣ.

---

[1] А — шикаста бурун зи пирой. [2] А — панҷ рӯз.

В-ар ба мардӣ зиёд[1] даргузарӣ,
В-ар ба шӯхӣ чу барқ биштобӣ.[2]
В-ар ба неъмат шарики Қорунӣ.
В-ар ба қувват адили Сӯҳробӣ.
В-ар муяссар шавад, ки санги сиёҳ,
Зари сомат кунӣ ба қаллобӣ.
Малакулмавтро ба ҳилаю зӯр[3]
Натавонӣ, ки даст[4] бартобӣ.
Мунтаҳои камол нуқсон аст,
Гул бирезад ба вақти серобӣ.
Ту, ки мабдою марҷеат ин аст
На сазовори кибру эъҷобӣ.
Хишти болини гӯр ёд овар,
Эй, ки сар бар канори аҳбобӣ.[5]
Хуфтанат зери хок хоҳад буд,
Эй, ки дар хобгоҳи[6] санҷобӣ.
Бонги таблат намекунад бедор,
Ту магар мурдаӣ,
на дар хобӣ?!
Бас халоиқ[7] фирефтаст ин сим,
Қи ту ларзон бар ӯ чу симобӣ.
Бас ҷаҳон дида ин дарахти қадим,
Қи ту печон бар ӯ чу лаблобӣ.[8]
Бас бигардиду бас бихоҳад гашт
Бар сари мо сипеҳри дӯлобӣ.

---

1 А — зи бод.
2 А — баъди ин байт байти зерин омадааст:

В-ар ба тамкин Ибни Аффонӣ,
В-ар ба неруй Ибни Хаттобӣ.

3 А — фан. 4 А — рӯй. 5 А — асҳобӣ. 6 А — ҷомахобӣ.
7 А — касонро. 8 А — байтро надорад.

Ту мумайййз ба ақлу идрокӣ,
На мукаррам ба ҷоҳу ансобӣ[1].
Аблаҳе сад унобии хоро
Гар бипӯшад харест уннобӣ[2].
Нақши девори хонаи ту ҳанӯз,
Гар ҳамин суратию алқобӣ.
Эй муриди ҳавои нафси ҳарис,
Ташна бар заҳр ҳамчу ҷуллобӣ.
Қимати хештан хасис макун,
Ки ту[3] дар асл ҷавҳари нобӣ.
Дасту пое бизан ба чораю ҷаҳд,
Ки аҷаб дар миёни ғарқобӣ.
Аҳдҳои шикастаро чӣ тариқ[4]
Чора ҳам тавба асту[5] шиъобӣ.
Ба дари бениёз натвон рафт,
Ҷуз ба мустағфирию аввобӣ.
Ту дари халқ мезанӣ шабу рӯз,[6]
Лоҷарам бенасиб аз ин бобӣ.
Қай дуои ту мустаҷоб кунад,
Ки ба як рӯй дар ду меҳробӣ.
Е раб, аз ҷинси мо чӣ хайр ояд,
Ту карам кун, ки рабби арбобӣ.
Ғайбдону латифу бечунӣ,
Ситрпӯшу кариму таввобӣ.
Саъдиё, ростӣ зи халқ маҷӯй,
Чун ту[7] дар нафси худ намеёбӣ.

---

[1] А — баъди ин байт байти зерин омадааст:

Ту ба-дин арҷманду некуном,
На ба дуньёву мулки асбобӣ.

[2] А — уттобӣ. [3] А — Ту, ки.
[4] А — Аҳдҳои шикаста ёд овард. [5] А — навбат асту.
[6] А — ҳама вақт. [7] А — Ки ту.

Чои гирья(а)ст бар мусибати пир,
Ту[1] чу кӯдак ҳанӯз лаъобӣ.
Бо ҳама айби хештан шабу рӯз
Дар такопӯи айби асҳобӣ.[2]
Гар ҳама илми оламат бошад,
Бе амал муддаию каззобӣ.

*ДАР ПАНДУ СИТОИШ*

Бизан, ки қуввати бозуи салтанат дорӣ,
Ки дасти ҳиммати мардон-т медиҳад ёрӣ.
Ҷаҳон кушою аду банду мулк бахшу ситон,
Ки дар ҳимояти соҳибдилони бисьёрӣ.
Гарат ба шаб набудӣ сар бар остонаи ҳақ,
Қайат ба рӯз муяссар[3] шуди ҷаҳондорӣ.
Ба давлати ту чунон эмин аст пушти замин,
Ки халқ дар шиками модаранд,
пиндорӣ.

Ба зери сояи адли ту осмонро нест
Маҷоли он, ки кунад бар касе ситамгорӣ.
Кафи атои ту гар нест абри раҳмати ҳақ,
Чӣ неъмат аст,
ки бар барру баҳр меборӣ?
Мадеҳ шеваи дарвеш нест, то гӯям[4]:
Мисоли баҳри муҳитию абри озорӣ.
Нагӯямат, ки ба фазл аз кором мумтозӣ,
Нагӯямат, ки ба адл аз мулук мухторӣ.
В-агарчи ин ҳама ҳастӣ, насиҳат авлотар,
Ки панд роҳи халос асту дӯстӣ борӣ.

---

[1] А — Ки. [2] А — аҳбобӣ. [3] А — мусаллам. [4] А — гӯяд.

Ба саъй кӯш, ки ногаҳ фароғатат набувад,
Ки сар бихорӣ агар рӯи шери нар хорӣ.
Худой Юсуфи сиддиқро Азиз накард
Ба хубрӯӣ, лекин ба хубкирдорӣ.
Шукӯҳу лашкару ҷоҳу ҷалолу[1] молат ҳаст,
Вале ба кор наёяд ба ҷуз накӯкорӣ.
Чӣ рӯзҳо ба шаб овардаӣ ба роҳати нафс,
Чӣ бошад, ар ба ибодат шабе ба рӯз орӣ,
Ки пеши аҳли дил оби ҳаёт дар зулмот,
Дуои зиндадилон аст дар шаби торӣ.
Худой салтанатат бар замини дунъё дод
Зи баҳри он, ки дар ӯ тухми охират корӣ.
Ба неку бад чу бибояд гузошт, ин беҳтар,
Ки номи нек ба даст оварию бигзорӣ.
Пас аз гирифтани олам чу кӯч хоҳад буд,
Равост, гар ҳама олам гирифта ангорӣ.
Сирот рост кӣ донад дар он ҷаҳон рафтан?
Касе, ки хӯ кунад ин ҷо ба рострафторӣ.
Ҷаҳонситонию лашкаркашӣ чӣ монанд аст
Ба комронии дарвеш дар сабукборӣ.
Ба бандагӣ сари тоат бинеҳ, ки бирбой
Ба рифъат аз сари гардун кулоҳи ҷабборӣ.[2]
Чу кор бо лаҳад афтод ҳар ду яксонанд
Бузургтар малику камтарина бозорӣ.
В-ар ин гадо, ба масал, некбахт бархезад,
Бад-он[3] амири аҷаллаш диҳанд солорӣ.
Туро, ки раҳмату дод асту дин, башорат бод,
Ки зулму ҷавру тааддӣ зи халқ бардорӣ
Бақои мамлакат андар вуҷуди як шарт аст,[4]
Ки дасти ҳеҷ қавӣ бар заъиф нагморӣ.

*

---

[1] А — бахту ҷамолу
[2] А — ин байтро надорад. [3] А — бар он.
[4] А — ҳамин саодат андар вуҷуди як ҳарф аст.

Ба давлатат алами дини ҳақ фарошта бод,
Ба савлатат алами куфр дар нагунсорӣ.
Чунон ки то ба қиёмат касе нишон надиҳад
Ба ҷуз даҳона[1] фарангию мушки тоторӣ.
Ҳазор сол нагӯям бақои умри ту бод,
Ки ин муболиға, донам, зи ақл нашморӣ.
Ҳамин саодату тавфиқ бар мазидат бод,
Ки ҳақ гузорию беҳақ касе наёзорӣ.

## *ДАР СИТОИШ*

Гар ин хаёл муҳаққақ шавад ба бедорӣ,
Ки рӯи азми ҳумоюн аз ин тараф дорӣ.[2]
Худойро кӣ тавонад гузорд шукру сипос
Яке манам, ки ба мадҳаш кунам шакарборӣ.
Надид[3] душмани бетолеъ он чӣ аз ҳақ хост,[4]
Ки ёр бо сари лутф омадасту дилдорӣ.
Ту ёди ҳар кӣ кунӣ, дар ҷаҳон бузург шавад,
Магар ки дигараш аз ёди хеш бигзорӣ.[5]
В-агар маро ҳунаре нест ё хатое ҳаст,
Ту он[6] макорими ахлоқи хеш ёд орӣ.
Ҷамоатии шуарои дурӯғширинро
Агар ба рӯзи қиёмат бувад гирифторӣ,[7]
Ту рӯи духтари дилбанди табъи ман бикшой,
Ки хонагиш баровардаам, на бозорӣ.
Чу ҳамсариш набинам, ба нокисе надҳам,
Халифазода таҳаммул чаро кунад хорӣ?
Ба ҳар дирам сари ҳиммат фурӯ намеояд,
Бибастаам дари дӯкон зи бехаридорӣ.

---

1 А — даҳони. 2 А — орӣ. 3 А — Бидид.
4 А — дидан хост.
5 А — Магар ки бори дигараш аз ёд бигзорӣ.
6 А — аз. 7 А — ин байтро надорад.

Ман обрӯй нахоҳам зи баҳри[1] нон додан,
Ки пеши тоифае марг беҳ, ки беморӣ.
Худой дар ду ҷаҳонат ҷазои хайр диҳод,
Ки ҳар чӣ дод, ба изъофи он сазоворӣ.
Туро, ки ҳиммату иқболу[2] фарру бахт ин аст,
Ба ҳар чӣ саъй кунӣ, давлатат диҳад борӣ.[3]

*ДАР ПАНДУ АНДАРЗ*

Эй нафс, агар ба дидаи таҳқиқ бингарӣ,
Дарвешӣ ихтиёр кунӣ бар тавонгарӣ.
Эй подшоҳи шаҳр чу вақтат фаро расад,
Ту низ бо гадои маҳаллат баробарӣ.
Гар панҷ навбатат ба дари қаср мезананд,
Навбат ба дигаре бигузориву бигзарӣ.
Дунъё занест ишвагару дилситон, валек
Бо кас ба сар ҳаме[4] набарад аҳди шавҳарӣ.
Оҳиста рав, ки бар сари бисьёр мардум аст
Ин ҷирми хокро, ки ту имрӯз бар сарӣ.
Обистане, ки ин ҳама фарзанд зоду кушт,
Дигар кӣ чашм дорад[5] аз ӯ меҳри модарӣ.
Ин ғули рӯйбастаи кӯтаҳназарфиреб
Дил мебарад ба ғолияндуда чодаре.
Ҳорутро, ки халқи[6] ҷаҳон сеҳр аз ӯ баранд,
Дар чаҳ фиканда[7] ғамзаи хубон ба соҳирӣ.
Мардӣ гумон мабар, ки ба панҷа(а)сту зӯру китф,
Бо нафс агар барой, донам, ки шотирӣ.
Бо шермардият саги иблис сайд кард,
Эй беҳунар, бимир, ки аз гурба камтарӣ.

•

---

1 А — барон. 2 А — ахлоқу. 3 А — ёрӣ.
4 А — ҳаме ба сар. 5 А — чӣ чашм дорӣ. 6 А — ҷумла.
7 А — фиканд.

Ҳуш дор, то наяфканадат пайравии нафс
Дар вартае, ки суд надорад шиноварӣ.
Сар дар сари ҳавою ҳавас кардаию боз
Дар кори охират кунӣ андеша сарсарӣ.
Дуньё ба дин хариданат аз бебизоатист,
Эй бадмуомалат, ба ҳама ҳеҷ мехарӣ.
То ҷони маърифат накунад зинда шахсро,
Наздики орифон ҳаявони[1] муҳаққарӣ.
Бас одамӣ, ки дев ба зиштӣ ғуломи ӯст,
В-ар сураташ намояд зеботар аз парӣ.
Гар қадри худ бидонӣ, қадрат фузун шавад,
Некуниҳод бош, ки покизапайкарӣ.
Чандат ниёзу оз давонад ба барру баҳр,
Дарьёб вақти хеш, ки дар пои гавҳарӣ.
Пайдост, қатрай, ки ба қимат куҷо расад,
Лекин чу парвариш бувадат, донаи дурӣ.
Гар кимиёи давлати ҷовидат орзуст,
Бишнос қадри хеш, ки гӯгирди аҳмарӣ.
Эй мурғи пойбаста ба доми ҳавои нафс,
Кай бар ҳавои олами рӯҳониён парӣ?
Бози сапеди равзаи унсӣ, чӣ фоида,
К-андар талаб чу болбурида кабӯтарӣ.
Чун буми бадхабар мафикан соя бар хароб,
Дар авҷи сидра кӯш, ки фархунда тоирӣ.
Он роҳи дӯзах аст, ки иблис меравад,
Бедор бош, то паи ӯ роҳ наспарӣ.
Дар сӯҳбати рафиқи бадомӯз ҳамчунон
К-андар каманди душмани оҳехта ханҷарӣ.
Роҳе ба сӯи оқибати хайр меравад,
Роҳе ба сӯи оқибат,
акнун мухайярӣ.
Гӯшат ҳадис мешунавад, ҳуш бехабар,
Дар ҳалқай ба сурату чун ҳалқа бар дарӣ.

---

[1] А — ҳайвоне.

Даъвӣ макун, ки бартарам аз дигарон ба илм,
Чун кибр кардӣ, аз ҳама дунон фурӯтарӣ.[1]
Аз ман бигӯй олими тафсиргӯйро:
Гар дар амал накӯшӣ, нодон муфассарӣ.
Бори дарахти илм надонам ба ҷуз амал,
Бо илм агар амал накунӣ, шохи бебарӣ.[2]
Илм одамийят асту ҷавонмардию адаб,
В-арна дадӣ, ба сурати инсон мусаввварӣ.
Аз сад яке ба ҷой наёварда шарти илм
В-аз ҳубби ҷоҳ дар талаби илми дигарӣ.
Ҳар илмро, ки кор набандӣ, чӣ фоида?
Чашм аз барои он бувад, охир, ки бингарӣ.
Имрӯз ғаррай ба фасоҳат, ки дар ҳадис
Ҳар нуктаро ҳазор далоил биёварӣ.
Фардо фазеҳ бошӣ дар мавқеи[3] ҳисоб,
Гар иллате бигӯию узре бигустарӣ.
В-ар сад ҳазор узр бихоҳӣ[4] гуноҳро,
Мар шӯй кардаро набувад зеби духтарӣ.
Мардон ба саъю ранҷ ба ҷое расидаанд,
Ту, беҳунар, куҷо расӣ аз нафспарварӣ.
Тарки ҳавост киштии дарьёи маърифат,
Ориф ба зот шав, на ба далқи қаландарӣ.
Дар кам зи хештан ба ҳақорат нигаҳ макун,
Гар беҳтарӣ[5] ба мол, ба гавҳар баробарӣ.
В-ар беҳунар ба мол кунӣ кибр бар ҳаким
Куни харат шуморат, агар гови анбарӣ.
Фармонбари худою нигаҳбони халқ бош,
Ин ҳар ду кари агар бигирифтӣ, Сикандарӣ.
Умре, ки меравад ба ҳама ҳол, ҷаҳд кун,
То дар ризои эзиди[6] бечун ба сар барӣ.

*

---

[1] А — Бо илм агар амал накунӣ, шохи бебарӣ.
[2] А — дубайтро надорад. [3] А — мавқифи.
[4] А — биёрӣ. [5] А — мехтарӣ. [6] А — холики.

Марг, он-к аждаҳои дамон аст печ-печ,
Лекин туро чӣ ғам, ки ба хоби хуш андарӣ.
Фориғ нишастаӣ ба фарохои коми дил,
Боре зи тангнои лаҳад ёд н-оварӣ.
Боре агар ба гӯри азизон гузар бувад,
Аз сар бинеҳ ғуруриi каёниву сарварӣ.
Қ-он ҷо ба дасти воқеъа бинӣ Халилвор
Бар ҳам шикаста сурати бутҳои озарӣ.[3]
Фарқи азизу паҳлӯи нозук ниҳода тан
Маскан[4] ба хиштболишию хокбистарӣ.
Таслим шав, гар аҳли тамизӣ, ки орифон
Бурданд ганҷи офият аз ганҷи[5] собарӣ.
Пеш аз ману ту бар рухи ҷонҳо кашидаанд
Туғрои некбахтию нили бадахтарӣ.
Онро, ки тавқи муқбилӣ андар азал худой
Рӯзӣ накард, чун накашад ғулли мудбарӣ.
Зинҳор, панди ман падарон(а) аст, гӯш гир,
Бегонагӣ маварз, ки дар дин бародарӣ.
Нанг аз фақири ашъасу ағбар мадор, аз он-к
Дар вакти марг ашъасу дар гӯр ағбарӣ.
Доман макаш зи сӯҳбати эшон, ки дар биҳишт
Доманкашон сундуси хазранду абқарӣ.
Рӯи замин ба талъати эшон мунаввар аст
Чун осмон ба Зӯҳраву Хуршеду Муштарӣ.
Дар боргоҳи хотири Саъдӣ хиром, агар
Хоҳӣ зи подшоҳи сухан доди шоирӣ.
Гаҳ-гаҳ хаёл дар сарам ояд, ки ин манам
Мулки Аҷам гирифта ба теғи суханварӣ.
Бозам нафас фурӯ равад аз ҳавли аҳли фазл,
Бо каффи Мӯсавӣ чи зияд[4] сеҳри Сомарӣ.
Шарм ояд аз бизоати бекиматам, валек
Дар шаҳр обгинафурӯш асту ҷавҳарӣ.

---

1 А — ин байтро надорад. 2 А — мискин. 3 А — кунҷи
4 А — занад.

Дуньё наярзад, он ки парешон кунӣ диле,
Зинҳор, бад макун, ки накардаст оқиле.
Ин панҷрӯза мӯҳлати айёми одамӣ
Озори мардумон накунад ҷуз муғаффиле.
Боре назар ба ҳоли азизони рафта кун,
То муҷмали вуҷуд бубинӣ муфасале.
Он[1] панҷаи камонкашу ангушти хушнавис
Ҳар банде ӯфтода ба ҷоеву мафсиле.
Дарвешу подшаҳ, нашунидам, ки кардаанд
Берун аз ин ду лукмаи рӯзӣ[2] тановуле.
З-он ганҷҳои неъмату харворҳои мол.
Бо хештан ба гӯр набурданд хардале.
Аз молу ҷоҳу мансабу иқболу[3] тахту бахт
Беҳтар зи номи нек накарданд ҳосиле.
Баъд аз ҳазор сол, ки Нӯширавон гузашт,[4]
Гӯянд аз ӯ ҳанӯз, ки будаст одиле.
Эй он, ки хона дар раҳи селоб мекунӣ,
Бар хоки рӯдхона набошад муаввале.
Дил дар ҷаҳон мабанд, ки бо кас вафо накард,
Ҳаргиз набуд даври замон[5] бе табаддуле.
Марг аз ту дур нест ва гар ҳаст филмасал,
Ҳар рӯз боз меравияш пеши манзиле.
Буньёди хок бар сари об аст, аз ин сабаб
Холӣ набошад аз халале ё тазалзуле.
Дуньё мисоли баҳри амиқ аст пурнаҳанг,
Осуда орифон,
ки гирифтанд соҳиле.
Доно чӣ гуфт? Гуфт: «Чу узлат зарурат аст,
Ман худ ба ихтиёр нишинам ба маъзиле».

---

[1] А — ин. [2] А — ду лукма зи дуньё муаввале.
[3] А — фармону. [4] А — намонд. [5] А — ҷаҳон.

Яъне хилофи раъи худованди ҳикмат аст
Имрӯз хона кардану фардо таҳаввуле.
Он гаҳ ки сар ба болиши гӯрам ниҳанд боз,
Аз ман чӣ болише, ки бимонад, чӣ ҳанбале.
Баъд аз худой ҳар чӣ тасаввур кунӣ ба ақл,
Ночораш охирест ҳамайдун, ки аввале.
Хоҳӣ, ки растагор шавӣ, росткор бош,
То айбҷӯйиро нарасад бар ту мадхале.
Тир аз камон чу рафт, наёяд ба шаст боз,
Пас воҷиб аст дар ҳама коре таammуле.
Бояд, ки қаҳру лутф бувад подшоҳро
Варна муяссараш нашавад ҳалли мушкиле.
Вақте ба лутф гӯй, ки солори қавмро
Бо гуфтугӯи халқ бибояд таҳаммуле.
Вақте ба қаҳр гӯй, ки сад кӯзаи набот
Гаҳ-гаҳ чунон ба кор наёяд, ки ҳанзале.
Мард одамӣ набошад, агар дил насузадаш,
Боре, ки бинаду харе афтода дар гиле.
Рустам ба найзае накунад ҳаргиз он масоф
Бо душманони хеш, ки золе ба мағзале,[1]
Ҳаргиз ба панҷрӯза ҳаёти гузаштанӣ,
Хуррам касе шавад магар аз мавт ғофиле?
Не[2] корвон бирафту ту хоҳӣ муқим буд,[3]
Тартиб кардаанд туро низ маҳмиле.
Гар ман сухан дурушт нагӯям, ту нашнавӣ,
Бе ҷаҳд аз оина набарад занг сайқалӣ.
Ҳақгӯйиро забони маломат бувад дароз,
Ҳақ нест, ин чӣ гуфтам?[4] Агар[5] ҳаст, гӯ: «Бале!»
Ту рост бош, то дигарон рости кунанд.
Донӣ, ки бе ситора нарафтаст ҷадвале.
Хос аз барои васвасаи деви нафсро
Шояд, гар ин сухан бинависӣ ба ҳайкале.

---

[1] А — Ин даҳ байтро надорад. [2] А — Н. [3] А — монд.
[4] А — гуфтаам. [5] А — ар.

Ҷуз некбахт панди хирадманд нашнавад,
Ин аст тарбият, ки парешон макун диле.
То ҳар чӣ гуфта бошамат аз хайр дар ҳузур,
Баъд аз ту шармсор набошам ба маҳфиле.[1]
Ин фикри бикри ман, ки ба ҳуснаш назир нест,
Мардам махон, агар диҳамаш ҷуз ба муқбиле.
В-он[2] кист? — Анкиёна, -ки додори осмон
Додаст мар варо ҳама ҳусну шамоиле.
Навйини аъзам он кӣ ба тадбиру фаҳму рой
Имрӯз дар басит надорад муқобиле.[3]
Ман худ чӣ гуна дам занам аз ақлу табъи хеш,
Қас пеши офтоб накардаст машъале.
Миннатпазири ӯ на манам дар замини Порс,
Дар ҳаққи кист, он кӣ надорад тафаззуле[4]
Умрат дароз бод,
нагӯям, ҳазор сол,
Зеро ки аҳли ҳақ написанданд ботиле.
Нафсат ҳамеша пайрави фармони шаръ бод,
То бар сараш зи[5] ақл бидорӣ муваккале.
То, булбулон ба нола дароянд бомдод,
Ҳар гаҳ-ки сар баровараԁ аз бӯстон гуле,
Ҳамвора бӯстони умедат шукуфта бод
Саъдӣ дуои хайри ту гӯяд[6] чу булбуле.

### *МАРСИЯҲО*

Гарибонро дил аз бахри ту хун аст,
Дили хешон, намедонам, ки чун аст?
Инони гирья чун шояд гирифтан,
Ки аз дасти шикебоӣ бурун аст.

---

[1] А — ин байтро надорад. [2] А — он.
[3] А — ин байтро надорад. [4] А — Ин байтро надорад.
[5] А — ба. [6] А — гӯём.

Магар шоҳаншаҳ андар қалби лашкар
Намеояд, ки роят сарнагун аст.
Дигар сабзӣ нарӯяд бар лаби ҷӯй,
Ки борон бештар селоби хун аст.
Дигар хуни Сиёвушон бувад ранг,
Ки оби чашмҳо уннобгун аст.
Шикебои маҷӯй аз ҷони маҳҷур,
Ки бор аз тоқати мискин фузун аст.
Сукун дар оташи сӯзанда, гуфтам,
Нашояд карду дармон ҳам сукун аст,
Ки дуньё соҳибе бадаҳду хунхор,
Замона модаре бемеҳру дун аст.
На акнун аст бар мо ҷаври айём,
Ки аз даврони Одам то кунун аст.
Намедонам ҳадиси нома чун аст,
Ҳаме бинам, ки унвонаш ба хун аст.

* * *

Бузургон чашму дил дар интизоранд,
Азизон вакту соат мешуморанд.
Ғуломон дурру гавҳар мефишонанд,[1]
Қанизон дасту соид менигоранд.
Маликхону Миёку Бадру Тархон[2]
Ба раҳворони тозӣ-бар саворанд,
Ки шоҳаншоҳи одил Саъди Бӯбакр
Ба айвони шаҳаншоҳӣ дароранд.
Ҳарам шодикунон бар токи айвон,
Ки марворид бар тоҷаш биборанд.
Замин мегуфт: «Айше хуш гузорем»,
Аз ин[3] пас осмон гуфт: «Ар гузоранд».

---

[1] А — мебиёранд. [2] А — Саъду Иқбол. [3] А — ои.

Умеди тоҷу тахти хусравӣ буд,
Аз ин ғофил, ки тобуташ дароранд.[1]
Чӣ шуд покизарӯёни ҳарамро,
Ки бар сар коҳу бар зевар ғуборанд.
Нашояд пора кардан ҷомаву рӯй,
Ки мардум таҳти амри кирдигоранд.
Валекин бо чунин доғи ҷигарсӯз
Намешояд, ки фарьёде надоранд.[2]
Бале, шояд, ки маҳҷурон бигирьянд,
Раво бошад, ки мазлумон бизоранд.
Намедонам ҳадиси нома чун аст,
Ҳаме бинам, ки унвонаш ба хун аст.
Бирафт он гулбуни хуррам ба боде,
Дареғе монду фарьёдеву ёде.
Замоне чашми ибратбин[3] бихуфтӣ,
Гараш селоби хун бозистодӣ.
Чӣ шояд гуфт даврони замонро,
Нахоҳад парварид ин сифла зоде[4].
Наёрад гардиши гетӣ дигар бор,
Чунон соҳибдиле, фаррухнажоде.[5]
Хирадмандони пешин рост гуфтанд:
«Маро худ кошкӣ модар назодӣ.
Набудӣ дидагонам, то надидӣ,
Чунин оташ, ки дар олам фитодӣ».[6]
Накӯхоҳон тасаввур карда буданд,
Ки омад пушти давлатро малоде.
Тани гарданкашашро вақти он буд,
Ки тоҷи хусравӣ бар сар ниҳодӣ.
Чӣ[7] рӯз омад дарахти номбардор,
Ки бӯстонро баҳору мева додӣ.

---

[1] А — биёранд. [2] А — ин байтро надорад.
[3] А — хасратбин. [4] А — роде. [5] А — хуррамнажоде.
[6] А — ин байтро надорад. [7] А — чу.

Магар чашми баде[1] андар камин буд,
Бибурд аз бӯстонаш тундбоде.
Намедонам ҳадиси нома чун аст,
Хаме бинам, ки унвонаш ба хун аст.
Пас аз марги ҷавонон гул мамонод,
Пас аз гул дар[2] чаман булбул махонод.
Қас андар зиндагонӣ қимати дӯст
Надонад, кас чунин қимат мадонод.
Ба ҳасрат дар замин рафт он гули нав,
Сабо бар устухонаш гул дамонод.
Ба талхӣ рафт аз[3] дуньёи ширин,
Зулоли ком дар ҳалқаш чаконод.
Саромад рӯзгори Саъди Бӯбакр,
Худовандаш ба раҳмат даррасонод.
Ҷазои ташна мурдан дар ғарибӣ,
Шароб аз дасти пайғамбар ситонод.
Дар он олам худой аз олами ғайб[4]
Нисори раҳматаш бар сар фишонод.
Ҳар он кас дил намесӯзад бад-ин дард,
Худояш ҳам ба ин оташ нишонод.[5]
Дар ин гетӣ Музаффаршоҳи одил
Муҳаммад номбардораш бимонод.
Саодат партави некон диҳодаш,
Ба хӯи солеҳонаш парваронод.
Равони Саъдро бо ҷони Бӯбакр
Ба авҷи рӯҳу роҳат густуронод.
Ба коми дӯстону бахти фирӯз
Басе даврони дигар бигзаронод.
Намедонам ҳадиси нома чун аст,
Ҳаме бинам, ки унвонаш ба хун аст.

---

1 А — бадон. 2 А — бар. 3 А — аз ин. 4 А — лутф.
5 А — ин байтро надорад.

Вуҷуди ориятӣ, дил дар ӯ нашояд баст,
Ҳамон ки марҳами ҷон буд, дил ба неш бихаст.
Агар ҷавоҳири арвоҳ дар кашокаши назъ,
Ҳаме ба олами улвӣ равад зи олами паст.
Бар оби дидан маҳҷур ҳам маломат нест,
Ки шавқ мебиситонад инони ақл аз даст.
Дарахти сабз намебинӣ, эй аҷаб, дар боғ,
Ки чун фурӯ давад обаш, чу шохи тар бишикаст.
Чӣ гуна талх набошад шаби фироқи касе,
Ки бомдоди қиёмат дар ӯ тавон пайваст.
Ҷаҳон бар об ниҳодасту зиндагӣ бар бод,
Бар обу бод куҷо бошад эътимоди нишаст.
Чу лашкарӣ, ки ба гӯш оядаш нидои раҳил,
Ки хайма баркану охур ҳанӯз хинг[1] набаст.
Қамони умри чиҳилсолагию панҷаҳро
Ба зӯри дасти табиат шикаста[2] гир ба даст.[3]
Гар ангубини диҳадат рӯзгор, ғарра мабош,
Ки боз дар даҳанат ҳамчунон кунад, ки кабаст.
Худои азза ва ҷал қабз карда бандаи хеш,
Ту низ сабр кун,
эй бандаи худойпараст.
Ҷаҳон сарои ғурур асту деви нафсу ҳавой,
Афаллаҳ, он ки сабукбору бегуноҳ бираст.
Ризо ба ҳукми қазо гар диҳему гар надиҳем,
Аз ин каманд нашояд ба шермардӣ раст.[4]
Бунафшавор нишастан чӣ суд сар дар пеш,
Дареғи беҳуда бурдан[5] бар он ду наргиси маст.
Гар офтоб фурӯ шуд, ҳанӯз боке нест
Туро, ки сояи Бӯбакри Саъди Зангӣ ҳаст.

*

[1] А — мех. [2] А — кашида. [3] А — шаст. [4] А — ҷаст.
[5] А — хӯрдан.

## *ДАР МАРСИЯИ ИЗИДДИН АҲМАД ИБНИ ЮСУФ*

Дарде ба дил расид, ки ороми ҷон бирафт,
В-он[1] ҳар кӣ дар ҷаҳон ба дареғ аз ҷаҳон бирафт.
Шояд, ки чашми чашма бигирьяд ба ҳой-ҳой,
Бар бӯстон, ки сарви баланд аз миён бирафт.
Боло тамом карда дарахти баланди ноз,
Ногаҳ ба ҳасрат аз назари боғбон бирафт.
Гетӣ ба ӯ чу хуни Сиёвуш навҳа кард,
Хуни сиёвушон зи ду чашмаш равон бирафт.
Дуди дил аз дарича баромад,[2] ки дуди дег,
Ҳаргиз чунин набуд, ки то осмон бирафт.
То оташ аст, хирмани касро чунон насӯхт,
Зинҳори[3] оташе, ки ба чархаш духон бирафт.
Борони фитна бар дару девори кас набуд,
Бар боми мо зи гирьяи хун новадон бирафт.
Талх аст шарбати ғами ҳиҷрону талхтар
Бар сарвқомате, ки ба ҳасрат ҷавон бирафт.
Чандон бирафт хун зи ҷароҳат ба ростӣ,
Қ-аз чашми модару падари меҳрубон бирафт.
Ҳамчун шақоиқам дили хунин сиёҳ шуд,
Қ-он сарви навбаромада аз бӯстон бирафт.
Хӯрдем захмҳо, ки на хун омаду на оҳ,
Ваҳ, ин чӣ неш буд, ки то устухон бирафт.
Хушьёр сарзаниш накунад дардмандро,
Қ-аз дил нишон намеравад дилнишон бирафт.[4]
Лекин самуми қаҳри аҷалро илоҷ нест,
Бисьёр аз ин варақ, ки ба боди хазон бирафт.

---

[1] А — В-аз. [2] А — биёмад. [3] А — зинҳор аз.
[4] А — Баъди ин байти зерин омадааст:

Чашму чароғи қавму қабоил зи пеши чашм
Барқи ҷаҳанда чун биравад ҳамчунон бирафт.

Мо корвони охиратем аз диёри умр
У мард буд,[1] пештар аз корвон бирафт.
Иқболи хонадони шарифу бародарон
Ҷовид бод, агар яке аз хонадон бирафт.
Эй нафси пок, манзили хокат хуҷаста бод,
Танҳо на бар ту ҷавру ҷафои замон бирафт.
Донанд оқилон ба ҳақиқат, ки мурғи рӯҳ
Вақте халос ёфт, к-аз ин ошьён бирафт.
Зинҳор аз он шабонгаҳи торику бомдод,
Қ-аз ту хабар наёмаду аз мо фиғон бирафт.
Захме чунон набуд, ки марҳам тавон ниҳод,
Доруи дил чӣ фоида дорад, чу[2] ҷон бирафт.
Шарҳи ғамат тамом нагуфтем ҳамчунон,
Ин садьякест, к-аз ғами дил бар забон бирафт.
Саъдӣ ҳамеша бори фироқ эҳтимоли ӯст,[3]
Ин навбаташ зи дасти таҳаммул инон бирафт.
Ҳукми худой буд қироне, ки аз сипеҳр
Бар дасту теғи ҳазрати[4] соҳибқирон бирафт.
Умраш дароз бод, ки бар қатли бегуноҳ
Вақте дареғ гуфт, ки тир аз камон бирафт.

*

## ДАР МАРСИЯИ АТОБАК АБӮБАКР БИННИ САЪДИ ЗАНГӢ

Ба иттифоқ, дигар дил ба кас набояд дод,
Зи хастагие, ки дар ин навбат иттифоқ афтод.
Чу моҳи давлати Бӯбакри Саъд офил шуд.
Тулӯи ахтари саъдаш ҳанӯз ҷон медод.
Умеди амну саломат ба гӯши дил мегуфт,
Бақои Саъд Абӯбакри Саъди Зангӣ бод.

*

---

[1] А — буду. [2] А — Дору чӣ суд дорад онро, ки.
[3] А — эҳтимол дошт. [4] А — хисрави.

Ҳанӯз доғи нахустин дуруст ношуда буд,
Ки дасти ҷаври замон доғи дигараш бинҳод.
На он дареғ, ки ҳаргиз бадар равад аз дил,
На он ҳадис, ки ҳаргиз бурун шавад аз ёд.
Арӯси мулк накӯрӯй духтарест, валек
Вафо намекунад ин сустмеҳр бо домод.
На худ сарири Сулаймон ба бод рафтию бас,
Ки ҳар куҷо, ки сарир аст, меравад бар бод.
Вуҷуди халқ бадал мешавад, вагарна замин
Ҳамон вилояти Қайхусрав асту Тӯру Қубод.
Шунидаем, ки бо ҷумла дӯстӣ пайваст.
Нагуфтаанд, ки бо ҳеҷ кас ба аҳд истод.
Чу тифл бо ҳама бозиду бевафоӣ кард,
Аҷабтар он, ки нагаштанд ҳеҷ як устод.
Бад-ин хилоф надонам, ки мулк ширин аст,
Вале чӣ суд, ки дар санг мекушад Фарҳод.
Зи модар омада бе ганҷу мулку хайлу ҳашам,
Ҳаме раванд чунон-к омаданд модарзод.
Хама иморати оромгоҳи уқбо кард,
Ки эътимоди бақоро нашояд ин буньёд.
Агар касе ба сипандор дарнапошад тухм,
Гадои хирмани дигар касон бувад мурдод.
Умед ҳаст, ки равшан бувад бар ӯ шаби гӯр,
Ки шамъдони макорим зи пеш бифристод.
Ба рӯзи арзи қиёмат худои азза ва ҷал
Ҷазои хайр диҳодаш,
ки доди хайр бидод.
Бикарду бо тани худ кард ҳар чӣ аз инсоф,
Ҳамин қиёс бикун, гар касе кунад бедод.
Қасон ҳукумати ботил кунанду пиндоранд,
Ки ҳукмро ҳама вақте мулозим аст нафод.
Ҳазор давлати султонию худовандӣ,
Ғуломи бандагию гардан аз гунаҳ озод.
Гар оби дидаи шерозиён бипайванданд
Ба якдигар, биравад ҳамчу Даҷла дар Бағдод.

Вале чӣ фоида, аз гардиши замона нафир
Накардаанд шиносандагон зи ҳақ фарьёд.
Агар зи боди хазон гулбуне шукуфта бирехт,
Бақои сарви равон боду сояву шамшод.
Ҳанӯз рӯи саодат ба кишвар аст ваъид,
Ҳанӯз пушти саодат ба маснад аст Суод.
Кулоҳи давлату савлат ба зӯри бозу нест,
Ба ҳафтсола диҳад бахту давлат аз ҳафтод.
Ба хидматаш сари тоат ниҳанд хурду бузург
Дар он қабила, ки хурде бувад бузургниҳод.
Қамар фурӯ шуду субҳи дувум ҷаҳон бигрифт,
Хаёти ӯ ба сар омад, давоми умри ту бод.
Қушоишат бувад, ар панди банда гӯш кунӣ,
Ки ҳар кӣ кор набаст ин сухан, ҷаҳон накшод.
Хамон насиҳати ҷаддат, ки гуфтаам, бишнав,
Ки ман намонаму гуфти манат бимонад ёд:
«Диле хароб макун бе гунаҳ, агар хоҳӣ,
Ки солҳо бувадат хонадону мулк обод».[1]

### *МАРСИЯИ САЪД БИННИ АБӮБАКР*

Ба ҳеҷ боғ набуд он дарахт монандаш,
Ки тундбоди аҷал бедареғ баркандаш.
Ба дӯстӣ ҷаҳон бар ки эътимод кунад,
Ки шӯхи дида назар бо касест ҳар чандаш.
Ба лутфи хеш худоё равони ӯ хуш дор,
Бад-он ҳаёт бикун з-ин ҳаёт хурсандаш.
Намурд Саъд Абӯбакр Саъд бинни Зангӣ,
Ки ҳаст сояи уммедвори фарзандаш.
Гар офтоб бишуд,
соя ҳамчунон боқист,
Бақои аҳли ҳарам боду хешу пайвандаш.

---

[1] А — ин марсияро надорад.

Ҳамеша сабзу ҷавон бод дар ҳадиқаи мулк
Дарахти давлати беховари барӯмандаш.
Яке дуои ту гуфтам, яке дуои адут,
Бигӯям онро, гар нек нест, мапсандаш.
Ҳар он ки пои хилофи ту дар рикеб овард,
Ба хона бозравад асп бе худовандаш.[1]

## *ДАР МАРСИЯИ АБӮБАКР САЪД БИННИ ЗАНГӢ*[2]

Дили шикаста, кӣ марҳам ниҳад[3] дигарбораш?
Ятими хаста, кӣ аз пой барканад хораш?
Хаданги дарди фироқ андаруни синаи халқ
Чунон нишаст[4], ки дар ҷон нишаст сӯфораш.
Чу мурғи кушта қалам сарбурида мегардад,
Чунон ки хуни сияҳ меравад зи минқораш.
Даҳони мурда ба маънӣ сухан ҳаме гӯяд,
Агарчи нест ба сурат забони гуфтораш,
Қи, зинҳор, ба дуньёю мол ғарра мабош,
Бихоҳадат ба зарурат гузошт якбораш.[5]
Чӣ суди косаи заррину шарбати масмум,
Дареғи ганҷи бақо гар набудӣ ин мораш.
Бас эътимод макун бар давоми давлати даҳр,[6]
Қи озмудаи халқ[7] аст хӯи ғаддораш.
Назар ба ҳоли худованди дину[8] давлат кун,
Қи файзи раҳмати ҳақ бар равони ҳушьёраш.
Сипеҳр тоҷи каёнӣ зи торакаш бардошт,
Ниҳод бар сари турбат кулоҳу дастораш.

---

1 А — ин марсияро надорад.
2 А — Ба лаху фӣ марсияти-л-Атобак Абӯбакр ибни Саъд. 3 А — кунад. 4 А — бихаст. 5 А — бигзораш.
6 А — умр. 7 А — ақл. 8 А — кулму.

Ғарат ба шаҳду шакар парварад замонаи дун,
Вафои аҳд надорад, ба дӯст машмораш.
Дигар шукуфа нахандад ба боғи фирӯзӣ,
Ки хун ҳаме равад аз дидаҳои[1] ашҷораш.
Чӣ гуна ғам нахӯрад дар фироқи ӯ дарвеш,[2]
Ки ғам фузун шуду аз сар бирафт ғамхораш.
Умедвори вуҷуде, ки аз ҷаҳон биравад,
Миёни халқ бимонад ба некӣ осораш.
Аз оби чашми азизон, ки бар бисот бирехт,
Ба рӯзи борон монасту сафҳаи[3] бораш.
Назар ба ҳоли чунин рӯз буд дар ҳама умр,
Намози ними шабону дуои исҳораш.
Гумон мабар, ки ба танҳост дар ҳазираи хок,
Қарини гӯру қиёмат бас аст кирдораш.
Гараш вилояту фармону ганҷу мол[4] намонд,
Бимонд раҳмати парвардигори ғаффораш.[5]
Қазои ҳукми азал буду рӯзи хатми амал,
Дигар чӣ фоида таъдоди[6] зикру кирдораш[7].
Валек дӯст бигирьяд ба зорӣ аз паи дӯст,
Агарчи бознагардад ба гирьяи зораш.
Ғаме расид ба рӯи замона аз тақдир,
Ки пушти тоқати гардун дуто кунад бораш.[8]
Ҳамин ҷароҳату ғам буд, к-аз фироқи расул
Ба рӯзгори муҳоҷир расиду ансораш.
Бирафт сояи дарвешу ситрпӯши ғариб,
Бипӯш, бор худоё,
ба афви сатторош.
Ба хайли хонаи каррубиёни олами қудс,
Ба гирди хонаи[9] рӯҳониён фуруд ораш.

---

1 А — бандҳои. 2 А — дар фироқ дарвеше.
3 А — суффаи. 4 А — мулку ганҷ. 5 А — додораш.
6 А — таъдоду. 7 А — такрораш. 8 А — ин байтро надорад. 9 А — хаймаи.

Аду, ки гуфт ба ғавғо, ки дар гузаштани дӯст[1]
Ҷаҳон хароб шавад, саҳв буд пиндораш.
Ҳамон дарахт набуд дар ҳадиқаи мулк,
Ки баъд аз ин мутафарриқ шаванд итёраш.[2]
Намурд номи Абӯбакр Саъд бинни Зангӣ,
Ки монд Саъд Абӯбакр номбардораш.[3]
Чароғро, ки чароғе аз ӯ фаро гиранд,
Фурӯ нишинаду боқӣ бимонад анвораш.
Худойгони замону замин[4] Музаффаридин,
Ки қоим аст ба аълои дину изҳораш,
Бузургвор, худоё, ба фарру давлату ком
Давоми умр бидеҳ солҳои бисьёраш.
Ба некмардон, к-аз[5] чашми бад бипарҳезаш,
Ба ростон, ки зи ноhростон нигаҳ дораш,
Ки нуқта то мутамаккин набошад андар асл,
Дуруст бознаёяд ҳисоби паргораш.

### *ДАР ЗАВОЛИ ХИЛОФАТИ БАНӢ АББОС[6]*

Осмонро ҳақ бувад гар хун бигирьяд бар замин,
Бар заволи мулки Мустаъсим амиралмӯъмин.
Эй Муҳаммад, гар қиёмат мебарорӣ сар зи хок,
Сар баровар в-ин қиёмат дар миёни халқ бин.
Нозанинони ҳарамро хуни халқи бедареғ,
З-остон бигзашту моро хуни чашм аз остин.
Зинҳор аз даври гетӣ в-инқилоби рӯзгор,[7]
Дар хаёли кас наёмад, к-ончунон гардад чунин.

---

1 А — ӯ. 2 А — изҳораш. 3 А — ин байтро надорад.
4 А — мулуки замон. 5 А — Ба некномӣ аз.
6 А — Дар марсияи амиралмӯъмин Мустаъсим ва зикри воқеаи Бағдод.
7 А — аҳди гетӣ в-инқилоби даври чахр.

Дида бардор, эй ки диди шавкати бобулҳарам,
Қайсарони Рум сар бар хоку хоқонони Чин.
Хуни фарзандони амми Мустафо шуд[1] рехта,
Ҳам бар он хоке, ки султонон ниҳоданди ҷабин.
Ваҳ, ки гар бар хуни он покон фуруд ояд магас,
То қиёмат дар даҳонаш талх гардад ангубин.
Баъд аз ин осоиш аз дунъё набояд чашм дошт,
Қир дар ангуштари монад, чу бархезад нигин.
Даҷла хуноб аст аз ин пас, гар ниҳад сар дар нишеб,
Хоки нахлистони Батҳоро кунад дар хун аҷин.
Руи дарьё дарҳам омад з-ин ҳадиси ҳавлнок,
Метавон донист, бар руяш зи мавҷ[2] афтода чин.
Гирья беҳуд(а) асту беҳосил бувад шустан ба об,
Одамиро ҳасрати[3] дил в-аспро доғ аз сурин.
Навҳа лоиқ нест бар хоки шаҳидон, з-он ки ҳаст,[4]
Қамтарини давлати эшон биҳишти бартарин.
Лекин аз руи мусулмонию куи маърифат[5]
Меҳрубонро дил бисузад дар фироқи нозанин.
Бош то фардо, ки бини рузи доду растахез
В-аз лаҳад бо захми хунолуда бархезад дафин.
Бар замин хоки қадамшон тутиёи чашм буд,
Рузи маҳшар хунашон гулгунаи ҳурони ин.
Қолаби маҷруҳ агар дар хоку хун ғалтад, чи бок?
Руҳи пок андар ҷавори лутфи раббулоламин.
Такья бар дунъё нашояд карду дил бар вай ниҳод.
Қ-осмон гоҳе ба меҳр аст, эй бародар, гар ба кин.
Чархи гардон бар замин, гуи, ду санги осиёст,
Дар миёни ҳар ду рузу шаб дили мардум таҳин.
Зури бозую шуҷоат барнатобад[6] бо аҷал,
Чун қазо омад, намонад қуввати рои разин.
Теғи ҳинди барнаёяд рузи пайкор аз ниём
Шермардеро, ки бошад марг пинҳон дар камин.

---

[1] А — бин. [2] А — чарх. [3] А — ҳасрат аз.
[4] А — баҳри он-к. [5] А — марҳамат. [6] А — барнаёяд.

Таҷрибат бефоид(а) аст, он ҷо ки баргардид бахт,
Ҳамла овардан чӣ суд, онро ки баргардид зин.
Қаргасонанд аз паи мурдори дуньё ҷангҷӯй,
Эй бародар, гар хирадмандӣ, чу симурғон нишин.
Мулки дуньёро чӣ қимат, ҳоҷат ин аст аз худой,
Қ-ӯ нигаҳ дорад ба мо-бар мулки имону яқин.
Ё раб, ин мулки мусулмонӣ ба амн обод дор,
Дар паноҳи шоҳи одил, пешвои мулку дин.
Хусрави соҳибқирон, ғавси замон Бӯбакри Саъд
Он кӣ ахлоқаш писандид(а) асту авсофаш гузин.
Маслиҳат буд ихтиёри[1] рои равшанбини ӯ,
Бо забардастон сухан гуфтан нашояд ҷуз ба лин.
Лоҷарам дар барру баҳраш доиёни давлатанд,
Қ-эй ҳазорон офарин бар ҷонат, эй ҷонофарин.
Рӯзгорат босаодат боду саъдат пойдор[2],
Роятат мансуру бахтат ёру иқболат муин[3].



---

1 А — маслиҳат дид, иқтизои. 2 А — Саъдӣ мадҳ гӯй.
3 А — қарин.



## ТАРҶЕЪОТ[1]

Эй сарви баландқомати дӯст
Ваҳ, ваҳ, ки шамоилат чӣ некӯст.
Дар пои латофати ту мирод,
Ҳар сарви сиҳӣ, ки бар лаби ҷӯст.
Нозук баданӣ, ки менагунҷад
Дар зери қабо чу ғунча дар пӯст.
Маҳпора ба бом агар бароям,
Кӣ фарқ кунад, ки моҳ ё ӯст?
Он хирмани гул на гул, ки боғ аст,
На боғи Ирам, ки боғи минӯст.
Он гӯи муанбар аст дар ҷайб,
Ё бӯи даҳони анбаринбӯст?
Дар ҳалқаи савлаҷони зулфаш
Бечора дил ӯфтода чун гӯст.
Месӯзаду ҳамчунон ҳаводор,
Мемираду ҳамчунон дуогӯст.
Хуни дили ошиқони муштоқ
Дар гардани дидаи балоҷӯст.
Ман бандаи лӯъбатони симин,
Қ-охир дили одамӣ на аз рӯст.
Бисьёр маломатам бикарданд,
Қ-андар паи ӯ марав, ки бадхӯст.
Эй сахтдилони сустпаймон,
Ин шарти вафо бувад, ки бе дӯст

[1] А — Китоб-ат тарҷеъ.

Биншинаму сабр пеш гирам,
Дунболаи кори хеш гирам?
Дар аҳди ту, эй нигори дилбанд,
Бас аҳд, ки бишкананду савганд.
Дигар наравад ба ҳеҷ матлуб
Хотир, ки гирифт бо ту пайванд.[1]
Аз пеши ту роҳи рафтанам нест,
Ҳамчун магас аз баробари қанд.
Ишқ омаду расми ақл бардошт,
Шавқ омаду бехи сабр барканд.
Дар ҳеҷ замонае назодаст
Модар ба ҷамоли чун ту фарзанд.
Бод аст насиҳати рафиқон
В-андӯҳи фироқ кӯҳи Алванд.
Ман нестам, ар касе дигар ҳаст
Аз дӯст ба ёди дӯст хурсанд.
Ин ҷавр, ки мебарем, то кай
В-ин сабр, ки мекунем,
то чанд?

Чун мурғ ба тамъи дона дар дом,
Чун гург ба бӯи дунба дар банд.
Афтодаму маслиҳат чунин буд,
Бе банд нагирад одамӣ панд.
Муставҷиби ину беш аз инам
Бошад, ки чу мардуми хирадманд
Биншинаму сабр пеш гирам,
Дунболаи кори хеш гирам.
Имрӯз ҷафо намекунад кас
Дар шаҳр, магар ту мекунӣ бас.[2]
Дар доми ту ошиқон гирифтор,
Дар банди ту дӯстон маҳбас.

---

1 А — ин байтро надорад. 2 А — ту мекунӣ дигар бас.

Ё мӯҳрифатӣ ба нори хаддин,
Ман ҷумратиҳо-с-сироҷу тақбас.
Субҳе, ки машоми ҷони ушшоқ
Хушбӯй кунад изо танаффас.
Истақбалаҳу ва ин тавалло
Истаънасаҳу ва ин танаффас.
Андоми ту худ ҳарири Чин аст,
Дигар чӣ кунӣ қабои атлас.
Ман дар ҳама қавлҳо фасеҳам,
Дар васфи шамоили ту ахрас.
Ҷон дар қадамат кунам, валекин
Тарсам, наниҳӣ ту пой бар хас.
Эй соҳиби ҳусн, дар вафо кӯш,
Қ-ин ҳусн вафо накард бо кас.
Охир ба закоти тандурустӣ
Фарьёди дили шикастагон рас.
Минбаъд макун, чунон к-аз ин пеш,
В-арна, ба худо, ки ман аз ин пас
Биншинаму сабр пеш гирам,
Дунболаи кори хеш гирам.
Гуфтори хушу лабони борик,
Мо атья ба фиҳи[1] ҷалла борик.
Аз рӯи ту моҳи осмонро
Шарм омаду шуд ҳилол борик.
Ё қотилати[2] би сайф лаҳзин
Воллоҳ фатантани[3] биҳотик.
Аз баҳри худо,
ки моликон ҷавр
Чандин накунанд бар мамолик.
Шояд, ки ба подшаҳ бигӯянд:
«Турки ту бирехт хуни тоҷик».[4]

---

1 А — фока. 2 А — қоталанӣ. 3 А — Қаталтанӣ.
4 А — ин байтро надорад.

Донӣ, ки чӣ шаб гузашт бар ман,
Ло яъти бимислуҳо аодик
Бо ин ҳама гар ҳаёт бошад,
Ҳам рӯз шавад шабони торик.
Филҷумла, намонд сабру ором
Қам тарҷунӣ ва кам адорик
Дардо, ки ба хира умр бигзашт,
Эй дил, ту маро намегузорӣ-к.
Биншинаму сабр пеш гирам,
Дунболаи кори хеш гирам.
Чашме, ки назар нигаҳ надорад,
Бас фитна, ки бо сари дил орад.
Оҳуи каманди зулфи хубон
Худро ба ҳалок месупорад.
Фарьёд, зи дасти нақш, фарьёд
В-он[1] даст, ки нақш менигорад.
Ҳар ҷо ки муваллаҳе чу Фарҳод
Ширинсифате бар ӯ гуморад.
Қас бори мушоҳидат начинад,
То тухми муҷоҳидат накорад.
Нолидани ошиқони дилсӯз
Нопухта маҷоз мешуморад.[2]
Айбаш мекунед, ҳушмандон,
Гар сӯхта хирмане барорад.
Хоре чӣ бувад ба пои муштоқ,
Теғеш бизан, ки сар нахорад.
Ҳоҷат ба дари касест моро,
К-ӯ ҳоҷати кас намегузорад.
Гӯянд: ба рӯз пеши ҷавраш
Ман меравам, ӯ намегузорад.
Ман худ на ба ихтиёри хешам,
Гар даст зи доманам бидорад,

---

[1] А — З-он. [2] А — ин байтро надорад.

Биншинаму сабр пеш гирам,
Дунболаи кори хеш гирам.
Баъд аз талаби ту дар сарам нест,
Ғайр аз ту ба хотир-андарам нест.
Раҳ менадиҳӣ, ки пешат оям
В-аз пеши ту раҳ, ки бигзарам, нест.
Ман мурғи забуни доми унсам,
Ҳарчанд ки мекашӣ, парам нест.
Гар чун ту парӣ дар одамизод
Гӯянд, ки ҳаст, боварам нест.
Меҳр аз ҳама халқ баргирифтам,
Ҷуз ёди ту дар тасаввурам нест.
Гӯянд: бикӯш, то биёбӣ
Мекӯшаму бахт ёварам нест.
Қисме, ки маро наёфариданд,
Гар ҷаҳд кунам, муяссарам нест.
Эй кош,[1] маро назар набудӣ,
Чун ҳаззи назар баробарам нест.
Фикрам ба ҳама ҷаҳон бигардид
В-аз гӯшаи сабр беҳтарам нест.
Бо бахт ҷадал наметавон кард
Акнун, ки тариқи дигарам нест,
Биншинаму сабр пеш гирам,
Дунболаи кори хеш гирам.
Эй дил, на ҳазор аҳд кардӣ,
К-андар талаби ҳаво нагардӣ?
Қасро чӣ гунаҳ, ту хештанро
Бар теғ задию захм х(в)ардӣ.
Дидӣ, ки чӣ гуна ҳосил омад
Аз даъвии ишқ- рӯй зардӣ[2]
Ё дил биниҳӣ ба ҷавру бедод,
Ё қиссаи ишқ дарнавардӣ.

---

1 А — коч. 2 А — ин байтро надорад.

Эй симтани сиёҳгесӯ,
Қ-аз фикр сарам сапед кардӣ.
Бисьёр сиёҳ сапед кардаст
Даврони сипеҳри лоҷувардӣ.
Сулҳ аст миёни куфру ислом
Бо мо ту ҳанӯз дар набардӣ.
Сар беш гарон макун, ки кардем
Иқрор ба бандагию хурдӣ.
Бо дарди туам хуш аст, азэро-к
Ҳам дардию ҳам давои дардӣ.
Гуфтӣ, ки сабур бош, ҳайҳот,
Дил мавзеи сабр буду бурдӣ.
Ҳам чора таҳаммул асту таслим
В-арна ба кадом ҷаҳду мардӣ.
Биншинаму сабр пеш гирам,
Дунболаи кори хеш гирам.
Бигзашту нигаҳ накард бо ман,
Дар пой кашон зи кибр доман.
Ду наргиси масти нимхобаш
Дар пешу ба ҳасрат аз қафо ман.
Эй қиблаи дӯстони муштоқ,
Гар бо ҳама он кунӣ, ки бо ман
Бисьёр касон, ки ҷони ширин
Дар пои ту резад, аввало ман.
Гуфтам, ки шикояте бихонам,
Аз дасти ту пеши подшо ман,[1]
Қ-ин[2] сахтдилию сустмеҳрӣ
Ҷурм аз тарафи ту буд ё ман?
Дидам, ки на шарти меҳрубонист,
Гар бонг барорам аз ҷафо ман.
Гар сар биравад, фидои поят,
Даст аз ту намекунам раҳо ман.

---

1 А — ин байтро надорад. 2 А — ин.

Ҷуз васли туам ҳаром бодо,
Ҳоҷат, ки бихоҳам аз худо ман.
Гӯяндам: аз ӯ назар бипарҳез,
Парҳез надорам аз қазо ман.
Ҳаргиз нашунидаам, ки ёре
Бе ёр сабур буд, то ман
Биншинаму сабр пеш гирам,
Дунболаи кори хеш гирам.
Эй рӯи ту офтоби олам,
Ангуштнамои оли Одам.
Эҳьёи равони мурдагонро
Бӯят нафаси Масеҳи Марьям.
Бар ҷони азизат офарин бод,
Бар ҷисми шарифат «Исми аъзам».
Маҳбуби манӣ чу дидаи рост,
Эй сарви равон, ба абруи хам.[1]
Дастон, ки ту дорӣ, эй парирӯй,[2]
Бас дил бибарӣ ба каффи миъсам.
Танҳо на манам асири ишқат,
Халқе мутаашшиқанду[3] ман ҳам.
Ширини ҷаҳон туӣ ба таҳқиқ,
Бигзор ҳадиси мотақаддам.
Хубит мусаллам асту моро
Сабр аз ту намешавад мусаллам.
Ту аҳду вафои худ шикастӣ
В-з ҷониби мо ҳанӯз маҳкам.
Магзор, ки хастагон бимиранд
Дур аз ту ба интизори марҳам.
Бе мо ту ба сар барӣ ҳама умр
Ман бе ту гумон мабар, ки як дам
Биншинаму сабр пеш гирам,
Дунболаи кори хеш гирам.

---

1 А — ин байтро надорад. 2 А — паризод.
3 А — ба ту ошиқанду.

Гулро мабаред пеши ман ном,
Бо ҳусни вуҷуди он гуландом.
Ангуштнамои халқ будем
Монанди ҳилол аз он маҳи том.
Бар мо ҳама айбҳо бигуфтанд
Ё қавму ило мато ва ҳаттом?
Мо худ задаем ҷом бар санг,
Дигар мазанед санг бар ҷом.
Охир нигаҳе ба сӯи мо кун,
Эй давлати хоссу ҳасрати ом.
Бас дар талаби ту деги савдо
Пухтему ҳанӯз кори мо хом.
Дармони асири ишқ сабр аст,
То худ ба куҷо расад саранҷом.[1]
Ман дар қадами ту хок бодам,
Бошад, ки ту бар сарам ниҳӣ гом.
Дур аз ту шикеб чанд бошад?
Мумкин нашавад бар оташ ором.
Дар доми ғамат чу мурғи ваҳшӣ
Мепечаму сахт мешавад дом.
Ман бе ту на розиям, валекин
Чун ком намедиҳӣ ба ноком,
Биншинаму сабр пеш гирам,
Дунболаи кори хеш гирам.
Эй зулфи ту ҳар хаме каманде,
Чашмат ба карашма чашмбанде.
Махром бад-ин сифат, мабодо,
Қ-аз чашми бадат расад газанде.
Эй оина эманӣ, ки ногоҳ
Дар ту расад оҳи дардманде.
Ё чеҳра бипӯш,
ё бисӯзон
Бар рӯи чу оташат сипанде.

---

1 А — Ин байтро надорад.

Девонаи ишқат, эй парирӯй,
Оқил нашавад ба ҳеҷ панде.
Талх аст даҳони айшам аз сабр,
Эй тунги шакар, биёр қанде.[1]
Эй сарв,[2] ба қоматаш чӣ монӣ,
Зебост, вале на ҳар баланде.
Гирьям ба умеду душманонам
Бар гирья зананд нешханде.[3]
Қоҷӣ зи дарам даромади дӯст,
То дидаи душманон бикандӣ.
Ё раб, чӣ шудӣ, агар ба раҳмат
Боре сӯи мо назар фикандӣ.
Якчанд ба хира умр бигзашт
Минбаъд бар он сарам, ки чанде
Биншинаму сабр пеш гирам,
Дунболаи кори хеш гирам.
Дардо, ки ба лаб расид ҷонам,
Оваҳ, ки зи даст шуд инонам.
Қас дид чу ман заъиф ҳаргиз,
Қ-аз ҳастии хеш дар гумонам.
Парвонаам ӯфтону хезон,
Якбора бисӯзу вораҳонам.
Гар лутф кунӣ, ба ҷои инам
В-ар ҷавр кунӣ, сазои онам.
Ҷуз нақши ту нест дар замирам,
Ҷуз номи ту нест бар забонам.
Гар талх кунӣ ба дуриям айш,
Ёдат чу шакар кунад даҳонам.
Асрори ту пеши кас нагӯям,
Авсофи ту пеши кас нахонам.
Бо дарди ту ёваре надорам
В-аз дасти ту махласе надонам.

---

[1] А — ин байтро надорад. [2] А — Сарво. [3] А — ришханде.

Оқил бичаҳад зи пеши шамшер,
Ман куштаи сар бар остонам.
Чун дар ту наметавон расидан,
Беҳ з-он набувад, ки то тавонам,
Биншинаму сабр пеш гирам,
Дунболаи кори хеш гирам.[1]
Он барги гул аст, ё баногӯш,
Ё сабза ба гирди чашмаи нӯш?
Дасти чу мане қиёма бошад
Бо қомати чун тӯе дар оғӯш.
Ман моҳ надидаам кулаҳдор,
Ман сарв надидаам қабопӯш.
В-аз[2] рафтану омадан чӣ гӯям,
Меёрад вачду мебарад ҳуш[3].
Рӯзе даҳане ба ханда бикшод
Писта, даҳани ту гуфт: «хомӯш!»
Хотир паи зӯҳду тавба мерафт,[4]
Ишқ омаду гуфт: «Зарқ мафрӯш!»
Мустағриқи ёдат ончунонам,
Қ-ам ҳастии хеш шуд фаромӯш.
Ёрон ба насиҳатам чӣ гӯянд:
Биншину сабур бошу махрӯш.
Эй хоми ман, инчунин бар оташ
Айбам макун, ар бароварам ҷӯш.
То ҷаҳд бувад ба ҷон бикӯшам,
В-он гаҳ ба зарурат аз буни гӯш
Биншинаму сабр пеш гирам,
Дунболаи кори хеш гирам.
Тоқат бирасиду ҳам бигуфтам
Ишқат, ки зи халқ менуҳуфтам.

---

1 А — ин бандро надорад. 2 А — З-он.
3 А — Меонқ меравам ман аз ҳуш.
4 А — Андешаи тавба карда будам.

Тоқам зи фироқу сабру ором
З-он рӯз, ки бо ғами ту ҷуфтам.
Оҳанги дарози шаб зи ман пурс,
Қ-аз фурқати ту[1] даме нахуфтам.
Бар ҳар мижа қатрае зи алмос
Дорам, ки ба гирья санг суфтам.
Гар кушта шавам, аҷаб мадоред,
Ман худ зи ҳаёт дар шигифтам.
Тақдир дар ин миёнам андохт,
Чандон ки[2] канора мегирифтам.
Дӣ бар сари кӯи дӯст лахте
Хоки қадамаш ба дида руфтам.
На хортарам зи хор,[3] бигзор,
То дар қадами азизаш[4] афтам.
З-он гаҳ ки бирафтӣ аз канорам,
Сабр аз дили реш, гуфт, рафтам.
Мерафт[5] ба кибру ноз мегуфт:
Бе мо чӣ кунӣ? Ба лоба гуфтам:
  Биншинаму сабр пеш гирам,
  Дунболаи кори хеш гирам.
Боре бигузар, ки дар фироқат
Хун шуд дили реш з-иштиёқат.
Бикшой даҳан, ки посухи талх
Гӯӣ шакар аст дар мазоқат.
Дар куштаи хештан назар кун,
Рӯзе агар афтад иттифоқат.
Ту хандазанон чу шамъу халқе
Павонасифат дар эҳтироқат.
Мо худ зи кадом хайл бошем,
То хайма занем дар висоқат.
Мо ахтарту сабобати ва локин
Айнӣ назарат ва мо атоқат.

---

1 А — ҳасрати ӯ. 2 А — ҳарчанд. 3 А — хок.
4 А — азизат. 5 А — мерафту.

Бас дида, ки шуд дар интизорат
Дар пою намерасад ба сокат.
Ту масти шаробу хобу моро
Бехобӣ кушт дар таёқат.
На қудрати бо ту буданам ҳаст,
На тоқати он, ки дар фироқат
Биншинаму сабр пеш гирам,
Дунболаи кори хеш гирам.[1]
Оваҳ, ки чу рӯзгор баргашт,
Аз ман дилу сабру ёр баргашт.
Баргаштани мо зарурате буд
В-он шӯх ба ихтиёр баргашт.
Парварда будам ба рӯзгораш
Хӯ карду чу рӯзгор баргашт.
Ғам низ чӣ будӣ, ар бирафтӣ
Он рӯз, ки ғамгусор баргашт.
Раҳмат кун, агар шикастаеро
Сабр аз дили беқарор баргашт.
Узраш бинеҳ, ар ба зери санге
Саркӯфтае чу мор баргашт.
З-ин баҳри амиқ ҷон бадар бурд
Он кас, ки аз ин канор баргашт.
Ман сокини хоки поки ишқам,
Натвонам аз ин диёр баргашт.[2]
Бечорагиист чораи ишқ,
Донӣ, чӣ кунам, чу ёр баргашт,
Биншинаму сабр пеш гирам,
Дунболаи кори хеш гирам.
Ҳар дил, ки ба ошиқӣ забун нест,
Дасти хуши рӯзгори дун нест.
Ҷуз дидаи шӯхи ошиқонро
Бар чеҳра равон сиришки хун нест.

---

[1] А — ин бандро надорад. [2] А — Ин байтро надорад.

Кӯтаҳназаре ба хилватам гуфт:
Савдо макун, охират ҷунун нест.
Гуфтам: зи ту кай бароянд ин дуд,
Қ-ат оташи ғам дарандарун нест.
Оқил донад, ки нолаи зор[1]
Аз сӯзиши синае бурун нест.
Таслими қазо шавам, к-аз ин қайд
Қасро ба халос раҳнамун нест.[2]
Сабр ар накунам, чӣ чора созам,
Ороми дил аз яке фузун нест.
Гар бикшаду гар муоф дорад,
Дар қабзаи ӯ чу ман забун нест.
Донӣ, ба чӣ монад оби чашмам?
Симоб, ки як дамаш сукун нест.
Дар даҳр вафо набуд ҳаргиз?
Ё буду ба бахти мо кунун нест?
Ҷон бар хаи рӯи ёр кардам,
Гуфтам: магараш вафост, чун нест,
Биншинаму сабр пеш гирам,
Дунболаи кори хеш гирам.
Дар пои ту ҳар кӣ сар наяндохт,
Аз рӯи ту парда барнаяндохт.
Дар ту нарасиду пай ғалат кард
Он мурғ, ки болу пар наяндохт.
Қас бо рухи ту натохт аспе,[3]
То ҷон чу пиёда дарнаяндохт.
Нафзуд ғами ту рӯшноӣ[4]
Онро, ки чу шамъ сар наяндохт.
Борат бикашам, ки марди маънӣ
Дарбохт сару сипар наяндохт.

---

1 А — Ба яқин оқил донад, ки нолаи зор.
2 А — Ин байтро надорад. 3 А — набохт ишқе.
4 А — Дид(а) аз ту равшанӣ наяфзуд.

Ҷон доду дарун ба халқ нанмуд,
Хун хӯрду сухан бадар наяндохт.
Рӯзе гуфтам, касе чу ман ҷон
Аз баҳри ту дар хатар наяндохт.
Гуфто, ки на,[1] тири чашми мастам
Сайд аз ту заъифтар наяндохт.
Бо он кӣ ҳама назар дар ӯям,
Рӯзе сӯи мо назар наяндохт.
Навмед наям, ки чашми лутфе
Бар ман фиканад вагар наяндохт,
Биншинаму сабр пеш гирам,
Дунболаи кори хеш гирам.
Эй бар ту қабои ҳусн чолок,
Сад пираҳан аз муҳаббатат[2] чок.
Пешат ба тавозӯъ аст, гӯӣ,
Афтодани офтоб бар хок.
Мо хок шавему ҳам нагардад
Хоки дарат аз ҷабини мо пок.
Меҳр аз ту тавон бурид, ҳайҳот,
Кас бар ту тавон гузид, ҳошок.[3]
Аввал дили бурда бозпас деҳ,
То даст бидорамат зи фитрок.
Баъд аз ту ба ҳеч кас надорам
Уммеду зи кас наёядам бок.
Дард аз ҷиҳати[4] ту айни дорӯст,
Захр аз қибали[5] ту маҳзи тарьёк.
Савдои ту оташе ҷаҳонсӯз
Ҳиҷрони ту вартае хатарнок.[6]
Рӯи ту чӣ ҷои сеҳри Бобул,
·Мӯи[7] ту чӣ ҷои мори Заҳҳок.

---

1 А — на, ки. 2 А — чудоият. 3 А — ин байтро надорад.
4 А — қабали. 5 А — назари. 6 А — ин байтро надорад.
7 А — зулфи.

Саъдӣ пас аз ин сухан, ки васфаш
Доман надиҳад ба дасти идрок,
Гард ар чӣ басе ҳаво бигирад,
Ҳаргиз наравад ба гирди афлок.
Пои талаб аз равиш фурӯ монд,
Мебинаму ҳила нест, илло-к
Биншинаму сабр пеш гирам,
Дунболаи кори хеш гирам.
Эй чун лаби лаъли ту шакар не,
Бодом чу чашмат, эй писар, не.
Ҷуз сӯи ту майли хотирам не,
Ҷуз дар рухи ту маро назар не.
Хубони ҷаҳон ҳама бидидам,
Мисли ту ба чобукӣ дигар не.
Пирони ҷаҳон нишон надоданд
Чун ту дигаре ба ҳеҷ қарне.
Эй он кӣ ба боғи дилбарӣ-бар
Чун қадди хуши ту як шаҷар не.
Чандин шаҷари вафо нишондам
В-аз васли ту заррае самар не.
Овозаи ман зи арш бигзашт
В-аз дарди дилам туро хабар не.
Аз рафтани ман ғамат набошад,
Аз омадани ту худ асар не.
Боз оям, агар диҳӣ иҷозат
Эй роҳати ҷони ман вагар не
Биншинаму сабр пеш гирам,
Дунболаи кори хеш гирам.
Шуд мавсими сабзаву тамошо,
Бархезу биё ба сӯи саҳро.
К-он фитна, ки рӯи хуб дорад,
Ҳар ҷо, ки нишаст,
хост ғавғо.

---

[1] А — хок.

Сохибназаре, ки дид рӯяш,
Девонаи ишқ гашту шайдо.
Донӣ, накунад қабул ҳаргиз
Девона ҳадиси марди доно.
Чашм аз паи дидани ту дорам,
Ман бе ту хасам канори дарьё
Аз ҷаври рақиби ту нанолам,
Хор аст нахуст бори хурмо.
Саъдӣ ғами дил нуҳуфта медор,
То менашавӣ зи ғайр расво.
Гуфтаст магар ҳасуд бо ту:
Зинҳор, марав аз ин пас он ҷо.
Ман низ агарчи ношикебам,
Рӯзе ду барои маслиҳатро
Биншинаму сабр пеш гирам,
Дунболаи кори хеш гирам.[1]
Бирбуд ҷамолат, эй маҳи нав,
Аз моҳи шаби чаҳордаҳ зав.
Чун мегузарӣ, бигӯ ба товус:
Гар ҷилвакунон равӣ,
чунин рав.
Гар лоф занам, ки ман сабурам,
Баъд аз ту ҳикоят асту[2] машнав.
Дасте зи ғамат ниҳода бар дил,
Чашме зи паят фитода дар гав.
Ё аз дари ошиқон дарун ой,
Ё аз дили толибон бурун шав.
З-ин ҷавру таҳаккумат ғараз чист?
Буньёди вуҷуди мо кану рав.
Ё мутлифу мӯҳҷати ва нафсӣ,
Оллоҳ якика маҳзара-с-сав.
Бо ман чу ҷаве надид маъшуқ,
Нагрифт ҳадиси ман ба як ҷав.

---

1 А — Ин ду бандро надорад. 2 А — аст.

Гуфтам: кафанам мабин, ки рӯзе
Бинӣ, ки шавад ба хилъате нав.
Дар сояи шохи осмонқадр
Маҳталъату офтоб партав.
В-аз лафзи ман ин ҳадиси ширин
Гар менарасад ба гӯши Хусрав,
Биншинаму сабр пеш гирам,
Дунболаи кори хеш гирам.





*МУЛАММАОТ*

Ту хуни халқ бирезию рӯй дартобӣ,
Надонамат, чӣ мукофоти ин гунаҳ ёбӣ.
Тасдаунӣ-л-чавру ва-н-наво локин
Илайки қалбӣ ё ғоят-ул-мано собӣ.

Чу андалеб чӣ фарьёдҳо,
ки медорам,
Ту аз ғурури чавонӣ ҳамеша дар хобӣ.
Ила-л-ғадоти васалтум ва тусбиҳунаҳум,
Ва фӣ видодикум қад ҳачарту аҳбобӣ.

На ҳар кӣ соҳиби ҳусн аст,
чавр пеша кунад,
Туро чӣ шуд, ки худ андар камини асҳобӣ.
Аҳиббатӣ амарунӣ битарки зикроҳ,
Лақад атаъту ва локинна ҳуббуҳу обӣ.

Ғамат чӣ гуна бипӯшам, ки дида бар рӯят
Ҳаме гувоҳӣ бар ман диҳад ба каззобӣ.
Маро ту бар сари оташ нишондай, ачаб он-к
Манам дар оташу аз ҳоли ман ту дар тобӣ.
Ман аз ту сер нагардам,
ки соҳибистиско
На мумкин аст, ки ҳаргиз расад ба серобӣ.[1]

---

[1] А — Ин муламмаъро надорад.

* * *

Вақтҳо як дам наёсудӣ[1] танам,
Қола мавлой битарфи лонаам,
Асқиёнӣ ва даонӣ афтазиҳ,
Ишқу мастурӣ наёмезад ба ҳам.
Мо ба мискинӣ силоҳ андохтем,
Ло таҳиллу қатла ман алқа-с-сулам;
Ё ғариб-ул-ҳусни рифқан ли-л-ғариб,
Хуни дарвешон марез, эй мӯҳташам.
Гар накардастӣ ба хунам панҷа тез,
Мо ли зокал-л-каффи махзубан бидам:
Қад малакта-л-қалба мулкан доиман.
Хоҳӣ акнун адл кун, хоҳӣ ситам.
Гар бихонӣ в-ар биронӣ, бандаам,
Ло уболӣ ан даонӣ ав шатам,
Ё қазиб-ул-бони мо ҳозо-л-вуқуф,
Гар хилофи сарв мехоҳӣ, бичам.
Умрҳо парҳез мекардам зи ишқ,
Мо ҳасабту-л-она илло қад ҳаҷам.
Халлиёнӣ наҳва манзурӣ ақиф,
То чу шамъ аз сар бисӯзам то қадам.
Дар азал рафтаст манро дӯстӣ,
Лотахунинӣ ва аҳдӣ ма-нсарам.
Базлу рӯҳӣ фики амруҳин,
Худ чӣ бошад дар кафи Ҳотам дирам.
Бандаам, то зиндаам бе зинҳор,
Лам язал аҳдӣ ва авсоли наам.
Шунъат-ул-аззоли индӣ лам туқид,
Қ-аз азал бар ман кашиданд ин рақам.
Ақлу сабр аз ман чӣ мехоҳӣ,
ки ишқ
Кулламо ассасту буньёнӣ ҳадам.

---

[1] А — баросудӣ.

Анта фӣ қалбӣ а лам таълам биҳи,
Қ-аз насиҳатгӯ намебинад алам.
Гар бинолам вақте аз захме қидам,
Ло талумунӣ фаҷар ҳӣ ма-лтаҳам.
Ин турид маҳва-л-бароё фанкашиф,
То вуҷуди халқ резӣ дар адам.
Саъдиё, ҷон сарф кун дар роҳи дӯст,
Инна ғоёта-л-амонӣ тағтанам.

* * *

Тараҳҳам зиллатӣ ё за-л-маолӣ,
Ва восилнӣ изо шавваашта ҳолӣ.
Ба гӯшат гар расонам нолаи зор,
Зи сӯзи нолаи зорам, бинолӣ.
Ало ё ноис-ут-тарфайни сакро,
Сил-ис-саҳрони ан тӯл-ил-лаёлӣ.

Надорам чун ту дар олам дигар[1] дӯст,
Агарчи[2] дӯсте душманфиолӣ.
Камол-ул-ҳусни фӣ-д-дуньё масунун,
Қа мисл-ил-бадри фӣ ҳадд-ил-камолӣ.
Мураккаб дар вуҷудам ҳамчу ҷонӣ,
Мусаввар дар димоғам чун хаёлӣ.
Фа мозо-н-навму? Қила-н-навму роҳат,
Ва мо ли-н-навму фи тӯл-ил-лаёлӣ.
Даме дилдорию соҳибдилӣ кун,
Ки бархур бошӣ аз соҳибҷамолӣ.
А лам танзур ало айнӣ ва дамъӣ,
Таро фи-л-баҳри асдоф-ул-лаолӣ.
Ки кӯтаҳ бод чун дасти ман аз дӯст
Забони душманон аз бадсиголӣ.

---

[1] А — яке. [2] А — Вагарчи.

Ало ё соилан аннӣ тавақкуф,
Фамо қалб-ул-муаннӣ анка солӣ.
Ба чашмонат, ки гарчи дурӣ аз чашм
Дил аз ёди ту як дам нест холӣ.
Манаъту-н-носа ястаскуна ғайсан,
Ан истир силту дамъан ка-л-лаолӣ.
Ҷаҳоне ташнагонро дида дар туст,
Чунин покиза, пиндорам, зулолӣ.
Ва лӣ фи-ка-л-иродат фавқа васфин,
Ва локан лам таравнӣ ма-ҳиёлӣ.
Чӣ дастон бо ту даргирад чу рубоҳ,
Ки аз мардум гурезон чун ғазолӣ.
Ҷарат айной ман зикроки сайлан
Сил-ил-ҷайрона аннӣ мо ҷаро лӣ.
Намояндат ба ҳам халқе ба ангушт,
Чу бинанд он ду абрӯи ҳилолӣ.
Ҳафотӣ лам язал мо думту ҳайян,
Ва лав антум заҷартум мин висолӣ.
Дилат сахт асту паймон андаке суст,
Дигар дар ҳар чӣ гӯям, баркамолӣ.
Изо кона-фтизоҳӣ фика хилван,
Фа қул лӣ мо лиаззолӣ ва мо лӣ.
Маро бо рӯзгори хеш бигзор,
Нагирад сарзаниш дар лоуболӣ.
Таронӣ нозиман фи-л-васфи байтан,
Ва тарфӣ носирун икда-л-лаолӣ.
Надонам[1] қоматат зебост ё сарв[2]
Ҳама лутфию сар то по ҷамолӣ.
Ва ин кунтум самиътум тӯла максӣ,
Ҳаволикум, фақад ҳона-ртиҳолӣ.
Чу Саъдӣ хок шуд,
суде надорад,
Агар хоки вай андар дида молӣ.

---

[1] А — нагӯям. [2] А — чашм.

## *ДАР ТАНБЕҲ ВА МАВЪИЗА*

Айю ҳава-н-нафси тақидд-ул-уқол,
Аҳтадию-н-нафса ба қилин ва қол.
Хоки ману туст, ки боди шамол
Мебарадаш сӯи ямину шимол.
Мо лака фи-л-хайматн мусталқиян,
Қад хазза-л-қавму ва шадда-р-риҳол.
Умр ба афсӯс бирафт, он чӣ рафт,
Дигараш аз даст мадеҳ бар муҳол.
Қад ваара-л-маслаку ё зо-л-фато,
Афлаҷа ман ҳайяа зора-л-маол.
Баски дар оғӯши лаҳад бигзарад,
Бар ману ту рӯзу шабу моҳу сол.
Ло таку тағтарру би маъмуратин,
Яъқибуҳа-л-ҳамду ав-ил-интиқол.
Гар, ба масал, Ҷоми Ҷам аст одамӣ,
Санги аҷал бишканадаш чун сафол.
Лав кашафа-т-турбата ан бадриҳим,
Лам яра илло ка-дақиқ-ил-ҳилол.
Бас ки дар ин хок мумаззиқ шуда,
Пайкари хубони бадеъулҷамол.
В-индараса-р-расму би тӯл-из-замон,
В-интахара-л-азму би тӯл-ил-лаёл.
Эй, ки дарунат ба гунаҳ тира шуд,
Тарсамат ойина нагирад сафол.
Мо лака таъсӣ ва мунодӣ-л-қабул,
Ман қибал-ил-ҳаққи юноди таол?
Зиндаи дилмурда надонӣ,
ки кист,
Он, ки надорад ба худо иштиғол.
Иззу каримин аҳадин ло язил,
Ҷаллу қадимин самадин лоязол.
Подшаҳон бар дари таъзими ӯ
Даст бароварда ба ҳукми суол.

Қам ҳазанин фӣ баладин балқаин
Ман алайҳо би ҳисоби сиқол.
Бор худое, ки даруни садаф
Дур(р)кунад аз қатраи оби зулол.
Ан натақа-л-орифу фӣ васфиҳи,
Яъҷизу ан шаъни адим-ил-мисол.
Қори магас нест
дар ин раҳ парид,
Балки бисӯзад пари анқо вабол.
Қам фатанин бодара мустафҳиман,
Ода ва қад калла лисон-ул-мақол.
Фаҳм басе рафту набудаш тариқ,
Ваҳм басе кишту намондаш маҷол.
Ла данати-л-куфрату мин ҳаҷбиҳӣ,
Ла-ҳтарақат мин сабҳот-ил-ҷалол.
Бар дили ушшоқ ҷамолаш хуш аст,
Талхии ҳиҷрон ба умеди висол.
Асбаҳа мин ғояти-ит-тоқати,
Яҳтариму-л-абду ва ябқа-н-навол.
Банда дигар бар кӣ кунад эътимод,
Гар накунад бар карами зулҷалол.
Инна мақоли ҳақамун фа-ътабар,
Мавъизатан тасмау самм-ул-ҷибол.
Ҳар кӣ ба гуфтори насиҳаткунон
Гӯш надорад,
бихӯрад гӯшмол.
Бодият-ул-маҳшари водин амиқ,
Тамтаҳину-н-нафсу ва тамсӣ-л-ҷамол.
Гар қадамат ҳаст, чу мардон бирав
В-ар амалат нест,
чу Саъдӣ бинол.
Рабби уъунӣ ва уқил асрати
Анта раҷоӣ ва алайка-т-тикол.

---

[1] А — Ин қасидаро надорад.

* * *

Офтоб аст он парирух, ё малоик, ё башар?
Қомат аст он ё қиёмат, ё алиф, ё найшакар?
Ҳадда сабрӣ мо тавалло радда ақли мо сано,
Сода қалбӣ мо тамашшо зода ваҷдӣ мо ғибар.
Гулбун аст он, ё тани нозукниҳодаш, ё ҳарир?
Оҳан аст он, ё дили номеҳрубонаш, ё ҳаҷар?
Тухту ва-л-матлубу индӣ кайфа ҳолӣ ан нао,
Ҷурту ва-л-маъмулу наҳвӣ ма-ҳтиёлӣ ан ҳаҷар?
Боғи фирдавс аст, гулбаргаш бихонам, ё баҳор?
Ҷони ширин аст, хуршедаш бигӯям, ё қамар?
Қул лиман ябғи фироран минҳу ҳал лӣ силватун,
Ам ала-т-такдири аннӣ абтағӣ айна-л-мафар.
Бар фарози сарви симинаш чу бихромад ба ноз,
Чашми шӯрангез бин, то начм бинӣ бар шаҷар.
Якраху-л-маҳбубу васлӣ аштаҳӣ аммо наҳо,
Ярсиму-л-манзуру қатлӣ артазӣ фимо амар.
Кош андак моя нармӣ дар хитобаш дидаме
В-ар маро ишқаш ба сахтӣ кушт, саҳл аст ин қадар.
Қила ли фӣ-л-ҳубби ахторун ва таҳсил-ул-мано,
Давлатун алко би ман улкӣ ба рӯҳӣ фӣ-л-хатар.
Гӯш гир, эй ёр, ё ҷон дар миён овар, ки ишқ
Тирборон аст, ё таслим бояд, ё ҳазар.
Фа-т-таноӣ ғуссатан мо зоқа илло ман сабо,
Ва-т-тадонӣ фурсатан мо нола илло ман сабар.
Духтарони табъро, яъне сухан, бо ин ҷамол
Обрӯе нест пеши рӯи он зеболисар.
Лаҳзука-л-каттолу яғво фӣ халоки, ло тадаъ,
Атфука-л-майёсу ясъӣ фӣ балоӣ ло тазар.
Охир, эй сарви равон, бар мо гузар кун як замон,
Охир, эй ороми ҷон, дар мо назар кун, як назар.
Ё раҳим-ул-ҷисми лав ло анта,
шахсӣ ма-нҳано,
Ё қаҳил-ут-тарфи лав ло анта дамъи ма-нҳадар.

Дӯстеро гуфтам: инак, умр шуд. Гуфт: эй аҷаб,
Турфа медорам, ки бе дилдор чун бурдан ба сар?
Баъзу халлонӣ атонӣ соилан ан қиссатӣ,
Қулту ло тасъил, сифор-ул-ваҷҳи яғнӣ ан хабар.
Гуфт: Саъдӣ, сабр кун, ё симу зар деҳ, ё гурез,
Ишқро ё мол бояд, ё сабурӣ ё сафар.

* * *

Маро расад, ки барорам ҳазор нола чу булбул,
Ки эҳтимол надорам зи дӯстон вараке гул.
Хабар баред ба булбулон, ки аҳд мешиканад гул,
Ту низ агар битавонӣ, бибанд бори таҳаввул.
А-мо ухолису вуддӣ, алам уроика ҷаҳдӣ,
Фа кайфа танқузу аҳдӣ ва фӣ ма таҳҷурунӣ? Қул.
Агарчи молики раққию подшоҳи ба ҳаққӣ,
Ҳиммат ҳалол набошад зи хуни банда тағофул.
Фа ман юбаллиғу аннӣ ило муаззиби қалбӣ.
Изо ҷараҳта фуодӣ бисайфи лаҳзика фуқбул.
Ту он каманд надорӣ, ки ман халос биёбам,
Асир мондаму дармон таҳаммул асту тазаллул.
Ла авзаҳанна бисиррӣ ва лав таҳтику сатрӣ,
Иза-л-аҳиббату тарзо даъи-л-лавоима таъдул
Вафою аҳду маваддат миёни аҳли иродат,
На чун вафои шукуф(а) асту ишқбозии булбул.
Тамилу байна ядайно ва ло тамилу алайно,
Лақад шададта алайно алам туаққиду фаҳлул.
Маро, ки чашми иродат ба рӯю мӯи ту бошад,
Далели сидқ набошад назар ба лолаю сунбул.
Фидока шеъруқа мискун анаттахазта абиран,
Ва ҳатву савбика вардун ва тибу
фика қаранфул.
Ту худ тааммули Саъдӣ намекунӣ,
ки бубинӣ,
Ки ҳеҷ бор надидат, ки сер шуд зи тааммул.

* * *

Интабиҳ қабла-с-саҳар ё за-л-маном,
Навбати ишрат бизан, пеш ор ҷом.
То савори ақл бардорад даме
Табъи шӯрангезро даст аз лигом.
Давре аз май дар қадаҳ кун, пеш аз он-к
Дар хурӯш ояд хурӯси субҳи бом.
Мурғи ҷонамро ба мушкин силсила
Тавқ бар гардан ниҳодӣ чун ҳамом.
З-оҳанин чанголи шоҳини ғамат
Рахна-рахн(а) аст андаруни ман чу дом.
Соате чун гул ба саҳро даргузар,
Як замон чун сарв дар бӯстон хиром,
То шавад бар гул накӯрӯӣ вабол,
То шавад бар сарв раъной ҳаром.
Тӯтиёни ҷони Саъдиро ба лутф
Шаккаре деҳ аз лаби ёқутфом.
Нолаи булбул ба мастӣ хуштар аст,
Соткине, соткине, эй ғулом.

* * *

Сили-л-масонна ракбат таҳиму фил-фалавотӣ
Ту қадри об чӣ донӣ, ки дар канори Фуротӣ.
Шабам ба рӯи ту рӯз асту дидаҳо ба ту равшан,
Ва ин ҳаҷарта сивоан ашиийятӣ ва ғадотӣ.
Агарчи дер бимондам, умед барнагирифтам,
Маза-з-замону ва қалбӣ яқулу аннақаотӣ.
Ман одамӣ ба ҷамолат надидаму нашнидам,
Агар гулӣ, ба ҳақиқат ачини оби ҳаётӣ.
Шабони тира умедам ба субҳи рӯи ту бошад,
Ва қад туфаттишу айн-л-ҳаёти фи-з-зулумотӣ.
Фа кам тумаррирү айши ва анта ҳомилу шаҳдан.
Ҷавоби талх бадеъ аст аз он даҳони наботӣ.

На панҷрӯза умр аст ишқи рӯи ту моро
Ваҷадту роиҳат-ал-вудди ан шамамту рафотӣ,
Васафту кулла малиҳин камо ту ҳиббу ва тарзо,
Маҳомиди ту чӣ гӯям, ки моварои сифотӣ.
Ахофу минка ва арҷу ва астағису ва адну,
Ки ҳам каманди балоию ҳам калиди наҷотӣ.
Зи чашми дӯст фитодам ба комаи дили душман,
Аҳиббати ҳаҷарунӣ камоташоу адотӣ.
Фироқномаи Саъдӣ аҷаб, ки дар ту нагирад.
Ва ин шакавту ила-т-тайри наҳну фӣ-л-вакаротӣ.

* * *

Ба поён омад ин дафтар, ҳикоят ҳамчунон боқӣ,
Ба сад дафтар нашояд гуфт ҳасбулҳоли муштоқӣ.
Китобун болиғун миннӣ, ҳабибан муъризан аннӣ,
Ан ифъал мо таро аннӣ ало аҳдӣ ва мисоқӣ
Нагӯям, нисбате дорам ба наздикони даргоҳат,
Ки худро бар ту мебандам ба солусию зарроқӣ.
Ахиллои ва аҳбобӣ зарав мин ҳуббиҳи мо бӣ,
Мариз-ул- ишқи ло ябри ва ло яшку ила-р-роқӣ.
Нишони ошиқ он бошад, ки шаб бо рӯз пайвандад,
Туро гар хоб мегирад, на соҳибдард ушшоқӣ.
Қум имлаъ ва-сқинӣ каъсан ва даъ мо фиҳи масмуман,
Амо анта-л-лазӣ тасқӣ фаайн-ус-самми тарьёқӣ.
Қадаҳ чун даври мо бошад,
ба ҳушьёрони маҷлис деҳ,
Маро бигзор, то ҳайрон бимонад чашм дар соқӣ.
Сао фӣ-ҳаткия-шшаънӣ ва ламаммом юдриҳи мо
шаънӣ,
Ана-л-маҷнуну ло аъбоа би-ҳроқӣ ва иғроқӣ.
Магар шамси фалак бошад,
бад-ин фархундадидорӣ?
Магар нафси малак бошад бад-ин покизаахлоқӣ?
Ваайту-л-асда фӣ-л-ғоботи ло такдар
ало сайдан,
Ва ҳоза-з-забъю фи Ширози ясбинӣ би аҳдоқӣ.

На ҳуснат охире дорад, на Саъдиро сухан поён
Бимирад ташна мустасқию дарьё ҳамчунон боқӣ.

* * *

Ба қалам рост наёяд сифати муштоқӣ,
Содатӣ иҳтарака-л-қалбу мин-ал-ашвоқӣ.
Нашавад дафтари дарди дили маҷрӯҳ тамом,
Лавазофу суҳуф-ад-даҳри ʻило авроқӣ.
Орзуи дили халқӣ ту ба ширинсуханӣ,
Асари раҳмати ҳаққӣ ту ба некахлоқӣ.
Ба азизон чӣ таматтӯъ бувад аз умри азиз,
Қайфа яҳлу заман-илбайни лада-л-ушшоқӣ.
Ман ҳамон ошиқам, ар з-он ки ту он дӯст най,
Ана аҳвока амалтум ва ала-л-мисоқӣ.
Чилту ло таклифу манзура ҳабиби аранӣ,
Чӣ кунам, қиссаи ин ғусса кунам дар боқӣ.
Ба ду чашми ту, ки гар бе ту барандам ба биҳишт,
Накунам майл ба ҳурону назар бар соқӣ.
Саъдӣ аз дасти ғамат чок зада домани умр,
Бештар з-ин накунад собирию муштоқӣ.

* * *

Умрам ба охир омад, ишқам ҳанӯз боқӣ
В-аз май чунон на мастам, к-аз ишқи рӯи соқӣ.
Ё ғоят-ал-амонӣ, қалбӣ ладайка фонӣ,
Шахсӣ камо таронӣ, мин ғоят иштиёқӣ.
Эй дардманди мафтун бар ҳадду холи мавзун,
Қадри висолаш акнун донӣ,
ки дар фироқӣ.
Ё Саъда кайфа сирно фӣ балдатан ҳаҷарно,
Минбаъда мо саҳарно ва-л-айду фи-л-иноқӣ.
Баъд аз Ироқ ҷое хуш н-оядам ҳавое,
Мутриб бизан навое з-он пардаи ироқӣ.

Хона-з-замону аҳдӣ, ҳатто бақийту ваҳдӣ,
Радду алайҳа вудди биллоҳи ё рифоқӣ.
Дар сарву маҳ чӣ гӯӣ, эй ҷамаи накӯӣ?
Ту моҳи мушкбӯӣ, ту сарви симсоқӣ.
Ин мутту фӣ ҳавоҳо даънӣ амут фидоҳо,
Ё озили набоҳо зурнӣ ва мо улоқӣ.
Чанд аз ҳадиси онон, хезед эй ҷавонон,
То дар ҳавои ҷонон бозем умри боқӣ.
Қома-л-ғиёсу ламмо замма-л ҷамолу заммо,
Ва-л-лайлу мадда лаҳмо ва -д-дамғу фи-л-маоқӣ.
То дар миён наёрӣ, бегонаӣ, на ёрӣ,
Дарбоз ҳар чӣ дорӣ, гар марди иттифоқӣ.

* * *

Халилий-ул-ҳудо анҷо ва аслаҳ.
Ва локин ман ҳадоҳу-л-лоҳу афлаҳ.
Насиҳат некбахтон гӯш гиранд,
Ҳакимон панди дарвешон, пазиранд.
Ман истазъафта ло тағлиз алайҳи,
Ман истаъсарта ло таксир ядайҳи
Чӣ неку гуфт дар пои шутур мӯр,
Ки эй фарбеҳ, макун бар лоғарон зӯр.
Даъ истинқоса ман тола-ҳтиромаҳ,
Фа қавс-удд-даҳри ламтафруғ сиҳомаҳ.
Ҷароҳатбанд бош, ар метавонӣ,
Туро низ ар бияндозад, чӣ донӣ.
Тааддо тастақим лотиф тақаддам,
Тавозеъ тартафеъ ло таъли тандам.
Ки даврони фалак бисьёр будаст,
Ки бахшудасту дигар даррабудаст.
Лияъфу-л-муҳтади он сӯи манзал,
Ва ло тастаҳзи кам мин қоимин зал.
Манам, к-афтодагонро бад нагуфтам,
Ки тарсидам, ки рӯзе худ бияфтам.

Мато зурта-л-фато ғаббан ачиллик,
Фало таксур ҳабибак ло юмаллик.
Зи бисьёр омадан иззат бикоҳад,
Чу кам бинанд, хотир беш хоҳад.
Тамиру фӣ факирин яштаҳӣ-з-зод,
Ва ло таҳсид ғанияи кадруҳу зод.
В-агар гӯянд он ҷоҳу маҳал бин,
Ту пои рӯстой дар ваҳал бин.
Талаҳкафта-ш-шаво ва-н-нуклу баъдаҳ,
Сал ил ҷуъона кайфа-л-ҳубзу ваҳдаҳ
Бипурс онро, ки чашм аз фока хун аст,
Ки кадри неъмат ӯ донад, ки чун аст.
Афик ё ман талаҳҳо ҳавла манкал,
Ан-ил-ҳаттоби фӣ водин аканкал.
Факир аз баҳри нон бар дар дуохон,
Ту метундӣ, ки мурғам нест бар хон.
Манеҳ гар акл дорӣ дар тану ҳуш,
Агар мардӣ, деҳу бахшу хуру пӯш.
Касе аз заръи дунъё хӯша бардошт,
Ки чанде хӯрду чанде тӯша бардошт.
Ба гӯри габр монад зоҳиди ғӯр
Дарун мурдору берун мушку кофур.
Марав бо жандапӯшон шому шабгир,
Чу рафтӣ, дар бағал неҳ дасти тадбир.
Магӯ, дар нафси дарвешон ҳунар нест,
Ки гар мардист, ҳам з-эшон бадар нест.
Сухан саҳл аст бар тарфи забон гуфт:
Нигаҳ кун, к-ин сухан ҳар ҷо тавон гуфт.
Магӯ, бо дӯст мегӯям, чӣ бок аст,
Ки гар душман шавад, бими ҳалок аст.
Чӣ хуш гуфт он писар бо ёри танноз,
Ту дар най бастай,
оташ маяндоз.
Чӣ бошад, гар зи раҳмат порсое
Кунад дар кори дарвеше дуое.



### *ТАЙИИБОТ*

Эй нафаси хуррами боди сабо,
Аз бари ёр омадаӣ, марҳабо!
Қофилаи шаб, чӣ шунидӣ зи субҳ?[1]
Мурғи Сулаймон, чӣ хабар аз Сабо?
Бар сари хашм аст ҳанӯз он ҳариф?
Ё сухане меравад андар ризо?
Аз дари сулҳ омадаӣ, ё хилоф?
Бо[2] қадами хавф равам, ё риҷо?
Бори дигар гар ба сари кӯи дӯст
Бигзарӣ, эй пайки насими сабо,
Гӯ, рамақе беш намонд аз заиф,
Чанд кунад сурати беҷон бақо?
Он ҳама дилдорию паймону аҳд,
Нек накардӣ, ки накардӣ вафо.
Лекин агар даври висоле бувад,
Сулҳ фаромӯш кунад моҷаро.
То ба гиребон нарасад дасти марг,
Даст зи доман накунемат раҳо.
Дӯст набошад, ба ҳақиқат, ки ӯ
Дӯст фаромӯш кунад дар бало.
Хастагӣ андар талаби роҳат аст,
Дард кашидан ба умеди даво.
Сар натавонам, ки барорам чу чанг,

---

[1] А — рӯз. [2] А — То.

В-ар чу дафам пӯст бидаррад кафо.
Ҳар саҳар аз ишқ даме[1] мезанам,
Рӯзи дигар мешунавам бар мало.
Қиссаи дардам ҳама[2] олам гирифт,
Дар кӣ нагирад сухани ошно?
Гар бирасад нолаи Саъдӣ ба кӯҳ.
Кӯҳ бинолад ба забони садо[3].

* * *

Рӯи ту хуш менамояд ойинаи мо,
К-ойина покиза асту рӯи ту зебо.
Чун маи равшан дар обгинаи софӣ
Хӯи ҷамил аз ҷамоли рӯи ту пайдо.
Ҳар ки даме бо ту буд, ё қадаме рафт,
Аз ту набошад ба ҳеҷ рӯй шикебо.
Сайди биёбон сар аз каманд бипечад,
Мо ҳама печида дар каманди ту амдо.
Тоири мискин, ки меҳр баст ба ҷое,
Гар бикушандаш, намеравад ба дигар ҷо.[4]
Ғайратам ояд шикоят аз ту ба ҳар кас,
Дарди аҳиббо намебарам ба атиббо.
Бар ҳаи ҷонат шавам, ки шамъи уфукро
Пеш бимирад чароғдони сурайё.
Гар ту шакарханда остин нафишонӣ,
Ҳар магасе тӯтие шаванд шакарҳо.
Лӯъбати ширин агар тӯрш наншинад,
Муддаиёнаш тамаъ кунанд ба ҳалво[5].
Марди тамошои боғи ту Саъдист,
Даст фурумоягон баранд ба яғмо.

---

1 А — ишқи ту дам. 2 А — сӯи.
3 А — Аз ҷигари санг бароянд садо.
4 А — Ин байтро надорад. 5 А — Ин байтро надорад.

* * *

Агар ту фориғӣ аз ҳоли дӯстон, ёро,
Фароғат аз ту муяссар намешавад моро.
Туро дар оина дидан ҷамоли талъати хеш
Баён кунад, ки чӣ будаст ношикеборо.
Биё, ки вақти баҳор аст, то ману ту ба ҳам
Ба дигарон нагузорем боғу саҳроро.
Ба ҷои сарви баланд истода дар лаби ҷӯй,
Чаро назар накунӣ ёри сарвболоро?
Шамоиле, ки дар авсофи ҳусни таркибаш
Маҷоли нутқ намонад[1] забони гӯёро.
Кӣ гуфт, дар рухи зебо назар хато бошад?
Хато бувад, ки набинанд рӯи зеборо!
Ба дӯстӣ, ки агар заҳр бошад аз дастат,
Чунон ба завқу[2] иродат хурам, ки ҳалворо.
Қасе маломати Вомиқ кунад ба нодонӣ,
Ҳабиби ман, ки надидаст рӯи Узроро.
Гирифтам оташи пинҳон хабар намедорӣ,
Нигоҳ менакунӣ оби чашми пайдоро?[3]
Нагуфтамат, ки ба яғмо равад дилат Саъдӣ,
Чу дил ба ишқ диҳӣ дилбарони Яғморо.
Ҳанӯз бо ҳама дардам умеди дармон аст,
Ки охире бувад, охир, шабони ялдоро!

* * *

Шаби фироқи нахоҳам давоҷи деборо,
Ки шаб дароз бувад хобгоҳ танҳоро.
Зи даст рафтани девона оқилон донанд,
Ки эҳтимол намондаст ношикеборо.
Гараш бубинию даст аз турунҷ бишносӣ,
Раво бувад, ки маломат кунӣ Зулайхоро.

---

[1] А — надорад. [2] А — сидқу. [3] А — Ин байтро надорад.
[4] А — дароз.

Чунин ҷавон, ки тӯӣ, бурқае фурӯ овез
В-агарна дил биравад пири пойбарҷоро.
Ту он дарахти гулӣ, к-эътидоли қомати ту
Бибурд қимати сарви баландболоро.
Дигар ба ҳар чӣ ту гӯӣ, мухолифат накунам,
Ки бе ту айш муяссар намешавад моро.
Ду чашм боз ниҳода нишастаам ҳама шаб
Чу Фарқадину нигаҳ мекунам сурайёро.
Шабею шамъею ҷамъе чӣ хуш бувад то рӯз
Назар ба рӯи ту кӯрии чашми аъдоро.
Ман аз ту пеши кӣ нолам, ки дар шариати ишқ
Муоф дӯст бидоранд[1] қатли амдоро.
Ту ҳамчунони дили шаҳре ба ғамзае бибарӣ,
Ки бандагони банӣ-Саъд хони Яғморо.
Дар ин равиш, ки туӣ бар ҳазор чун Саъдӣ
Ҷафою ҷавр тавонӣ, вале макун, ёро.

* * *

Пеши мо расми шикастан набувад аҳди вафоро,
Иллаҳ, иллаҳ, ту фаромӯш макун суҳбати моро.
Қимати ишқ надонад, қадами сидқ надорад
Сустаҳде, ки таҳаммул накунад бори ҷафоро.
Гар мухайяр бикунандам ба қиёмат, ки чӣ хоҳӣ,
Дӯст морову ҳама неъмати фирдавс шуморо.
Гар сарам меравад аз аҳди ту сар бознапечам,
То бигӯянд пас аз ман, ки ба сар бурд вафоро.
Хунук он дард, ки ёрам ба аёдат ба сар ояд,
Дардмандон ба чунин дард нахоҳанд даворо.
Бовар аз мот набошад, ту дар оина нигаҳ кун,
То бидонӣ, ки чӣ будаст гирифтори балоро.
Аз сари зулфи арӯсони чаман даст бидорад,
Ба сари зулфи ту гар даст расад боди саборо.

---

[1] А — Надоранд.

Сари ангушти таҳайюр бигазад ақл ба дандон,
Чун тааммул кунад ин сурати ангуштнаморо.
Орзу мекунадам шамъсифат пеши вуҷудат,
Ки саропой бисӯзанд мани бе сару поро.
Чашми кӯтаҳназарон бар вараки сурати хубон
Хат ҳаме бинаду ориф қалами сунъи худоро.
Ҳамаро дида ба рӯят нигарон аст, валекин
Худпарастон зи ҳақиқат нашиносанд ҳаворо.
Меҳрубонӣ зи ман омӯзу гарам умр намонд,
Ба сари турбати Саъдӣ биталаб меҳргиёро.
Ҳеҷ ҳушьёр маломат накунад мастии моро,
Қуллисоҳин тарака-н-носа мин-ал-ваҷдисикоро

* * *

З-андоза берун ташнаам, соқӣ, биёр он обро,
Аввал маро сероб кун в-онгаҳ бидеҳ асҳобро.
Ман низ чашм аз хоби хуш барменакардам пеш аз ин,
Рӯзи фироқи дӯстон шаб хуш бигуфтам хобро.
Ҳар порсоро, к-он[1] санам дар пеши масҷид[2] бигзарад,
Чашмаш бар абрӯ афканад,
ботил кунад меҳробро.
Ман сайди ваҳшӣ нестам дар банди ҷони хештан,
Гар вай ба тирам мезанад,[3] истодаам партобро.
Микдори ёри ҳамнафас чун ман надонад ҳеҷ кас,
Моҳӣ, ки бар хушк ӯфтад,
қимат бидонад обро.
Вакте дар обе то миён дастеву[4] пое мезанам,
Акнун ҳамон пиндоштам дарьёи бепоёбро.
Имрӯз холо[5] ғарқаам, то бо каноре ӯфтам,
Он[6] гаҳ ҳикоят гӯямат дарди дили[7] ғарқобро.

---

[1] А — к-ин. [2] А — хотир. [3] А — камандам мекашад.
[4] А — дасту. [5] А — холӣ. [6] А — В-он. [7] А — гар зиндаам.

Гар бевафоӣ кардаме, ярғу ба қоон бурдаме,
Қ-он[1] кофар аъдо мекушад в-ин сангдил аҳбобро.
Фарьёд медорад рақиб аз дасти муштоқони ӯ,
Овози мутриб дар саро[2] заҳмат бувад баввобро.[3]
Саъдӣ чу ҷавраш мебарӣ, наздики ӯ дигар марав,
Эй бебасар, ман меравам, ӯ мекашад куллобро.

* * *

Вақти тараб хуш ёфтам он дилбари таннозро,
Соқӣ, биёр он ҷоми май, мутриб бизан он созро.
Имшаб, ки базми орифон аз шамъи рӯят равшан аст,
Оҳиста, то набвад хабар риндони шоҳидбозро.
Рози ғами ишқе чунин ҳайф аст пинҳон доштан,
Дар гӯши най рамзе бигӯ, то баркашад овозро.
Дӯш, эй писар, май хӯрдаӣ, чашмат гувоҳӣ медиҳад,
Боре ҳарифе ҷӯ,
ки ӯ мастур дорад розро.
Рӯи хушу овози хуш доранд ҳар як лаззате,
Бингар, ки лаззат чун бувад маҳбуби хушовозро.
Чашмони турку абрувон ҳар як ба навак мезананд,
Ё раб, кӣ додаст ин камон он турки тирандозро.
Ман мурғаке парбастаам,
з-он дар қафас биншастаам,
Гар з-он ки бишкастӣ қафас,
бинмудаме парвозро.
Шероз пурғавғо шудаст аз фитнаи чашми хушат,
Тарсам, ки ошӯбе аҷаб барҳам занад Шерозро.
Саъдӣ, ту мурғи зиракӣ, хубат ба дом овардаам,
Мушкил ба даст орад касе монанди ту шаҳбозро.[4]

---

1 А — Қ-ин. 2 А — ҳарам. 3 А — асҳобро.
4 А — Ин ғазалро надорад.

* * *

Дӯст медорам ман ин нолидани дилсӯзро,
То ба ҳар навъе ки бошад бигзаронам рӯзро.
Шаб ҳама шаб интизори субҳрӯе меравад,
Қ-он сабоҳат нест ин субҳи ҷаҳонафрӯзро.
Ваҳ, ки гар ман боз бинам чехри меҳрафзои ӯ,
То қиёмат шукр гӯям толеи пирӯзро.
Гар ман аз санги маломат рӯй барпечам, занам,
Ҷон сипар карданд мардон новаки дилдӯзро.
Комҷӯёнро зи нокомӣ чашидан чора нест,
Бар зимистон сабр бояд толиби Наврӯзро.
Оқилони хушачин аз сирри Лайлӣ ғофиланд,
Ин кароматнест ҷуз Маҷнуни хирмансӯзро.
Ошиқони дину дуньёбозро хосиятест,
Қ-он набошад зоҳидони молу ҷоҳандӯзро.
Дигареро дар каманд овар, ки мо худ бандаем,
Ресмон дар пой[1] ҳоҷат нест дастомӯзро.[2]
Саъдиё, дӣ рафту фардо ҳамчунон мавҷуд нест,
Дар[3] миёни ину он фурсат шумор имрӯзро.

* * *

Имшаб сабуктар мезананд[4] ин табли бехангомро,
Ё вақти бедорӣ ғалат будаст мурғи бомро?
Як лаҳза буд ин[5] ё шабе, к-аз умри мо тороҷ шуд?
Мо ҳамчунон лаб бар лабе, нобаргирифта комро.
Ҳам тозарӯям, ҳам хиҷил, ҳам шодмон, ҳам тангдил,
Қ-аз ахд берун омадан натвонам ин инъомро.
Гар пой бар фарқам ниҳӣ, ташрифи қурбат медиҳӣ,
Ҷуз сар намедонам ниҳодан узри ин иқдомро.

---

[1] А — ной. [2] А — байтҳои 2, 4, 6, 7-ро надорад.
[3] А — Аз. [4] А — мезанад. [5] А — буда.

Чун бахти неканҷомро бо мо ба куллӣ сулҳ шуд,
Бигзор, то ҷон медиҳад бадгӯи бадфарҷомро.
Саъдӣ алам шуд дар ҷаҳон, сӯфиву омӣ, гӯ, бидон,
Мо бутпарастӣ мекунем, он[1] гаҳ чунин асномро.

* * *

Бархез, то як сӯ ниҳем ин далқи азрақфомро,
Бар боди қаллошӣ диҳем ин ширки тақвономро.
Ҳар соат аз нав қиблае бо бутпарасте меравад,
Тавҳид бар мо арза кун, то бишканем асномро.
Май бо ҷавонон хӯрданам, боре таманно мекунад,
То кӯдакон дар пай фитанд ин пири дурдошомро.
Сармояи бечорагӣ қитмири мардум мешавад,
Мохӯлиёи меҳтарӣ саг мекунад Балъомро.
З-ин тангнои хилватам хотир ба саҳро мекашад,
Қ-аз бӯстон боди саҳар хуш медиҳад пайғомро.[2]
Ғофил мабош, ар оқилӣ,
дарьёб, агар соҳибдилӣ,
Бошад, ки натвон ёфтан дигар чунин айёмро.
Ҷое, ки сарви бӯстон бо пои чӯбин мечамад,
Мо низ дар рақс оварем он сарви симандомро.
Дилбандам он паймонгусил, манзури чашм ороми дил,
Не, не, диломаш махон,[3] к-аз дил бибурд оромро.
Дуньёву дину сабру ақл аз ман бирафт андар ғамаш,[4]
Ҷое, ки султон хайма зад, ғавғо намонад омро.
Борони ашкам медавад в-аз абрам[5] оташ меҷаҳад,
Бо пухтагон гӯй ин сухан, сӯзиш набошад хомро.[6]
Саъдӣ маломат нашнавад в-ар ҷон дар ин сир меравад,
Сӯфӣ, гаронҷонӣ бибар, соқӣ, биёвар ҷомро.

---

1 А — В-он. 2 А — Ду байтро надорад. 3 А — магӯ.
4 А — Ду калимаро надорад. 5 А — аз наълам.
6 А — Бо пухтагон гӯ, к-ин сухан суде надорад хомро.

* * *

Чӣ кунад банда, ки гардан ниниҳад фармонро,
Чӣ кунад гӯй, ки оҷиз нашавад[1] чавгонро?
Сарвболои камонабрӯ агар тир занад,[2]
Ошиқ он аст, ки бар дида ниҳад пайконро.
Дасти ман гир, ки бечорагӣ аз ҳад бигузашт,
Сари ман дор, ки дар пои ту резам ҷонро.
Қошкӣ,[3] парда барафтодӣ аз он манзари ҳусн,
То ҳама халқ бубинанд нигористонро.
Ҳамаро дида дар авсофи ту ҳайрон мондӣ,
То дигар айб нагӯянд мани ҳайронро.
Лекин он нақш, ки дар рӯи ту ман мебинам,
Ҳамаро дида набошад, ки бубинад онро.
Чашми гирьёни маро ҳол бигуфтам ба табиб,
Гуфт: «Як бор бибӯс он даҳани хандонро!»
Гуфтам:[4] «Оё, ки дар ин дард бихоҳам мурдан?
Ки муҳол[5] аст, ки ҳосил кунам ин дармонро».
Панҷа бо соиди симин на ба ақл афкандам,
Ғояти ҷаҳл бувад мушт задан сандонро.
Саъдӣ аз сарзаниши халқ натарсад,[6] ҳайҳот,
Ғарқа дар Нил[7] чӣ андеша кунад боронро?
Сар бинеҳ, гар сари майдони иродат дорӣ,
Ногузир аст, ки гӯе бувад ин майдонро[8].

* * *

Он рӯи бин, ки ҳусн бипӯшид моҳро
В-он доми зулфу донаи холи сиёҳро.
Ман сарвро қабо нашунидам дигар кӣ баст,
Бар фарқи офтоб надидам кулоҳро.
Гар сурате чунин ба қиёмат бароваранд,
Фосиқ ҳазор узр бигӯяд гуноҳро.

---

[1] А — набувад. [2] А — Сир, к-аз шасти нигорини диловез ояд. [3] А — кочкӣ. [4] А — Гуфт: [5] А — мурод. [6] А — битарсад. [7] А — баҳр. [8] А — Ин байтро надорад.

Юсуф, шунидай, ки ба чоҳе асир монд,
Ин Юсуфест бар занах оварда чоҳро.
Бо дӯстони хеш нигаҳ мекунад, чунон-к
Султон нигаҳ кунад ба такаббур сипоҳро.
Дар ҳар қадам, ки мениҳад он сарви ростин,
Ҳайф аст, агар ба дида нарӯбанд роҳро.
Ман сабр беш аз ин натавонам зи рӯи ӯ,
Чанд эҳтимоли кӯҳ тавон буд коҳро.
Эй хуфта, к-оҳи синаи бедор бишнавӣ,
Айбаш макун, ки айб бувад хонақоҳро.
Саъдӣ ҳадиси мастию фарьёди ошиқӣ
Дигар макун, ки дарди диле бошад оҳро.
Дафтар зи шеъри гуфта бишӯю дигар магӯй
Илло дуои давлати Салҷуқшоҳро.
Ё раб, давоми умр деҳаш, то ба қаҳру лутф
Бадхоҳро ҷазо диҳаду некхоҳро.
В-андар гулуи душмани давлат кунад чу мех

* * *

Фарроши ӯ таноби дари боргоҳро.[1]
Тафовуте накунад қадри подшоҳеро,
Гар илтифот кунад камтарин гадоеро.
Ба ҷони дӯст, ки душман бад-ин ризо надиҳад,
Ки дар ба рӯй бибанданд ошноеро.
Магар ҳалол набошад, ки бандагони мулук
Зи хайли соя[2] биронанд бенавоеро.
В-агар ту ҷавр кунӣ, раъи мо дигар нашавад,
Ҳазор шукр бигӯем ҳар ҷафоеро.[3]
Ҳама саломати нафс орзу кунад мардум
Хилофи ман, ки ба ҷон мехарам балоеро.
Ҳадиси ишқ надонад касе, ки дар ҳама умр
Ба сар накӯфта бошад дари сароеро.

---

[1] А — ин ғазалро надорад. [2] А — хона.
[3] А — ин байтро надорад.

Саре ба сӯҳбати бечорагон фуруд овар,
Ҳамин қадар ки бибӯсанд хоки поеро.
Қабое хуштар аз ин дар бадан тавонад буд,
Бадан наяфтад аз ин хубтар қабоеро.
Агар ту рӯй набудӣ[1] бад-ин латофату ҳусн,
Дигар набинӣ дар Порс порсоеро.
Манеҳ, ба ҷони ту, бори фироқ бар дили реш,
Ки пашшае набарад санги осиёеро,[2]
Дигар ба даст наёяд чу ман вафодоре,
Ки тарк менадиҳам аҳди бевафоеро.
Дуои Саъдӣ агар бишнавӣ, зиён накунӣ,
Ки яҳтамил, ки иҷобат кунад дуоеро.

* * *

Рафтем, агар малӯл шудӣ аз нишасти мо,
Фармой хидмате, ки бароянд зи дасти мо.
Бархостему нақши ту дар нафси[3] мо чунон-к
Ҳар ҷо ки ҳаст, бе ту набошад нишасти мо.
Бо чун худе дарафкан, агар панҷа мекунӣ,
Мо худ шикастаем, чӣ бошад шикасти мо.
Ҷурме накардаам, ки укубат кунад, валек
Мардум ба шаръ менакушад[4] турки масти мо.
Саъдӣ, нагуфтамат, ки ба сарви баланди ӯ
Мушкил тавон расид ба болои пасти мо.

* * *

Вакте дили савдоӣ[5] мерафт ба бӯстонҳо,
Бе хештанам кардӣ бӯи гулу райҳонҳо.
Гаҳ[6] наъра задӣ булбул, гаҳ[7] ҷома даридӣ гул,
Бо ёди ту афтодам, аз[8] ёд бирафт онҳо.

---

[1] А — напӯшӣ. [2] А — ин байтро надорад. [3] А — нақши. [4] А — мебикушад. [5] А — тарафи хотир. [6] А — гар. [7] А — В-ар. [8] А — в-аз.

Эй меҳри ту бар дилҳо в-эй зикри[1] ту бар лабҳо
В-эй шӯрӣ[2] ту дар сарҳо в-эй сирри[3] ту дар ҷонҳо!
То аҳди ту дарбастам, аҳди ҳама бишкастам,
Баъд аз ту раво бошад нақзи ҳама паймонҳо.
То хори ғами ишқат овехта дар доман,
Қӯтаҳназарӣ бошад рафтан ба гулистонҳо.[4]
Онро, ки чунин дарде аз пой дарандозад,
Бояд, ки фурӯ шӯяд даст аз ҳама дармонҳо.
Гар дар талабат моро ранҷе бирасад, шояд,
Чун ишқи ҳарам бошад, саҳл аст биёбонҳо.
Ҳар тир, ки дар кеш аст, гар бар дили решояд,
Мо низ яке бошем аз ҷумлаи қурбонҳо.
Ҳар к-ӯ назаре дорад бо ёри камонабрӯ,
Бояд, ки сипар бошад пеши ҳама пайконҳо.[5]
Гӯянд, магӯ, Саъдӣ, дигар сухан аз ишқаш,
Мегӯяму баъд аз ман гӯянд ба давронҳо.

* * *

Моро ҳама шаб намебарад хоб,
Эй хуфта, рӯзгор дарьёб!
Дар бодия ташнагон бимурданд,
В-аз Ҳилла ба Кӯфа меравад об.
Эй сахткамониústпаймон!
Ин буд вафою аҳди асҳоб?
Хор аст ба зери паҳлувонам
Бе рӯи ту хобгоҳи санҷоб.
Эй дидаи ошиқон ба рӯят
Чун рӯи муҷовирон ба меҳроб.
Ман тан ба қазои ишқ додам,
Пиронасар омадам ба куттоб.

---

1 А — мӯҳри. 2 А — сирри. 3 А — сӯзи. 4 А — Ин байтро надорад. 5 А — Ин байтро надорад.

Захр аз кафи дасти нозанинон
Дар халқ чунон равад, ки ҷуллоб.
Девонаи кӯи хубрӯён
Дардаш накунад ҷафои баввоб.
Саъдӣ натавон ба ҳеҷ куштан
Илло, ба фироқи рӯи аҳбоб.

* * *

Ғофиланд аз зиндагӣ мастони хоб,
Зиндгонӣ чист, мастӣ аз шароб.
То напиндорӣ шаробе гуфтамат,
Хона ободону ақл аз вай хароб.
Аз шароби шавқи[1] ҷонон маст шав,
Қ-он чӣ ақлат мебарад, шарр асту об.
Қурб хоҳӣ, гардан аз тоат мапеч,
Хоҷагӣ[2] хоҳӣ, сар аз хидмат матоб.
Хуфта дар водию рафта корвон,
Тарсамаш манзил набинад ҷуз ба хоб.
То напошӣ тухми тоат, дахли айш
Барнагирӣ,[3] ранҷ бину ганҷ ёб.
Чашмаи ҳайвон ба торикӣ-дар аст,
Лӯълу андар баҳру ганҷ андар хароб.
Ҳар кӣ доим ҳалқа бар сандон занад,
Ногаҳаш рӯзе бибошад фатҳи боб.
Рафт бояд, то ба коми дил расид,
Шаб нишастан, то бароянд офтоб.
Саъдиё, гар музд хоҳӣ бе амал,
Ташна хусбад[4] корвоне дар сароб.

* * *

Моҳрӯё, рӯи хуб аз ман матоб,
Бе хато [5]куштан чӣ мебинӣ савоб?

---

[1] А — ишқи. [2] А — Ҷомагӣ. [3] А — Барнабинӣ. [4] А — хуфта. [5] А — Дӯстон.

Дӯш дар хобам дар оғӯш омадӣ,
В-ин напиндорам, ки бинам ҷуз ба хоб.
Аз даруни сӯзноку чашми тар,
Нимае дар оташам, ниме дар об.
Ҳар кӣ бозояд зи дар, пиндорам ӯст,
Ташна-мискин об пиндорад сароб.
Новакашро ҷони дарвешон ҳадаф,
Нохунашро хуни мискинон хизоб.
Ӯ сухан мегӯяду дил мебарад,
Ӯ намак мерезаду мардум кабоб.
Ҳайф бошад бар чунон тан пераҳан,
Зулм[1] бошад бар чунон сурат ниқоб!
Х(в)ай ба домон аз баногӯшаш бигир,
То бигирад ҷомаат бӯи гулоб.
Фитна бошад шоҳиде шамъе ба даст,
Саргарон аз хобу сармаст аз шароб.
Бомдоде то ба шаб рӯят мапӯш,
То бипӯшонӣ ҷамоли офтоб.[2]
Саъдиё, гар дар бараш хоҳӣ чу чанг,
Гӯшмолат хӯрд бояд чун рубоб.

* * *

Эй мусулмонон, фиғон з-он наргиси ҷодуфиреб,
Қ-ӯ ба як раҳ бурд аз ман сабру орому шикеб.
Румиёна рӯй дорад, зангиёна зулфу хол,
Чун камони Чочиён абрӯй дорад пуритеб.
Аз аҷоибҳои олам сию ду чизи аҷиб
Ҷамъ мебинам аён дар рӯи ӯ ман бе ҳиҷеб.
Моҳу Парвин, Тиру Зӯҳра, Шамсу Қавсу Қоҷу Оҷ
Мӯру наргис, лаълу гул, сабзию май, васлу фиреб.
Бону хитмӣ, шамъу сандал, ширу қиру нуру нор,
Шаҳду шаккар, мушку анбар, дурру лӯълу нору себ.

---
1 А — хайф. 2 А — Ин байтро надорад.

Мӯъҷизоти панҷ пайғамбар ба рӯяш-дар падид,
Аҳмаду Довуду Исо, Хизру домоди Шӯъеб.
Эй санам, гар ман бимирам ночашида з-он лабон,
Додгар аз ту бихоҳад доди ман рӯзи ҳисеб,
Саъдиё, аз рӯи таҳқиқ ин сухан нашнидаӣ:
Ҳар нишеберо фарозу ҳар фарозеро нишеб.[1]

* * *

Рафтию сад ҳазор дилат даст дар рикеб,
Эй ҷони аҳли дил, кӣ тавонад зи ҷон шикеб.
Гӯй, ки эҳтимол кунад муддате[2] фироқ
Онро, ки як нафас набувад тоқати итеб[3].
То ҳамчу офтоб бароӣад[4] дигар зи шарқ,
Мо ҷумла дида бар раҳу ангушт бар ҳисеб[5].
Аз дасти қосиде, ки китобат ба ман[6] расад,
Дар пои қосид афтаму бар сар ниҳам китеб.[7]
Чун дигарон зи дил наравӣ, гар равӣ зи чашм,
К-андар миёни ҷонию в-аз дида дар ҳиҷеб.[8]
Уммеди рӯзи васли дили халқ медиҳад
В-арна фироқ хун бичаконидӣ аз наҳеб.
Дар бӯстонсарои ту баъд аз ту кай шавад[9]
Хандон анору тоза биҳу сурхрӯй себ?
Ин ид муттафиқ нашавад халқро нишот,
Ид он, ки бар расиданат озин[10] кунанду зеб.
Ин талъати хуҷаста, ки бо туст, ғам мадор,
К-иқбол ёварат бувад андар фарозу шеб.[11]
Ҳамроҳи туст хотири Саъдӣ, ба ҳукми он-к
Хулқи хушат чу гуфтан Саъдист дилфиреб.
Таъйиду нусрату зафарат бод ҳаминон
Ҳар бомдоду шаб, ки ниҳӣ пой дар рикеб.

---

1 А — Ин ғазалро надорад. 2 А — муддати. 3 А — итоб. 4 А — Ту ҳамчу офтоб баройӣ. 5 А — ҳисоб. 6 А — мо. 7 А — китоб. 8 А — ҳиҷоб. 9 А — бувад. 10 А — Азбаски бар расиданат ойин. 11 А — Ин байтро надорад.

* * *

Мутаносибанду мавзун ҳаракоти дилфиребат,
Мутаваҷҷеҳ аст бо мо суханони беҳисебат.
Чу наметавон сабурӣ, ситамат кашам зарурӣ,
Магар одамӣ набошад, ки биранҷад аз итебат.
Агарам ту хасм бошӣ, наравам зи пеши тират
В-агарам ту сел бошӣ, нагурезам аз нишебат.[1]
Ба қиёс дарнагунҷиву ба васф дарнаёӣ,
Мутаҳайирам дар авсофи ҷамолу рӯю[2] зебат.
Агарам бароварад бахт ба тахти подшоҳӣ,
На чунон ки банда бошам ҳама умр дар рикебат.
Аҷаб аз касе дар ин шаҳр, ки порсо бимонад,
Магар ӯ надида бошад рухи порсофиребат.
Ту бурун хабар надорӣ,[3] ки чӣ меравад зи ишқат,
Бадар ой, агар на оташ бизанем дар ҳиҷебат.[4]
Ту дарахти хубманзар, ҳама меваӣ, валекин
Чӣ кунам ба дасти кӯтаҳ, ки намерасад ба себат?
Ту шабе дар интизорӣ нанишастаӣ, чӣ донӣ,
Ки чӣ[5] шаб гузашт бар мунтазирони ношикебат?
Ту худ, эй шаби ҷудоӣ, чӣ шабӣ бад-ин дарозӣ?
Бигузар, ки ҷони Саъдӣ бигудохт аз ниҳебат!

* * *

Ҳар кӣ хасм андар ӯ каманд андохт,
Ба муроди ваяш бибояд сохт.
Ҳар кӣ ошиқ набуд, мард нашуд,
Нукра фоиқ нагашт, то нагудохт.[6]

---

1 А — В-агарам ту сайд бошӣ, нагурезам аз ниҳебат.
2 А — хусну. 3 А — чӣ дорӣ.
4 А — Бадар ой, в-арна оташ бизанам дар ҳиҷобат.
5 А — Қалимаро надорад.
6 А — Ки на дуньёву охират дарбохт.

Ҳеҷ муслеҳ ба кӯи ишқ нарафт,
Ки на дуньёву охират дарбохт.[1]
Ончунонаш ба зикр машғулам,
Ки надонам[2] ба хештан пардохт.
Ҳамчунон шукри ишқ мегӯям,
Ки гарам дил бисӯхт,[3] ҷон бинвохт.
Саъдиё, хуштар аз ҳадиси ту нест
Тӯҳфае, рӯзгори аҳл шинохт,
Офарин бар забони ширинат,
Қ-ин ҳама шӯр дар ҷаҳон андохт!

* * *

Кӯҳан шавад ҳама касро ба рӯзгор иродат,
Магар маро, ки ҳамон ишқи аввал асту зиёдат.
Гарам ҷавоз набошад ба пешгоҳи қабулат,
Куҷо равам, ки намирам бар остони ибодат.
Маро ба рӯзи киёмат магар ҳисоб набошад,
Ки ҳаҷру васли ту дидам, чӣ ҷои мавту иодат.
Шунидамат, ки назар мекунӣ ба ҳоли заифон,
Табам[4] гирифту дилам хуш ба интизори аёдат.
Гарам ба гӯшаи чашме шикаставор бубинӣ,
Фалак шавам ба бузургию Муштариву саодат.[5]
Биёямат, ки бубинам, кадом заҳраву ёро?
Равам, ки бе ту нишинам, кадом сабру ҷалодат?[6]
Маро ҳар ойина рӯзе тамом кушта[7] бубинӣ,
Гирифта домани қотил ба ҳар ду дасти иродат.
Агар ҷанозаи Саъдӣ ба кӯи дӯст бароранд,
Зиҳӣ, ҳаёти накӯному рафтане[8] ба шаҳодат.

---

1 А — Ин байтро надорад. 2 А — нашояд.
3 А — тан бихаст. 4 А — танам.
5 А — Муштарӣ ба саодат. 6 А — Ин байтро надорад.
7 А — қатили ишқ. 8 А — накӯном рафтани.

* * *

Дӯст дорам, ки бипӯшӣ рухи ҳамчун қамарат,
То чу хуршед набинанд ба ҳар бому дарат.
Ҷурми бегона набошад, ки ту худ сурати хеш
Гар дар оина бубинӣ, биравад дил зи барат.
Ҷои ханда(а)ст сухан гуфтани ширин пешат,
Қ-оби ширин чу бихандӣ, биравад аз шакарат.
Роҳи оҳи саҳар аз шавқ намеёрам дод,
То набояд, ки бишӯронад хоби саҳарат.
Ҳеҷ пироя зиёдат накунад ҳусни туро,
Ҳеҷ машшота наёрояд аз ин хубтарат.
Борҳо гуфтаам, ин рӯй ба ҳар кас[1] манамой,
То тааммул накунад дидаи ҳар бебасарат.
Боз гӯям, на ки ин сурату маънӣ, ки туросг,
Натавонад, ки бубинад магар аҳли назарат.
Роҳ сад душманам аз баҳри ту мебояд дод,
То яке дӯст бубинам, ки бигӯяд хабарат.
Ончунон сахт наёяд сари ман, гар биравад
Нозанино, ки парешонии мӯе зи сарат.
Ғами он нест, ки бар хок нишинад Саъдӣ,
Заҳмати хеш намехоҳад бар раҳгузарат.[2]

* * *

Бандавор омадам ба зинҳорат,
Ки надорам силоҳи пайкорат.
Муттафиқ[3] мешавам, ки дил надҳам,
Мӯътақид мешавам дигар борат.
Муштариро баҳои рӯи ту нест,
Ман бад-ин муфлисӣ харидорат.
Ғайратам ҳасту иқтидорам нест,
Ки бипӯшам зи чашми ағъёрат.[4]

---

[1] А — мардум. [2] А — бар хоки дарат. [3] А — Муттақӣ.
[4] А — мекушам нафсу мекашам борат.

Гарчи бетоқатам, чу мӯри заиф
Мекушам нафсу мекашам борат.[1]
На чунон дар каманд печидӣ,
Ки мухаллис шавад гирифторат.
Ман ҳам[2] аввал, ки дидамат, гуфтам:
Ҳазар аз чашми масти хунхорат.
Дида шояд, ки бе ту барнакунад,
То набинад фироқи дидорат.
Ту малулию дӯстон муштоқ,
Ту гурезону мо талабгорат.
Чашми Саъдӣ ба хоб бинад хоб,
Ки бубастӣ ба чашми саҳҳорат.
Ту бад-ин[3] ҳар ду чашми хоболуд
Чӣ ғам аз чашмҳои бедорат?
Мапиндор аз лаби ширин иборат,
Ки коме ҳосил ояд бе марорат.
Фироқ афтад миёни дӯстдорон,
Зиёну суд бошад дар тиҷорат.
Якеро чун[4] бубинӣ куштаи дӯст,
Ба дигар дӯстонаш деҳ башорат.
Надонам ҳеҷ кас дар аҳди ҳуснат,
Ки бо дил бошад илло бебасорат.
Маро он гӯшаи чашми диловез
Ба куштан мекунад гӯӣ ишорат.[5]
Гар он ҳалво ба дасти сӯфӣ афтад,
Худотарсӣ набошад рӯзи ғорат.
Аҷаб дорам даруни ошиқонро,
Ки пироҳан намесӯзад[6] ҳарорат.
Ҷамоли дӯст чандон соя андохт,
Ки Саъдӣ нопадид аст аз ҳақорат.

---

[1] А — ки бипӯшам зи чашми саҳҳорат. [2] А — аз. [3] А — ба ин. [4] А — гар. [5] А — Ин байтро надорад. [6] А — бисӯзонад.

* * *

Бе ту ҳаром аст ба хилват[1] нишаст,
Ҳайф бувад дар ба чунин рӯй баст.
Домани давлат чу ба даст ӯфтод,
Гар биҳилӣ, боз наёяд ба даст.
Ин чӣ назар буд, ки хунам бирехт?
В-ин чӣ намак буд, ки решам бихаст?[2]
Ҳар кӣ бияфтод ба тират, нахост,
В-он, ки даромад ба камандат, начаст.
Мо ба ту якбора[3] муқайяд шудем,
Мурғ ба дом омаду моҳӣ ба шаст.
Сабр кафо хӯрду ба роҳе гурехт,[4]
Ақл бало диду[5] ба кунҷе нишаст.
Бори мазаллат битавонам кашид,
Аҳди муҳаббат натавонам шикаст.
В-ин рамаке низ, ки ҳаст аз вуҷуд,
Пеши вуҷудат натавон гуфт, ҳаст.
Ҳаргиз агар роҳ ба маънӣ барад,
Саҷдаи сурат накунад бутпараст.
Мастии хамраш накунад орзӯ,
Ҳар кӣ чу Саъдӣ шавад аз ишқ маст.

* * *

Чунон ба мӯи[6] ту ошуфтаам, ба бӯи ту маст,
Ки нестам хабар аз ҳар чӣ[7] дар ду олам ҳаст.
Дигар ба рӯи касам дида бар намебошад,
Халили ман[8] ҳама бутҳои озарӣ бишкаст.
Маҷоли хоб намебошадам зи дасти хаёл,
Дари сарой нашояд бар ошноён баст.
Дари қафас талабад, ҳар куҷо гирифторест,

---

1 А — маҷлис. 2 А — Ин байтро надорад. 3 А — якбор. 4 А — Сабр дар ин роҳ ба коре сурехт. 5 А — дар ин рӯз. 6 А — рӯи 7 А — ки. 8 А — мо.

Ман аз каманди ту то зиндаам, нахоҳам ҷаст.[1]
Ғуломи давлати онам, ки пойбанди якест,[2]
Ба ҷонибе мутааллиқ шуд, аз ҳазор бираст.
Мутеи амри туам, гар дилам бихоҳӣ сӯхт,
Асири ҳукми туам, гар танам бихоҳӣ хаст[3].
Намози шоми қиёмат ба ҳуш бозояд
Касе, ки хӯрда бувад май зи бомдоди аласт.
Нигоҳи ман ба туву дигарон ба худ машғул,
Муоширон зи маю орифон зи соқӣ маст.
Агар, ту сарви хиромон, зи пой наншинӣ,
Чӣ фитнаҳо, ки бихезад миёни аҳли нишаст.
Бародарону бузургон, насиҳатам макунед,
Ки ихтиёри ман аз даст рафту тир аз шаст.[4]
Ҳазар кунед зи борони дидаи Саъдӣ,
Ки қатра сел шавад, чун ба якдигар пайваст.
Хуш аст номи ту бурдан, вале дареғ бувад,[5]
Дар ин сухан, ки бихоҳад бурд даст ба даст.

* * *

Нашояд гуфтан он касро диле ҳаст,
Ки надҳад бар чунин сурат дил аз даст.
На манзуре, ки бо ӯ метавон гуфт,
На хасме, к-аз камандаш метавон раст.[6]
Ба дил гуфтам: зи чашмонаш бипарҳез,
Ки ҳушьёрон наёмезанд бо маст.
Сарангуштони махзубаш[7] набинӣ,
Ки дасти сабр барпечиду бишкаст?

---

1 А — ин байтро надорад. 2 А — касест.
3 А — ин байтро надорад. 4 А — ин байтро надорад.
5 А — Маро ҳалиси ту гуфтан дареғ меояд. 6 А — ҷаст.
7 А — рангинаш.

На озод аз бараш барметавон хост,
На бо ӯ метавон осуда биншаст.
Агар дуде равад, бе оташе нест
В-агар хуне биёяд, куштае ҳаст.
Хаёлаш дар назар, чун оядам хоб?
Нашояд дар ба рӯи дӯстон баст.
Нашояд хирмани бечорагон сӯхт,
Намебояд дили дармондагон хаст.
Ба охир дӯстӣ натвон буридан,
Ба аввал худ намебоист пайваст.
Диле аз даст берун рафта, Саъдӣ,[1]
Наёяд боз тири рафта аз шаст!

* * *

Бӯи гулу бонги мурғ бархост,
Ҳангоми[2] нишоту рӯзи саҳрост.
Фарроши хазон варақ бияфшонд,
Наққоши сабо чаман[3] биёрост.
Моро сари боғу бӯстон нест,
Ҳар ҷо ки туӣ, тафарруҷ он ҷост,
Гӯянд: назар ба рӯи хубон,
Наҳӣ аст, на ин назар, ки мсрост.
Дар рӯи ту сирри сунъи бечун
Чун об дар обгина пайдост.
Чашми чапи хештан барорам,
То чашм[4] набинадат ба ҷуз рост,
Ҳар одамие, ки муҳри меҳрат
Дар вай нагирифт, санги хорост.
Рӯзе тару хушки ман бисӯзад
Оташ, ки ба зери деги савдост.
Нолидани беҳисоби Саъдӣ,

---

1 А — Дил аз дасти ту берун бурд, Саъдӣ.
2 А — Айёми
3 А — азал сабо. 4 А — дида.

Гӯянд хилофи рои доност.
Аз вартаи[1] мо хабар надорад
Осуда, ки бар канори дарьёст.

* * *

Хуш меравад ин писар, ки бархост,
Сарвест чунон[2], ки меравад рост.
Абрӯш камони қатли ошиқ,
Гесӯш каманди ақли доност.
Болои чунин агар дар ислом
Гӯянд, ки ҳаст, зеру болост.
Эй оташи хирмани азизон,
Биншин, ки ҳазор фитна бархост.
Бе ҷурм бикӯш, ки банда мамлук,
Бе шаръ бибар, ки хона яғмост.
Дардат бикашам, ки дард доруст,
Хорат бихӯрам, ки хор хурмост.
Ангуштнамои халқ будан
Зишт аст, валек бо ту зебост.
Бояд, ки саломати ту бошад,
Саҳл аст, маломате, ки бар мост.[3]
Ҷон дар қадами ту рехт Саъдӣ
В-ин манзалат аз худой мехост.
Хоҳӣ, ки дигар ҳаёт ёбад,
Як бор бигӯ, ки куштаи мост.

* * *

Дигар нашунидем чунин фитна, ки бархост,
Аз хона бурун омаду бозор биёрост.
Дар ваҳм нагунҷад, ки чӣ дилбанду чӣ ширин?
Дар васф наёяд, ки чӣ матбӯю чӣ зебост?

---

[1] А — ғарқан. [2] А — чунин. [3] А — Ин байтро надорад.

Сабру дилу дин меравад[1] тоқату ором,
Аз захм падид аст, ки бозуш тавоност.
Аз баҳри худо рӯй мапӯш аз зану аз мард,
То сунъи худо менигаранд аз чапу аз рост.
Чашме, ки туро бинаду дар қудрати бечун,
Мадҳуш намонад, натавон гуфт, ки биност.[2]
Дуньё ба чӣ кор ояду фирдавс чӣ бошад?
Аз борхудо беҳ зи ту ҳоҷат натавон хост.
Фарьёди ман аз дасти ғамат айб набошад,
К-ин дард, напиндорам, аз они мани танҳост.
Бо ҷавру ҷафои ту насозем, чӣ созем?
Чун заҳраву ёро набувад, чора мудорост.
Аз рӯи шумо сабр на сабрест, ки мавт аст
В-аз дасти шумо заҳр на заҳрест,
ки ҳалвост.

Он кому даҳону лабу дандон, ки ту дорӣ,
Айш аст, вале то зи барои кӣ муҳайёст?
Гар хуни ману ҷумлаи олам ту бирезӣ,
Икрор биёрем, ки ҷурм аз тарафи мост.
Таслими ту Саъдӣ натавонад, ки набошад,
Гар сар биниҳад в-ар наниҳад, дасти ту болост.

* * *

Хуррам он букъа, ки оромгаҳи ёр он ҷост,
Роҳати ҷону шифои дили бемор он ҷост.

---

1 А — мебараду.
2 А — баъди ин байт абьёти зерин омадааст:

Шахсе, ки ба дидори туаш майл набошад,
Медон ба хақиқат, ки ҷамол аст, на доност.
Зинҳор, ки дидори ту дил мебарад аз кор,
Донам, ки фароғат бувад аз захм, ки бар мост.
Саъдӣ, ки ба ҷуз ишқи ту дар ҷону дилаш нест,
Шояд, ки ба васли ту худаш шод кунӣ, ҷост.

Ман дар ин ҷой ҳамин сурати беҷонаму бас,
Дилам он ҷост, ки он дилбари айёр он ҷост.
Танам ин ҷост сақиму дилам он ҷост муқим,
Фалак ин ҷост, вале кавкаби сайёр он ҷост.
Охир, эй боди сабо, бӯе агар меорӣ,
Сӯи Шероз гузар кун, ки маро ёр он ҷост.
Дарди дил пеши кӣ гӯям, ғами дил бо кӣ хӯрам,
Равам он ҷо, ки маро маҳрами асрор он ҷост.
Накунад майл дили ман ба тамошои чаман,
Ки тамошой дар он ҷост, ки дилдор он ҷост.
Саъдӣ, ин манзили вайрон чӣ кунӣ, ҷои ту нест,
Рахт барбанд, ки манзилгаҳи аҳрор он ҷост.[1]
Ишқ варзидаму ақлам ба маломат бархост,
Қ-он кӣ ошиқ шуд, аз ӯ ҳукми саломат бархост.
Ҳар кӣ бо шоҳиди гулрӯй ба хилват бинишаст,
Натавонад зи сари роҳи маломат бархост.
Кӣ шунидӣ, ки барангехт саманди ғами ишқ,
Ки на андар ақибаш гарди надомат бархост.[2]
Ишқ[3] ғолиб шуду аз гӯшанишинони салоҳ,
Номи мастуриву номуси каромат бархост.
Дар гулистоне, к-он гулбуни хандон бинишаст,
Сарви озод ба як пои ғаромат бархост.
Гули садбарг, надонам,
ба чӣ равнақ бишукуфт,
Ё санавбар ба кадомин қаду қомат бархост?
Дӣ замоне ба такаллуф бари Саъдӣ бинишаст,
Фитна биншасту чу бархост,
қиёмат бархост.

---

[1] А — Ин ғазалро надорад. [2] А — Ин байтро надорад.
[3] А — Ваҷд.

* * *

Он на зулф асту баногӯш, ки рӯз асту шаб аст
В-он на болои санавбар, ки дарахти рутаб аст.
На даҳонест, ки дар ваҳми сухандон ояд,
Магар андар сухан оиву бидонад, ки лаб аст.
Оташи рӯи ту з-ин гуна, ки дар халқ гирифт,
Аҷаб аз сӯхтагӣ нест, ки хомӣ аҷаб аст.
Одаме нест, ки ошиқ нашавад вақти баҳор,
Ҳар гиёҳе, ки ба наврӯз наҷунбад, ҳатаб аст.[1]
Ҷунбиши сарв, ту пиндорӣ, к-аз[2] боди сабост?
На, ки аз нолаи мурғони чаман дар тараб аст.
Ҳар касеро ба ту ин[3] майл набошад, ки маро,
К-офтобӣ туву кӯтоҳназар[4] мурғи шаб аст.
Хоҳам андар талабат умр[5] ба поён овард,
Гарчи роҳам на ба андозаи пои талаб аст.
Ҳар қазое сабабе дораду ман дар ғами дӯст,
Аҷалам мекашаду дарди фироқаш сабаб аст.
Сухани хеш ба бегона намеёрам гуфт,
Гила аз дӯст ба душман на тариқи адаб аст.
Лекин ин ҳоли муҳол аст, ки пинҳон монад,
Ту зиреҳ медарию пардаи Саъдӣ қасаб аст.

* * *

Он моҳи дуҳафта дар ниқоб аст,
Ё ҳуре даст дар хизоб аст.
В-он[6] вусма бар абрувони дилбанд,
Ё[7] қавси кузаҳ бар офтоб аст?

---

[1] А — Ин байтро надорад. [2] А — надонӣ, ту, ки аз
[3] А — ҳама касро ба ту он. [4] А — назар он. [5] А — рӯй.
[6] А — он. [7] А — Чун.

Селоб зи сар гузашт, ёро,
З-андоза бадар мабар ҷафоро.
Боз ой, ки аз ғами ту моро
Чашмею ҳазор чашма об аст.
Тундию ҷафою зиштхӯӣ
Ҳарчанд ки мекунӣ
накӯӣ.
Фармон барамат ба ҳар чӣ гӯӣ,
Ҷон бар лабу чашм бар хитоб аст.
Эй рӯи ту аз биҳишт бобе,
Дил бар намаки лабат кабобе.
Гуфтӣ, бизанам[1] бар оташ обе.
В-ин оташи дил на ҷои об аст.
Сабр аз ту касе наёварад тоб,
Чашмам зи ғамат намебарад хоб.[2]
Шак нест,
ки бар мамарри селоб
Чандон ки бино кунӣ, хароб аст.
Эй шӯҳраи шаҳру фитнаи хайл,
Фӣ манзарика-н-наҳору в-ал-лайл
Ҳар-к-ӯ накунад ба суратат майл,
Дар сурати одамӣ давоб аст.
Эй доруи дилпазири дардам,
Икрор ба бандагит кардам.
Донӣ, ки ман аз ту барнагардам,
Чандон ки хато кунӣ,
савоб аст.
Гарчи ту амиру мо асирем,
Гарчи ту бузургу мо ҳақирем,
Гарчи ту ғанию мо фақирем,
Дилдории дӯстон савоб аст.

---

[1] А — Гуфтам, ки занам. [2] А — Ин байтро надорад.

Эй сарви равону гулбуни нав,
Маҳпайкару[1] офтобпартав,
Бистону[2] бидеҳ, бигӯю бишнав,
Шабҳои чунин на вақти хоб аст.
Имшаб шаби хилват аст то рӯз,
Эй толеи саъду бахти фирӯз,
Шамъе ба миёни мо барафрӯз,
Ё шамъ макун, ки моҳтоб аст.
Соқӣ, қадаҳе қаландаривор
Дардеҳ ба муоширони ҳушьёр,
Девона ба ҳоли хеш бигзор,
К-ин мастии мо на аз шароб аст.
Бод аст ғурури зиндагонӣ,
Барқ аст лавомеи ҷавонӣ,
Дарьёб даме,
ки метавонӣ,
Биштоб, ки умр дар шитоб аст.[3]
Ин гур(у)сна гурги бе тараҳҳум
Худ сер намешавад зи мардум,
Абнои замон мисоли гандум,
В-ин даври фалак чу осиёб аст.
Саъдӣ, ту на марди васли ӯӣ,
То лоф занию қурб ҷӯӣ,
Эй ташна, ба хира чанд пӯӣ,
К-ин раҳ, ки ту меравӣ сароб аст.

* * *

Дидори ту ҳалли мушкилот аст,
Сабр аз ту хилофи мумкинот аст.
Дебочаи сурати бадеъат
Унвони камоли ҳусни зот аст.

---

1 А — маҳталъату. 2 А — Биншину.
3 А — Ин шаш байтро надорад.

Лабҳои ту Хизр агар бидидӣ,
Гуфтӣ, лаби чашмаи ҳаёт аст.
Бар кӯзаи об неҳ даҳонат,
Бардор,[1] ки кӯзаи набот аст.
Тарсам, ту ба сеҳри ғамза як рӯз
Даъвӣ бикунӣ, ки мӯъҷизот аст.
Заҳр аз қибали ту нӯшдоруст,
Фаҳш аз даҳани ту тайййибот аст.
Чун рӯи[2] ту сурате надидам[3]
Дар шаҳр, ки мабтали салот аст.
Аҳди тую тавбаи ман аз ишқ
Мебинаму ҳар ду бе сабот аст.
Охир, нигаҳе ба сӯи мо кун.
Қ-ин давлати[4] ҳуснро закот аст.
Чун ташна бисӯхт дар биёбон
Чӣ фоида, гар ҷаҳон Фурот аст.
Саъдӣ ғами нестӣ надорад,
Ҷон додани ошиқон наҷот аст.

* * *

Сарви чаман пеши эътидоли ту паст аст,
Рӯи ту бозори офтоб шикастаст.
Шамъи фалак бо ҳазор машъали анҷум[5]
Пеши вуҷудат чароғи бознишаст(а) аст.
Тавба кунад[6] мардум аз гуноҳ ба шаъбон,
Дар рамазон низ чашмҳои ту маст аст.
Ин ҳама[7] зӯроварию мардию шерӣ
Мард надонам,
ки аз каманди ту ҷастаст.

---

[1] А — Боз ор. [2] А — Мо худ чун. [3] А — надидем. [4] А — неъмати. [5] А — бо чароғдони сурайё. [6] А — кунанд. [7] А — бо ҳама.

Ин яке аз дӯстон ба теғи ту куштаст
В-он дигар аз ошиқон ба тири ту хастаст.[1]
Дида ба дил мебарад ҳикояти Маҷнун,
Дида надорад, ки дил ба меҳр набастаст.
Дасти талаб доштан зи домани маъшуқ
Пеши касе гӯ, к-аш ихтиёр ба даст аст.[2]
Бо чу ту рӯҳоние тааллуқи хотир
Ҳар кӣ надорад, давоби нафспараст аст.
Мункири Саъдӣ, ки завқи ишқ надорад,
Найшакараш дар ҷаҳон чу талх кабаст аст.

* * *

Ҳар субҳдам насими гул аз бӯстони туст,
Илҳони булбул аз нафаси дӯстони туст.
Чун Хизр дид он лаби ҷонбахши дилфиреб,
Гуфто, ки оби чашмаи ҳайвон даҳони туст.
Юсуф ба бандагит камар баста бар миён,
Будаш яқин, ки мулки малоҳат аз они туст.
Ҳар шоҳиде, ки дар назар омад ба дилбарӣ,
Дар дил наёфт роҳ, ки он ҷо макони туст.
Ҳаргиз нишон зи чашмаи кавсар шунидаӣ,
К-ӯро нишоне
аз даҳани бенишони туст.
Аз рашки офтоби ҷамолат бар осмон
Ҳар моҳ моҳ дидам, чун абрувони туст.
Ин боди рӯҳпарвар аз анфоси субҳдам,
Гӯӣ, магар зи турраи анбарфишони туст.
Сад пираҳан қабо кунам аз хуррамӣ, агар
Бинам, ки дасти ман чу камар дар миёни туст.
Гуфтанд, меҳмонии ушшоқ мекунӣ,
Саъдӣ ба бӯсае зи лабат меҳмони туст.

---

[1] А — ба тир бихастаст. [2] А — Ин байтро надорад.

* * *

Иттифоқам ба сари кӯи касе афтодаст,
Қи дар он кӯй чу ман кушта[1] басе афтодаст.
Хабари мо бирасонед ба мурғони чаман,
Қи ҳамовози шумо дар қафасе афтодаст.
Ба дилором бигӯ, эй нафаси боди саҳар,
Қори мо ҳамчу саҳар бо нафасе афтодаст.
Банд бар пои таҳаммул чӣ кунад гар накунад,[3]
Ангубинест, ки дар вай магасе афтодаст.
Ҳеҷ кас айби ҳавас бохтани мо накунад,[4]
Магар он кас, ки ба доми ҳавасе афтодаст.
Саъдиё, ҳоли парокандаи гӯй он дорад,
Қи ҳама умр ба чавгони касе афтодаст.

* * *

Ин туӣ, ё сарви бӯстоне ба рафтор омадаст?
Ё малак дар сурати мардум ба гуфтор омадаст?
Он парӣ, к-аз халқ пинҳон буд чандин рӯзгор,
Боз мебинам, ки дар олам падидор омадаст.
Уд месӯзанд, ё гул медамад дар бӯстон?
Дӯстон, ё корвони мушки тотор омадаст?
То маро бо нақши рӯяш ошноӣ ўфтод,
Ҳар чӣ[5] мебинам, ба чашмам нақши девор омадаст.
Сорбоно, як назар дар рӯи он зебонигор
Гар ба ҷоне медиҳанд, инак харидор омадаст!
Ман дигар дар хона наншинам асиру дардманд,
Хосса ин соат, ки гуфтӣ, гул ба бозор омадаст.

---

[1] А — Ин ғазалро надорад. [2] А — хару бор.
[3] А — Рӯи ширин чи тавон гуфту бар ӯ холи сиёҳ,
[4] А — Ҳама кас айби ҳавас бохтани мо бикунанд.
[5] А — кӣ.

Гар ту инкори назар дар офариниш мекунӣ,
Ман ҳаме гӯям, ки чашм аз баҳри ин кор омадаст.
Ваҳ, ки гар ман боз бинам рӯи ёри хешро,
Мурдае бинӣ, ки бо дунъё дигар бор омадаст.
Он чӣ бар ман меравад дар бандат, эй ороми ҷон,
Бо касе гӯям, ки дар банде гирифтор омадаст.
Най, ки менолад ҳаме дар маҷлиси озодагон,
З-он ҳаме нолад, ки бар вай захми бисьёр омадаст.
То напиндорӣ, ки баъд аз чашми хоболуди ту
То бирафтӣ, хобам андар чашми бедор омадаст.
Саъдиё, гар ҳиммате дорӣ, манол аз ҷаври ёр,
То ҷаҳон будаст, ҷаври ёр бар ёр омадаст.

* * *

Шаби фироқ кӣ донад, ки то саҳар чанд аст?
Магар касе, ки ба зиндони ишқ дар банд аст.
Гирифтам, аз ғами дил роҳи бӯстон гирам,
Қадом сарв ба болои дӯст монанд аст?
Паёми ман кӣ расонад ба ёри меҳргусил?
Ки баршикастиву моро ҳанӯз пайванд аст.
Қасам ба ҷони ту гуфтан тариқи иззат нест,
Ба хоки пои ту в-он[1] ҳам азим савганд аст,
Ки бо[2] шикастани паймону баргирифтани[3] дил,
Ҳанӯз дида ба дидорат орзуманд аст.
Биё, ки бар сари кӯят бисоти чеҳраи мост,
Ба ҷои хок[4] ки дар зери поят афкандаст.
Хаёли рӯи ту беҳи умед бинштондаст,
Балои ишқи[5] ту бунъёди сабр баркандаст.
Аҷаб дар он, ки ту маҷмӯъу гар қиёс кунӣ,
Ба зери ҳар хами мӯят диле парокандаст.

---

1 А — к-он. 2 А — аз. 3 А — баргусастани.
4 А — Ба хоки роҳ. 5 А — ҳаҷри.

Агар бараҳна набошӣ, ки шахс бинмоӣ,
Гумон баранд, ки пироҳанат гулогандаст.
Зи даст рафта на танҳо манам дар ин савдо,
Чӣ дастҳо, ки зи дасти ту бар худованд аст.[1]
Фироқи ёр, ки пеши ту коҳбарге нест,
Биёву бар дили ман бин, ки кӯҳи Алванд аст.
Зи заъф тоқати оҳам намонду тарсам, халқ
Гумон баранд, ки Саъдӣ зи дӯст хурсанд аст.

* * *

Афсӯс бар он дида, ки рӯи ту надидаст,
Ё дидаву баъд аз ту ба рӯе нигаридаст.
Гар муддаиён нақш бубинанд париро,
Донанд, ки девона чаро ҷома[2] даридаст.
Он кист, ки пироҳани хуршеди ҷамолаш
Аз мушки сиёҳ доираи нима[3] кашидаст.
Эй оқил, агар пой ба сангет барояд,
Фарҳод, бидонӣ, ки чаро санг буридаст.
Раҳмат накунад[4] бар дили бечораи Фарҳод
Он кас, ки сухан гуфтани Ширин нашунидаст.[5]
Аз дасти камонмӯҳраи абрӯи ту дар шаҳр
Дил нест, ки дар бар чу кабӯтар натапидаст.
Дар ваҳм наёяд, ки чӣ матбӯъ дарахтӣ,
Пайдост, ки ҳаргиз кас аз ин мева начидаст.
Шарҳи[6] қалами қудрати бечуни илоҳӣ
Дар рӯи ту чун рӯй дар оина падид аст.
Мо аз ту ба ғайр аз ту надорем таманно,
Ҳалво ба касе деҳ, ки муҳаббат начашидаст.

---

[1] А — Се байтро надорад. [2] А — парда.
[3] А — доира бар мим. [4] А — бибарад. [5] А — бишунидаст. [6] А — Сирри.

Бо ин ҳама борони бало бар сари Саъдӣ
Нашгифт, агараш хонаи чашм[1] об чакидаст.

* * *

Эй лӯъбати хандон, лаби лаълат кӣ мáкидаст?[2]
В-эй боғи латофат, гули рӯи ту кӣ чидаст?[3]
Зеботар аз ин сайд ҳама умр накардаст,[4]
Ширинтар аз ин харбуза ҳаргиз набуридаст[5]
Эй Хизр ҳалолат накунам чашмаи ҳайвон,
Донӣ, ки Сикандар ба чӣ меҳнат талабидаст.
Он хуни касе рехтай ё маи сурх аст?
Ё тути[6] сиёҳ аст, ки бар ҷома чакидаст?
Бо ҷумла баромезию аз мо бигурезӣ,
Ҷурм аз ту набошад, гунаҳ аз бахти рамидаст.
Нек аст, ки девор ба якбор бияфтод,
То ҳеҷ кас ин боғ, нагӯй, ки надидаст.
Гул низ дар он ҳафта даҳан боз намекард,
В-имрӯз[7] насими саҳараш парда даридаст.
Бисьёр таваққуф накунад меваи пурбор,
Чун ом бидонист, ки ширину расидаст[8].
Дар Даҷла, ки мурғобӣ аз андеша нарафтӣ,
Киштӣ равад акнун, ки татар ҷаср буридаст.
Рафт, он, ки фуқоъ аз ту кушоянд дигар бор,
Моро бас аз ин кӯза, ки бегона макидаст.
Саъдӣ, дари бӯстони ҳавои дигаре зан
В-ин кишта раҳо кун, ки дар ӯ галла чаридаст.[9]

---

1 А — дил. 2 А — газидаст.
3 А — В-аз боғи латофат бари рӯят, кӣ мазидаст?
4 А — Шоҳидтар аз ин мева ҳама умр нахӯрдааст.
5 А — кӣ буридаст. 6 А — туди.
7 А — Имрӯз. 8 А — Ин байтро надорад.
9 А — Ба ҷои ин байт байти зерин омадааст:
Саъдӣ, агар ин боғ ба тороҷ бибурданд,
Сад ҷои дигар меваи ширин расидаст.

* * *

Аз ҳар чӣ меравад, сухани дӯст хуштар аст,
Пайғоми ошно нафаси рӯҳпарвар аст.
Ҳаргиз вуҷуди ҳозиру ғоиб шунидаӣ?
Ман дар миёни ҷамъу дилам ҷои дигар аст.
Шоҳид, ки дар миён набувад, шамъ, гӯ, бимир,
Чун ҳаст, агар чароғ набошад, мунаввар аст.
Абнои рӯзгор ба саҳро раванду боғ,
Саҳрову боғи зиндадилон кӯи дилбар аст.
Ҷон меравам,[1] ки дар қадам андозамаш зи шавқ,
Дармондаам ҳанӯз, ки нузле муҳаққар аст.
Қош он ба хашмрафтаи мо оштикунон
Бозомадӣ, ки дидаи муштоқ[2] бар дар аст.
Ҷоно, дилам[3] чу уд бар оташ бисӯхтӣ
В-ин дам, ки мезанам зи ғамат, дуди миҷмар аст
Шабҳои бе туам шаби гӯр аст дар хаёл
В-ар бе ту бомдод кунам, рӯзи маҳшар аст.
Гесӯт анбаринаю гардан тамом буд,
Маъшуқи хубрӯй чӣ мӯҳтоҷи зевар аст?[4]
Саъдӣ хаёли беҳуда бастӣ умеди васл[5]
Ҳаҷрат бикушту васл ҳанӯзат мусаввар аст.

* * *

Зинҳор, аз ин умеди дарозат, ки дар[6] дил аст!
Ҳайҳот,[7] аз ин хаёли муҳолат, ки дар сар аст!
Ин бӯи рӯҳпарвар аз он кӯи дилбар аст,
В-ин оби зиндагонӣ аз он ҳавзи кавсар аст.
Эй боди бӯстон, магарат нофа дар миён?

---

[1] А — мебарам. [2] А — ушшоқ. [3] А — Чунон дилам.
[4] А — ду байтро надорад.
[5] А — Саъдӣ, хаёли беҳуда умеди васли ёр.
[6] А — бар. [7] А — Зинҳор.

В-эй мурғи ошно, магарат нома дар пар аст?
Бӯи биҳишт мегузарад ё насими дӯст?
Ё корвони субҳ, ки гетӣ мунаввар аст?[1]
Ин қосид аз кадом замин аст мушкбӯй?
В-ин нома дар чӣ дошт, ки унвон муаттар аст?
Бар роҳи бод уд бар оташ ниҳодаанд?[2]
Ё худ дар он замин, ки туӣ хок анбар аст?
Боз ою ҳалқа бар дари зиндони шавқ зан,
Қ-асҳобро ду дида чу мисмор бар дар аст.
Боз о, ки дар фироқи ту чашми умедвор,
Чун гӯши рӯзадор бар аллоҳу акбар аст.
Донӣ, ки чун ҳамегузаронем рӯзгор?
Рӯзе, ки бе ту мегузарад,[3] рӯзи маҳшар аст.
Гуфтем[4] ишқро ба сабурӣ даво кунем,[5]
Ҳар рӯз ишқ бештару сабр камтар аст.
Сурат зи чашм ғоибу ахлоқ дар назар,
Дидор дар ҳиҷобу маонӣ баробар аст.
Дар нома низ чанд бигунҷад ҳадиси ишқ.
Кӯтаҳ кунам, ки қиссаи мо кори дафтар аст.
Ҳамчун дарахти бодия Саъдӣ ба барқи шавқ
Сӯзону меваи суханаш ҳамчунон тар аст.
Оре, хуш аст вақти ҳарифон[6] ба бӯи уд,
В-аз сӯз ғофиланд, ки дар ҷони миҷмар аст.

* * *

Ҳар касеро натавон гуфт, ки соҳибназар аст,
Ишқбозӣ дигару нафспарастӣ дигар аст.
На ҳар он чашм, ки бинанд сиёҳ асту сапед,
Ё сапедӣ зи сиёҳӣ бишиносад, басар аст.
Ҳар кӣ дар оташи ишқаш набувад тоқату сӯз,
Гӯ, ба наздик марав, к-офати парвона пар аст.

---

1 А — ин байтро надорад. 2 А — ниҳода буд.
3 А — меравад он. 4 А — Гуфтам, ки. 5 А — кунам.
6 А — азизон.

Гар ман аз дӯст бинолам, нафасам содиқ нест,
Хабар аз дӯст надорад, ки зи худ бохабар аст.
Одамисурат агар рафъ кунад шаҳвати нафс,
Одамихӯй шавад в-арна ҳамон ҷонвар аст.
Шарбат аз дасти дилором чи ширину чи талх,
Бидеҳ, эй дӯст, ки мустасқӣ аз он ташнатар аст.
Ман худ аз ишқи лабат фаҳми сухан менакунам,
Ҳар-ч аз он талхтарам, гар ту бигӯй, шакар аст.
В-ар ба теғам бизанӣ, бо ту маро хасме нест,
Хасми онам, ки миёни ману теғат сипар аст.
Ман аз ин банд нахоҳам бадар омад ҳама умр,
Банди пое, ки ба дасти ту бувад, тоҷи сар аст.
Дасти Саъдӣ ба ҷафо нагсилад аз домани дӯст,
Тарки лӯълӯъ натавон гуфт, ки дарьё хатар аст.[1]

* * *

Фарьёди ман аз фироқи ёр аст.
В-афғони[2] ман аз ғами нигор аст.
Бе рӯи чу моҳи он нигорин
Рухсораи ман ба хун нигор аст.
Хуни ҷигарам зи фурқати ту
Аз дида равона дар канор аст.
Дарди дили ман зи ҳад гузаштаст,
Ҷонам зи фироқ беқарор аст.[3]
Қасро зи ғами ман огаҳӣ нест,
Овах, ки ҷаҳон на пойдор аст.
Аз дасти замона дар азобам,
З-он ҷону дилам ҳаме[4] фигор аст.
Саъдӣ, чӣ кунӣ шикоят аз дӯст,
Чун шодиву ғам на барқарор аст.

---

[1] Ин ғазалро надорад. [2] А — Афғони.
[3] А — Ин байтро надорад. [4] А — Калима афтидаст.

* * *

Чашмат хуш асту бар асари хоб хуштар аст,
Таъми даҳонат аз шакари ноб хуштар аст.
Зинҳор аз он табассуми ширин, ки мекунӣ,
Қ-аз хандаи шукуфаи сероб хуштар аст.
Шамъе ба пеши рӯи ту, гуфтам,[1] ки баркунам,
Ҳоҷат ба шамъ нест, ки маҳтоб хуштар аст.
Дӯш орзуи хоби хушам буд як замон,
Имшаб назар ба рӯи ту аз хоб хуштар аст.
Дар хобгоҳи ошиқ сар бар канори дӯст,
Қемухти хорпушт зи санҷоб хуштар аст.
З-он сӯи баҳри оташ агар хониям ба лутф,
Рафтан ба рӯи оташам аз хоб хуштар аст.
З-оби равону сабзаву саҳрову лолазор
Бо ман магӯ, ки чашм дар аҳбоб хуштар аст.[2]
Захрам мадеҳ ба дасти рақибони тундхӯй,
Аз дасти худ бидеҳ, ки зи ҷуллоб хуштар аст.
Саъдӣ, дигар[3] ба гӯшаи ваҳдат намеравад,[4]
Хилват хуш асту сӯҳбати асҳоб[5] хуштар аст.
Ҳар боб аз ин китоби нигорин, ки баркунӣ,
Ҳамчун биҳишт, гӯӣ, аз он боб хуштар аст.

* * *

Дарди ишқ аз тандурустӣ хуштар аст,
Мулки дарвешӣ зи ҳастӣ хуштар аст.
Ақл беҳтар мениҳанд аз коинот,
Орифон, гӯянд, мастӣ хуштар аст.
Худпарастӣ хезад аз дуньёву ҷоҳ.
Нестию ҳақпарастӣ хуштар аст.

---

1 А — хоҳам. 2 А — Ин ду байтро надорад.
3 А — магар. 4 А — намерасад. 5 А — аҳбоб.

Чун гаронборон ба сахтӣ мераванд,
Ҳам сабукборию чустӣ хуштар аст.
Саъдиё, чун давлати фармондеҳӣ,
Менамонад, тангдастӣ хуштар аст.[1]

* * *

Диле, ки ошиқу собир бувад, магар санг аст,
Зи ишқ то ба сабурӣ ҳазор фарсанг аст.
Бародарони тариқат насиҳатам макунед,
Ки тавба дар раҳи ишқ обгина бар санг аст.
Дигар ба хуфья намебоядам шаробу самоъ,
Ки некномӣ дар дини ошиқон нанг аст.
Чӣ тарбият шунавам, ё чӣ маслиҳат бинам,
Маро, ки чашм ба соқию гӯш бар чанг аст.
Ба ёдгори касе домани насими сабо
Гирифтаему, дареғо, ки бод дар чанг аст.
Ба хашм рафтаи моро кӣ мебарад пайғом?
Биё, ки мо сипар андохтем, агар ҷанг аст.
Бикуш, чунон ки тавонӣ, ки бе мушоҳидаат
Фарохнои ҷаҳон бар вуҷуди мо танг аст.
Малолат аз дили Саъдӣ фурӯ нашӯяд ишқ,
Сиёҳӣ аз ҳабашӣ чун равад, ки худ ранг аст.

* * *

Пои сарви бӯстонӣ дар гил аст,
Сарви моро пои маънӣ дар дил аст.
Ҳар кӣ чашмаш бар чунон рӯе фитод,
Толеаш маймуну фолаш муқбил аст.
Некхоҳонам насиҳат мекунанд
Хишт бар дарьё задан беҳосил аст.
Эй бародар, мо ба гирдоб андарем
В-он кӣ шунъат мезанад, бар соҳил аст.

---

[1] А — Ин ғазалро надорад.

Шавқро бар сабр қувват ғолиб аст,
Ақлро бо ишқ даъвӣ ботил аст.
Нисбати ошиқ ба ғафлат мекунанд
В-он ки маъшуқе надорад, ғофил аст.
Дида бошӣ ташна мустаъҷил ба об,
Ҷон ба ҷонон ҳамчунон мустаъҷил аст.
Базми ҷоҳу молу тарки ному нанг
Дар тариқи ишқ аввал манзил аст.
Гар бимирад толибе дар банди дӯст,
Саҳл бошад, зиндагонӣ мушкил аст.
Ошиқе мегуфту хуш-хуш мегирист,
Ҷон биёсояд, ки ҷонон қотил аст.
Саъдиё, наздики рои ошиқон
Халқ Маҷнунанду Маҷнун оқил аст.[1]

* * *

Дида аз дидори хубон баргирифтан мушкил аст,
Ҳар кӣ моро ин насиҳат мекунад, беҳосил аст.
Ёри зебо, гар ҳазорат вахшат аз вай дар дил аст,
Бомдодон рӯи ӯ дидан сабоҳи муқбил аст.
Он кӣ дар чоҳи занахдонаш дили бечорагон
Чун малак маҳбус дар зиндони чоҳи Бобул аст.
Пеш аз ин ман даъвии парҳезгорӣ кардаме,
Боз мегӯям, ки ҳар даъвӣ, ки кардам, ботил аст.
Захр наздики хирадмандон агарчӣ қотил аст,
Чун зи дасти дӯст мегирӣ, шифои оҷил аст.
Ман кадам берун намеёрам ниҳод аз кӯи дӯст,
Дӯстон, маъзур доредам, ки поям дар гил аст.
Бош, то девона гӯяндам ҳама фарзонагон,
Тарки ҷон натвон гирифтан то ту гӯй оқил аст.
Он кӣ мегӯяд, назар дар сурати хубон хатост,
Ӯ ҳамин сурат ҳаме бинад, зи маънӣ ғофил аст.

---

[1] А — Ин ғазалро надорад.

Сорбон, оҳиста рон, к-ороми ҷон дар маҳмил аст,
Чорпоён бор бар пуштанду моро бар дил аст.
Гар ба сад манзил фироқ афтад миёни мову дӯст,
Ҳамчунонаш дар миёни ҷони ширин манзил аст.
Саъдӣ, осон аст бо ҳар кас гирифтан дӯстӣ,
Лек чун пайванд шуд, худ боз кардан мушкил аст[1].

* * *

Шароб аз дасти хубон салсабил аст,
Вагар худ хуни майхорон сабил аст.
Намедонам рутабро чошнӣ чист,
Ҳаме бинам, ки хурмо бар нахил аст.
На вусм(а) аст он, ба дилбандӣ хазиб аст,
На базм аст[2] он, ба ҷодуй қаҳил аст.
Сарангуштони соҳибдилфиребаш
На дар ҳинно, ки дар хуни қатил аст.
Ало, эй корвон, маҳмил биронед,
Ки моро банд бар пои раҳил аст[3].
Ҳар он шаб дар фироқи рӯи Лайлӣ,
Ки бар Маҷнун равад, Лайлӣ тавил аст.
Қамандаш медавонад пои муштоқ,
Биёбонро напурсад чанд мил аст.
Чу мӯр афтоду хезон рафт бояд
Ва гар худ[4] раҳ ба зери пои пил аст.
Ҳабиб он ҷо, ки дасте барфишонад,
Муҳиб ар сар наяфшонад, бахил аст.
Зи мо гар тоат ояд, шармсорем
В-аз эшон гар қабеҳ ояд, ҷамил аст.
Бадилу дӯстон гиранду ёрон,
Сухан берун магӯй аз ишқ, Саъдӣ,
Сухан ишқ асту дигар[5] қолу қил аст.

---

[1] А — Ин ғазалро надорад. [2] А — сурм(а) аст.
[3] А — Ин байтро надорад.
[4] А — Аз калимаи «худ» ҳарфи «д» афтодааст.
[5] А — боқӣ.

* * *

Қорам чу зулфи ёр парешону дарҳам аст,
Пуштам ба сони абрӯи дилдор пурхам аст.
Ғам шарбате зи хуни дилам нӯш карду гуфт:
Ин шодии касе, ки дар ин давр хуррам аст.
Танҳо дили ман аст гирифтор дар ғамон
Ё худ дар ин замона дили шодмон кам аст?
З-ин сон, ки медиҳад дили ман доди ҳар ғаме,
Инсоф мулки оламу ишқаш мусаллам аст.
Донӣ, хаёли рӯи ту дар чашми ман чӣ гуфт:
Оё чӣ ҷост ин, ки ҳамарӯза бо нам аст?
Хоҳӣ, чу рӯзи равшан донӣ ту ҳоли ман,
Аз тирашаб бипурс, ки ӯ низ маҳрам аст.
Эй кошкӣ, миёни ман астию дилбарам,
Пайванде инчунин, ки миёни ману ғам аст[1].

* * *

Бар ман, ки сабӯҳӣ задаам, ҳирқа ҳаром аст,
Эй маҷлисиён, роҳи харобот кадом аст?
Ҳар кас ба ҷаҳон хуррамие пеш гирифтанд,
Моро ғамат, эй моҳи паричеҳра, тамом аст.
Бархез, ки дар сояи сарве бинишем,
Қ-он ҷо, ки ту биншастай бар сарв қиём аст.
Доми дили соҳибназаронат хами гесӯст
В-он холи баногӯш магар донаи дом аст.
Бо чун ту ҳарифе ба чунин ҷой, дар ин вақт
Гар бода хӯрам, хамри биҳиштӣ на ҳаром аст.
Ғайрат нагузорад, ки бигӯям, кӣ маро кушт,
То халқ надонанд, ки маъшуқа чӣ ном аст.
Дардо, ки бипухтем дар ин сӯзи ниҳонӣ
В-онро хабар аз оташи мо нест, ки хом аст.

---

[1] А — Ин ғазалро надорад.

Саъдӣ, мабар андеша, ки дар коми наҳангон,
Чун дар назари дӯст нишинӣ, ҳама ком аст[1].

* * *

Имшаб, ба ростӣ, шаби мо рӯзи равшан аст,
Иди висоли дӯст алорағми душман аст.
Боди бихишт мегузарад ё насими боғ?
Ё накҳати даҳони ту ё бӯи лодан аст?
Ҳаргиз набошад аз тану ҷонат азизтар,
Чашмам, ки дар сар асту равонам, ки дар тан аст.
Гардан ниҳам ба хидмату гӯшат кунам ба қавл,
То хотирам муаллиқи он гӯшу гардан аст.
Эй подшоҳ, соя зи дарвеш вомагир!
Ночор хӯшачин бувад, он ҷо ки хирман аст.
Дур аз ту дар ҷаҳони фироқам маҷол нест,
Олам ба чашми тангдилон чашми сӯзан аст.
Ошиқ гурехтан натавонад зи дасти шавқ,
Ҳар ҷо, ки меравад, мутааллиқ ба доман аст.
Ширин бадар намеравад аз хона бе рақиб,
Донад шакар, ки дафъи магас бодбезан аст.
Ҷаври рақибу сарзаниши аҳли рӯзгор,
Бо ман ҳамон ҳикояти гови дуҳулзан аст.
Бозони шоҳро ҳасад ояд бад-ин шикор,
К-он шоҳбозро дили Саъдӣ нишеман аст.
Қалби рақиқ чанд бипӯшад ҳадиси ишқ,
Ҳар-ч он ба обгина бипӯшӣ, мубайян аст.[2]

* * *

Ин боди баҳори бӯстон аст,
Ё бӯи висоли дӯстон аст.
Дил мебарад ин хати нигорин,
Гӯӣ, хати рӯи дилситон аст.

---

[1] А — Ин ғазалро надорад. [2] А — Ин ғазалро надорад.

Эй мурғи ба доми дил гирифтор,
Боз ой, ки вақти ошьён аст.
Шабҳо ману шамъ мегудозем
Ин аст, ки сӯзи ман ниҳон аст.
Гӯшам ҳама рӯз аз интизорат
Бар роҳу назар бар остон аст.
В-ар бонги муаззине биёяд,
Гӯям, ки дарои корвон аст.
Бо он ҳама душманӣ, ки кардӣ,
Боз ой, ки дӯстӣ ҳамон аст.
Бо қуввати бозувони ишқат,
Сарпанҷаи сабр нотавон аст.
Безории дӯстони дамсоз,
Тафриқи миёни ҷисму ҷон аст.
Нолидани дардноки Саъдӣ,
Бар даъвии дӯстӣ баён аст.
Оташ ба наи қалам дарандохт
В-ин ҳибр, ки меравад, духон аст.[1]

* * *

Ин хатти шариф аз он банон аст
В-ин нукли ҳадис аз он даҳон аст.
Ин бӯи абири ошноӣ
Аз соҳати ёри меҳрубон аст.
Мӯҳр аз сари нома баргирифтам,
Гуфтӣ, ки сари гулобдон аст.
Қосид магар оҳуи Хутан буд,
К-аш нофаи мушк дар миён аст.
Ин худ чӣ иборати латиф аст
В-ин худ чӣ кифояти баён аст?
Маълум шуд ин ҳадиси ширин,
К-аз мантиқи он шакарфишон аст.

---

[1] А — Ин ғазалро надорад.

Ин хат ба замин нашояд андохт,
К-аз ҷониби моҳи осмон аст.
Рӯзе биравад равони Саъдӣ,
К-ин айш на айши ҷовидон аст.
Хуррам тани ӯ, ки чун равонаш
Аз тан биравад, сухан равон аст.

* * *

Зи ман мапурс, ки дар дасти ӯ дилат чун аст,
Аз ӯ бипурс, ки ангуштҳош дар хун аст.
В-агар ҳадис кунам, тандурустро чӣ хабар,
Ки андаруни ҷароҳатрасидагон чун аст?
Ба ҳусни талъати Лайлӣ нигоҳ менакунад,
Фитода дар паи бечорае, ки Маҷнун аст.
Хаёли рӯи касе дар сар аст ҳар касро
Маро хаёли касе, к-аз хаёл берун аст
Хуҷаста рӯзи касе, ки ту аз дараш бозоӣ,
Ки бомдод ба рӯи ту фоли маймун аст.
Чунин шамоили мавзуну қадди хуш[1], ки туро́ст,
Ба тарки ишқи ту гуфтан на табъи мавзун аст.
Агар касе ба маломат зи ишқ[2] баргардад,
Маро ба ҳар чӣ ту гӯӣ, иродат афзун аст.
На подшоҳ мунодӣ задаст, май махӯред,
Биё, ки чашму даҳони ту масту майгун аст.
Канори Саъдӣ аз он рӯз, к-аз ту дур афтод,
Аз оби дида, ту гӯӣ, канори Ҷайҳун аст.

* * *

Бахти ҷавон дорад он, ки бо ту қарин аст,
Пир нагардад,[3] ки дар биҳишти барин аст.

---

[1] А — қадду хад. [2] А — ёр. [3] А — набошад.

Дигар аз он[1] ҷонибам намоз набошад,
Гар ту ишорат кунӣ, ки қибла чунин аст.
Ойинае пеши офтоб ниҳод(а) аст
Бар дари он хайма, ё шиои ҷабин аст?
Гар ҳама олам зи лавҳи фикр бишӯянд,
Ишқ нахоҳад шудан, ки нақши нигин аст.
Гӯша гирифтам зи халқу фоидае нест[2],
Гӯшаи чашмат балои гӯшанишин аст.
То на тасаввур кунӣ, ки бе ту сабурам,
Гар нафасе мезаниям, бозпасин аст.
Ҳусни[3] ту ҳар ҷо кӣ табли[4] ишқ фурӯ куфт,
Бонг баромад, ки ғорати дилу дин аст.
Симу зарам, гӯ, мабошу дуньиву асбоб,
Рӯи ту бинам, ки мулки рӯи замин аст.
Ошиқи собиқ ба захми дӯст намирад,
Захри музобам бидеҳ, ки мои мани аст.
Саъдӣ аз ин пас, ки роҳи пеши ту донист[5],
Гар раҳи дигар равад, залоли мубин аст.

* * *

Бо хирадмандиву хубӣ порсову некхӯст,
Сурате ҳаргиз надидам, к-ин ҳама маънӣ дар ӯст.
Гар хаёли ёре андешанд, боре чун ту ёр,
Е[6] ҳавои дӯстӣ варзанд, боре чун ту дӯст.
Хоки пояш бӯса хоҳам дод, обам, гӯ, бубар,
Обрӯи меҳрубонон пеши маъшуқ оби ҷӯст.
Шоҳидаш дидору[7] гуфтан, фитнааш абрӯву чашм[8],
Нодираш болову рафтан, дилпазираш табъу хӯст.

---

[1] А — аз ин.
[2] А — В-ар ба саломат ба гӯшае бинишинам.
[3] А — меҳри. [4] А — кӯси. [5] А — ёбад. [6] А — В-ар.
[7] А — рафтору. [8] А — зулф

То ба худ боз оям, он гаҳ васфи дидораш кунам,
Аз кӣ мепурсӣ дар ин майдон, ки саргардон чу гӯст?
Айби пироҳандаридан мекунандам дӯстон,
Бевафо ёрам, ки пироҳан ҳаме даррам на пӯст.
Хок сабзорангу бодаш гулфишону об хуш,
Абр марворидборону ҳавое мушкбӯст[1].
Тирборон бар сару сӯфӣ гирифтори назар,
Муддаӣ дар гуфтугӯю ошиқ[2] андар ҷустуҷӯст.
Ҳар киро ганҷ ихтиёр омад, ту даст аз вай бидор,
К-ончунон шӯридасар пояш ба ганҷе[3] дар фурӯст.
Чашм агар бо дӯст дорӣ, гӯш бо душман макун,
Ошиқиву некномӣ, Саъдиё, сангу сабӯст.

* * *

Бууто, ҳалок шавад дӯст дар муҳаббати дӯст,
Ки зиндагонии ӯ дар ҳалок будани ӯст.
Маро ҷафою вафои ту пеш яксон аст,
Ки ҳар чӣ дӯст писандад ба ҷон дӯст, накӯст.
Марову ишқи ту гетӣ ба як шикам зодаст,
Ду рӯҳ дар бадане чун ду мағз дар як пӯст.
Ҳар он чӣ бар сари озодагон равад, зебост,
Алалхусус, ки аз дасти ёри зебохӯст.
Дилам зи даст бадар бурд сарвболое,
Хилофи одати он[4] сарвҳо, ки бар лаби ҷӯст.
Ба хоб дӯш чунин[5] дидаме, ки зулфайнаш
Гирифта будаму дастам ҳанӯз ғолиябӯст.
Чу гӯй дар ҳама олам ба ҷон бигардидам
Зи дасти ишқашу чавгон ҳанӯз дар паи гӯст.
Ҷамоате ба ҳамин[6] оби чашми беруни
Назар кунанду надонанд, к-оташам дар тӯст.

---

[1] А — Ин ду байтро надорад. [2] А — ориф.
[3] А — К-ончунон шӯрида пояшро ба санге.
[4] А — ин. [5] А — чунон. [6] А — ҳамон.

Зи дӯст ҳар кӣ ту бинӣ, муроди худ хоҳад,
Муроди хотири Саъдӣ муроди хотири ӯст.

* * *

Сафар дароз набошад ба пои толиби дӯст,
Ки зиндаи абад аст, одаме, ки куштаи ӯст.
Шаробхӯрдаи муғаннӣ чу дар самоъ ояд,
Чӣ ҷои ҷома, ки бар хештан бидаррад пӯст.
Ҳар он кӣ бо рухи манзури мо назар[1] дорад,
Ба тарки хеш бигӯяд,
ки хасм арбадаҷӯст.
Ҳақир то нашуморӣ[2] ту оби чашми фақир,
Ки қатра-қатраи борон чу бо ҳам омад, ҷӯст.
Намеравад, ки камандаш ҳаме барад муштоқ,
Чӣ ҷои панди насиҳаткунони беҳудагӯст.
Чу дар миёнаи хок ӯфтодае бинӣ,
Аз он бипурс, ки чавгон,
аз ӯ[3] мапурс, ки гӯст.
Ҷарову чун нарасад бандагони мухлисро,
Равост, гар ҳама бад мекунӣ, бикун, ки накӯст.
Қадом сарви сиҳирост бо вуҷуди ту қадр?
Қадом ғолияро пеши хоки пои ту бӯст.
Басе бигуфт худованди ақлу нашнидам,
Ки дил ба ғамзаи хубон мадеҳ,
ки сангу сабӯст.
Ҳазор душман агар бар саранд Саъдиро,
Ба дӯстӣ, ки нагӯяд ба ҷуз ҳикояти дӯст.
Ба оби дидаи хунин набишта қиссаи ишқ,
Назар ба сафҳаи аввал макун,
ки ту бар туст.

---

[1] А — хабар. [2] А — нашиносӣ. [3] А — он.

* * *

Қас ба чашмам дарнамеояд, ки гӯям мисли ӯст,
Худ ба чашми ошиқон сурат набандад мисли дӯст.
Ҳар кӣ бо мастон нишинад, тарки мастурӣ кунад,
Обрӯи некномон дар харобот оби ҷӯст.
Ҷуз худовандони маъниро нағалтонад самоъ,
Аввалат мағзе бибояд, то бурун ой зи пӯст.
Бандаам, гӯ[1], тоҷ хоҳӣ бар сарам неҳ ё табар,
Ҳар чӣ пеши ошиқон ояд, зи маъшуқон накӯст.
Ақл боре[2] хусравӣ мекард бар[3] мулки вуҷуд,
Боз чун Фарҳоди ошиқ бар лаби ширини ӯст.
Анбарин чавгони зулфашро гар истиқсо кунӣ,
Зери ҳар мӯе диле бинӣ, ки саргардон чу гӯст.
Саъдиё, чандон ки хоҳӣ гуфт васфи рӯи ёр,
Ҳусни[4] гул беш аз киёси[5] булбули бисьёргӯст.

* * *

Субҳ механдаду ман гирьякунон аз ғами дӯст,
Эй дами субҳ, чӣ дорӣ хабар аз мақдами дӯст?
Бар худам гирья ҳаме ояду бар хандаи ту,
То табассум чӣ кунӣ бехабар аз мубсами дӯст.
Эй насими саҳар, аз ман ба дилором бигӯй,
Ки касе ҷуз ту надонам, ки бувад маҳрами дӯст.
Гӯ кам, эй ёр, барои дили ағьёр магир,
Душман ин нек писандад, ки ту гирӣ ками дӯст.
Ту, ки бо ҷониби хасмат ба иродат назар аст,
Беҳ, ки зоеъ нагузорӣ тарафи мӯъзами дӯст.
Ман на онам, ки аду гуфт,
ту худ донӣ нек,
Ки надорад дили душман хабар аз олами дӯст.

---

[1] А — гар. [2] А — вақте. [3] А — дар. [4] А — ҳадди.
[5] А — забони.

Не, не, эй бод, марав, ҳоли мани хаста магӯй,
То ғуборе нанишинад ба дили хуррами дӯст.
Ҳар касеро ғами хеш асту дили Саъдиро
Ҳама вақте ғами он, то чӣ кунад бо ғами дӯст?[1]

* * *

То дастҳо камар накунӣ бар миёни дӯст,
Бӯсе ба коми дил надиҳӣ бар даҳони дӯст.
Донӣ, ҳаёти куштаи шамшери ишқ чист?
Себе газидан аз рухи чун бӯстони дӯст.
Бар моҷарои Хусраву Ширин қалам кашид
Шӯре, ки дар миёни ман асту миёни дӯст.
Хасме, ки тири кофараш андар ғазо накушт,
Хунаш бирехт абрӯи ҳамчун камони дӯст.
Дил рафту дида хун шуду ҷони заиф монд
В-он ҳам барои он ки кунам ҷонфишони дӯст.
Рӯзе ба пои маркаби тозӣ дарафтамаш,
Гар кибру ноз бознапечад инони дӯст.
Чун ҷон супурданист ба ҳар сурате ки ҳаст,
Дар кӯи ишқ хуштару бар остони дӯст.
Бо хештан ҳаме барам ин шавқ то ба хок
В-аз хок сар барораму пурсам нишони дӯст.
Фарьёди мардумон ҳам аз дасти душман аст,
Фарьёди Саъдӣ аз дили номеҳрубони дӯст.[2]

* * *

Субҳдам хоке[3] ба саҳро бурд бод[4] аз кӯи дӯст,
Бӯстон дар анбари соро гирифт аз бӯи дӯст.

---

[1] А — Ин ғазалро надорад. [2] А — Ин ғазалро надорад.
[3] А — боде. [4] А — хок.

Дӯст гар бо мо бисозад давлате бошад азим
В-ар насозад, мебибояд сохтан бо хӯи дӯст.
Гар қабулам мекунад, мамлуки худ мепарварад
В-ар биронад, панҷа натвон кард бо бозуи дӯст.
Ҳар киро хотир ба рӯи дӯст рағбат мекунад,
Бас парешонӣ бибояд бурданаш чун[1] мӯи дӯст.
Дигаронро ид агар фардост, моро ин дам аст,
Рӯзадорон моҳи нав бинанду мо абрӯи дӯст.
Ҳар касе бе хештан ҷавлони ишқе мекунад,[2]
То дили мурда магар зинда кунӣ, к-ин[4] дам аз ӯст.
Душманамро бад намехоҳам, ки он бадбахтро
Ин уқубат бас, ки бинад дӯст ҳамзонуи дӯст.[3]
Ҳар касеро дил ба саҳроеву боғе меравад,
Ҳар кас аз сӯе бадар рафтанду ошиқ сӯи дӯст.
Қош, боре боғу бӯстонро, ки таҳсин мекунанд
Булбуле будӣ чу Саъдӣ бо гуле чун рӯи дӯст.

* * *

Ба ҷаҳон хуррам аз онам, ки ҷаҳон хуррам аз ӯст,
Ошиқам бар ҳама олам, ки ҳама олам аз ӯст.
Ба ғанимат шумар эй дӯст, дами Исии субҳ,
То дили мурда магар зинда кунӣ, к-ин[4] дам аз ӯст
На фалакрост мусаллам, на малакро ҳосил
Он чӣ дар сирри сувайдои банӣ-одам аз ӯст.
Ба ҳаловат бихӯрам заҳр, ки шоҳид соқист.
Ба иродат бибарам дард, ки дармон ҳам аз ӯст.
Захми хунинам агар беҳ нашавад, беҳ бошад,
Хунук он захм, ки ҳар лаҳза маро марҳам аз ӯст.[5]

---

[1] А — сохтан бо, [2] А — мезананд.
[3] А — Ин байтро надорад. [4] А — к-он.
[5] А — Ин байтро надорад.

Ғаму шодӣ бари ориф чӣ тафовут дорад,
Соқиё, бода бидеҳ шодии он, к-ин ғам аз ӯст.
Подшоҳию гадой бари мо яксон аст,
Ки бар ин дар ҳамаро[1] пушти ибодат ҳам аз ӯст.
Саъдиё, гар биканад сели фано хонаи ғам,[2]
Дил қавӣ дор, ки буньёди бақо маҳкам аз ӯст.

* * *

Аз ҷон бурун наёмада ҷононат орзуст,
Зуннор нобуридаву имонат орзуст.
Бар даргаҳе, ки навбати арнӣ ҳамезананд,
Мӯре наию мулки Сулаймонат орзуст.
Мӯре наиву хидмати мӯре накардаӣ
В-он гоҳ суффи суфаи мардонат орзуст.
Фиръавнвор лофи аналҳақ ҳаме занӣ
В-он гоҳ қурби Мусии Имронат орзуст.
Чун кӯдакон,
ки домани худ асп кардаанд,
Доман савор кардаву майдонат орзуст.
Инсофро ту худ
зи сари сидқ дода беҳ,
Бар дард норасидаву дармонат орзуст.
Бар хони анкабут,
ки бирьёи магас бувад,
Шаҳпар чу Ҷабраили магасронат орзуст.
Ҳар рӯз аз барои саги нафси Бӯсаид
Як коса шӯрбову ду-то нонат орзуст.
Саъдӣ, дар ин ҷаҳон ки туӣ,
дарравор бош,
Гар дил ба назди ҳазрати султонат орзуст.[3]

---

[1] *А — ҳама ҷо.* [2] *А — санги фано хонаи дил.*
[3] *А — ин ғазалро надорад.*

* * *

Маро худ бо ту чизе дар миён ҳаст
В-агарна рўи зебо дар ҷаҳон ҳаст.
Вуҷуде дорам аз меҳрат гудозон,
Вуҷудам рафту меҳрат ҳамчунон ҳаст.
Мабар зан(н), к-аз сарам савдои ишқат
Равад, то бар заминам устухон ҳаст.
Агар пешам нишинӣ, дилнишонӣ
В-агар ғоиб шавӣ, дар дил нишон ҳаст.
Ба гуфтан рост н-ояд шарҳи ҳуснат,
Валекин гуфт хоҳам, то забон ҳаст.
Надонам, қомат аст он ё қиёмат
Ки мегўяд, чунин сарви равон ҳаст?
Тавон гуфтан, ба маҳ монӣ, вале моҳ
Напиндорам, чунин шириндаҳон ҳаст.
Ба ҷуз пешат нахоҳам сар ниҳодан,
Агар болин набошад, остон ҳаст.
Бирав,"Саъдӣ, ки кўи васли ҷонон
На бозорест , к-он ҷо қадри ҷон ҳаст.[1]

* * *

Машнав, эй дўст, ки ғайр аз ту маро ёре ҳаст,
Е шабу рўз ба ҷуз фикри туам коре ҳаст.
Ба каманди сари зулфат на ман афтодаму бас,
Ки бар ҳар ҳалқаи мўет гирифторе ҳаст.
Гар бигўям, ки маро бо ту сару коре нест,
Дару девор гувоҳӣ бидиҳад, коре ҳаст.
Ҳар кӣ айбам кунад аз ишқу маломат гўяд,
То надидаст туро, бар манаш инкоре ҳаст.
Сабр бар ҷаври рақибат чӣ кунам, гар накунам?

---

[1] А — ин ғазалро надорад.

Ҳама донанд, ки дар сӯҳбати гул хоре ҳаст.
На мани хомтамаъ ишқи ту меварзаму бас,
Қи чу ман сӯхта дар хайли ту бисьёре ҳаст.
Бод хоке зи мақоми ту биёварду бибурд
Оби ҳар тийб, ки дар кулбаи атторе ҳаст.
Ман чӣ дар пои ту резам, ки писанди ту бувад?
Ҷону сарро натавон гуфт, ки микдоре ҳаст.
Ман аз ин далқи муроққаъ бадар оям рӯзе,
То ҳама халқ бидонанд, ки зунноре ҳаст.
Ҳамаро ҳаст ҳамин доғи муҳаббат, ки мо рост.
Қи на ман мастаму дар даври ту ҳушьёре ҳаст.
Ишқи Саъдӣ на ҳадисест, ки пинҳон монад,
Достонест, ки бар ҳар сари бозоре ҳаст.[1]

* * *

Қист он, к-аш сари пайванди ту дар хотир нест,
Ё назар бо ту надорад, магараш нозир нест.
На ҳалол аст, ки дидори ту бинад ҳар кас,[2]
Қи ҳаром аст бар он, к-аш назаре тоҳир[3] нест.
Ҳама касро магар ин завқ набошад ки маро,
Қ-он чӣ ман менигарам, бар дигаре зоҳир нест.[4]
Ҳар шабе рӯзеву ҳар рӯз заволе дорад,
Шаби васли ману маъшуқи маро охир нест.
Ҳар кӣ бо ғамзаи хубон сару коре дорад,
Сустмеҳр аст, ки бар доғи ҷафо собир[5] нест.
Ҳар кӣ сарпанҷаи махзуби ту бинад, гӯяд:
Гар бар ин даст касе кушта шавад, нодир нест.[6]
Сари мӯем назар кун, ки ман андар тани хеш
Як сари мӯй, надонам, ки туро зокир нест.

---

1 А — Ин ғазалро надорад. 2 А — ҳама умр.
3 А — зоҳир. 4 А — ин байтро надорад. 5 А — қодир.
6 А — ин байтро надорад.

Ҳама донанд, ки савдозадаи дилшударо
Чора сабр аст, валекин чӣ кунад, қодир[1] нест.
Гуфта будам, ғами дил бо ту бигӯям чанде[2]
Ба забон чанд бигӯям, ки дилам ҳозир нест.
Гар ман аз[3] чашми ҳама халқ бияфтам, саҳл аст,
Ту маяндоз[4], ки маҳзули туро носир нест.
Илтифот аз ҳама олам ба ту дорад Саъдӣ,
Ҳиммате, к-он ба ту масруф бувад, қосир нест.

* * *

Эй, ки гуфтӣ ҳеҷ мушкил чун фироқи ёр нест,
Гар умеди васл бошад, ҳамчунон душвор нест.
Халқро бедор бояд буд з-оби чашми ман
В-ин аҷаб, к-он вақт мегирьям, ки кас бедор нест.
Нӯки мижгонам ба сурхӣ бар баёзи рӯи зард
Қиссаи дил менависад, ҳоҷати гуфтор нест.
Бедилонро айб кардам, лоҷарам бедил шудам,
Он гуноҳро ин уқубат ҳамчунон бисьёр нест.
Эй насими субҳ, агар боз иттифоқе афтадат,[5]
Офарин гӯй[6] бар он ҳазрат, ки моро бор нест.
Борҳо рӯй аз парешонӣ ба девор оварам,
В-ар[7] ғами дил бо касе гӯям, беҳ аз девор нест.
Мо забон андаркашидем аз ҳадиси халқу рӯй,[8]
Гар ҳадисе ҳаст,
бо ёр асту бо ағьёр нест.
Қодирӣ бар ҳар чӣ мехоҳӣ, магар[9] озори ман,
З-он ки гар шамшер бар фарқам ниҳӣ, озор нест.

---

[1] А — собир. [2] А — Саъдӣ. [3] А — Агар аз
[4] А — мапиндор. [5] А — иттифоқат уфтад. [6] А — хонй.
[7] А — Ар.
[8] А — Дигареро чун хабар гӯям ман аз худ бехабар.
[9] А — маҷӯй.

Эҳтимоли неш кардан воҷиб аст аз баҳри нӯш,
Ҳамли кӯҳи Бесутун бар ёди Ширин бор нест.
Сарвро монӣ, валекин сарвро рафтор на,
Моҳро монӣ, валекин моҳро гуфтор нест.
Гар дилам дар ишқи ту девона шуд, айбаш макун,
Бадр бе нуқсону зар бе айбу гул бехор нест.
Лавҳашиллаҳ аз қаду болои он сарви сиҳӣ,
З-он ки ҳамтояш ба зери гунбади даввор нест.[1]
Дӯстон гӯянд, Саъдӣ, хайма бар гулзор зан,
Ман гулеро дӯст медорам, ки дар гулзор нест.

* * *

Ҷон надорад, ҳар кӣ ҷононеш нест,
Тангайш аст, он кӣ бӯстонеш нест.
Ҳар киро сурат набандад сирри ишқ,
Сурате дорад, вале ҷонеш нест.
Гар диле дорӣ, ба дилбанде бидеҳ,
Зоеъ он кишвар, ки султонеш нест.
Қамрон он дил, ки маҳбубеш ҳаст,
Некбахт он сар, ки сомонеш нест.
Чашми нобино замину осмон
З-он намебинад,
ки биноеш[2] нест.
Орифон дарвеши соҳибдардро
Подшаҳ хонанд, агар[3] нонеш нест.
Моҷарои ақл пурсидам зи ишқ,
Гуфт: маъзул асту фармонеш нест.
Дарди ишқ аз тандурустӣ хуштар аст,
Гарчи беш аз сабр дармонеш нест.

---

1 А — чор байтро надорад. 2 А — инсонаш. 3 А — в-агар.

Ҳар киро бо моҳрӯе сар хуш аст,
Давлате дорад, ки поёнеш нест.
Хона зиндон асту танҳой залол
Ҳар кӣ чун Саъдӣ гулистонеш нест.

* * *

Хуштар аз даврони ишқ айём нест,
Бомдоди ошиқонро шом нест.
Мутрибон рафтанду[1] сӯфӣ дар самоъ,
Ишқро оғоз ҳаст, анҷом нест.
Коми[2] ҳар ҷӯяндаеро охирест,
Орифонро мунтаҳои ком нест.
Аз ҳазорон дар яке гирад самоъ,
З-он кӣ ҳар кас маҳрами пайғом нест.
Ошноёни раҳ бад-ин маънӣ баранд,
Дар сарои хос бори ом нест.
То насӯзад, барнаёяд бӯи уд,
Пухта донад, к-ин сухан бо хом нест.[3]
Ҳар касеро номи маъшуке, ки ҳаст,
Мебарад, маъшуки моро ном нест.
Сарвро бо ҷумла зебой, ки ҳаст,
Пеши андоми ту ҳеҷ андом нест.[4]
Мастӣ аз ман пурсу шӯри ошиқӣ,
Он[5] куҷо донад, ки дурдошом нест.
Боди субҳу хоки Шероз оташест,
Ҳар киро дар вай гирифт, ором нест.
Хоби беҳангомат аз раҳ мебарад
В-арна бонги субҳ беҳангом нест.

---

[1] А — дар завқу. [2] А — Кори. [3] А — ин байтро надорад.
[4] А — Ин байтро надорад. [5] А — Кӣ.

Саъдиё, чун бут шикастӣ, худ мабош,
Худпарастӣ камтар[1] аз асном нест.

* * *

Хабарат ҳаст, ки бе рӯи ту оромам нест,
Тоқати бори фироқ ин ҳама айёмам нест.
Холӣ аз зикри ту узве чӣ ҳикоят бошад?
Сари муе ба ғалат дар ҳама андомам нест.
Майли он донаи холам назаре беш набуд,
Чун бидидам, раҳи берун шудан аз домам нест.
Шаб бароям,
ки магар рӯз нахоҳад будан,
Бомдодат, ки набинам,
тамаи шомам нест.
Чашм аз он рӯз, ки баркардаму рӯят дидам,
Ба ҳамин дида сари дидани ақвомам нест.
Гар ҳама шаҳр ба ҷангам бадароянду хилоф
Ман, ки дар хилвати хосам, хабар аз омам нест.
На ба зарқ омадаам, то ба маломат биравам,
Бандагӣ лозим, агар иззату икромам нест.
Ба худою ба саропои ту,
к-аз дӯстият
Хабар аз душману андеша зи дашномам нест.
Дӯстат дорам, агар лутф кунӣ в-ар накунӣ,
Ба ду чашми ту,
ки чашм аз ту ба инъомам нест.
Саъдиё, номутаносиб ҳаявоне бошад,
Ҳар кӣ гӯяд, ки дилам ҳасту дилоромам нест.[2]

---

1 А — худ парастидан кам.
2 А — ин ғазалро надорад.

* * *

Дар ман ин ҳаст, ки сабрам зи накуруёи нест,
Зарқ нафрӯшаму зӯҳде нанамоям, к-он нест.
Эй, ки манзур бубинию тааммул накунӣ,
Гар туро қуввати ин ҳаст, маро имкон нест.
Тарки хубони Хито айни савоб аст, валек
Чӣ кунад банда, ки бар нафси худаш фармон нест.
Ман дигар майл ба саҳрову тамошо накунам,
Ки гуле ҳамчу рухи ту ба ҳама бӯстон нест.
Эй парирӯи малаксурати зебосират,
Ҳар кӣ бо мисли ту унсаш набувад, инсон нест.
Чашм баркарда басе халқ, ки нобиноанд,
Масали сурати девор, ки дар вай ҷон нест.
Дарди дил бо ту ҳамон беҳ ки нагӯяд дарвеш,
Эй бародар, ки туро дарди дили пинҳон нест.
Он кӣ ман дар қалами қудрати ӯ ҳайронам,
Ҳеҷ махлуқ, надонам, ки дар ӯ ҳайрон нест.
Саъдиё, умри гаронмоя ба поён омад,
Ҳамчунин қиссаи савдои туро поён нест.

* * *

Рӯзи васлам карори дидан нест,
Шаби ҳиҷронам орамидан нест.
Тоқати сар буриданам бошад
В-аз ҳабибам сари буридан нест.
Мутриб аз дасти ман[1] ба ҷон омад,
Ки маро тоқати шунидан нест.
Дасти бечора чун ба ҷон нарасад,
Чора ҷуз пираҳан даридан нест.
Мо худ афтодагони мискинем,
Ҳоҷати дом густаридан нест.

[1] А — мо.

Даст дар хуни ошиқон дорӣ,
Ҳоҷати теғ баркашидан нест.
Бо худовандгоре афтодам,
Қ-аш сари банда парваридан нест.
Гуфтам, эй бӯстони рӯҳонӣ,
Дидани мева, чун газидан нест.
Гуфт Саъдӣ, хаёли хира мабанд,
Себи симин барои чидан нест.[1]

* * *

Қас надонам, ки дар ин шаҳр гирифтори ту нест.
Ҳеҷ бозор чунин гарм, ки бозори ту нест.
Сарв зебову ба зебоии болои ту на,
Шаҳд ширину ба ширинии гуфтори ту нест.
Худ кӣ бошад, ки туро бинаду ошиқ нашавад?
Магараш ҳеҷ набошад, ки харидори ту нест.
Қас надидаст туро як назар андар ҳама умр,
Қи ҳама умр дуогӯю ҳаводори ту нест.
Одамӣ нест, магар колбаде беҷон аст,
Он кӣ гӯяд, ки маро майл ба дидори ту нест.
Эй, ки шамшери ҷафо бар сари мо охтаӣ?
Сулҳ кардем, ки моро сари пайкори ту нест.[2]
Ҷавр талх аст, валекин чӣ кунам, гар набарам?[3]
Чун гурез аз лаби ширини шакарбори ту нест.
Ман саре дораму дар пои ту хоҳам бозид,
Хиҷил аз нанги бизоат, ки сазовори ту нест.
Ба ҷамоли ту, ки дидор зи ман бозмагир,
Қи маро тоқати нодидани дидори ту нест.[4]
Саъдиё, гар натавонӣ, ки ками худ гирӣ,
Сари худ гир, ки соҳибназарӣ кори ту нест.

---

1 А — Ин ғазалро надорад. 2 А — ин байтро надорад.
3 А — накунам. 4 А — ин байтро надорад.

* * *

На худ андар замин назари ту нест,
Ки қамар чун рухи мунири ту нест.
Надиҳам дил ба қаду қомати сарв,
Ки чу болои дилпазири ту нест.
Дар ҳама шаҳр, эй камонабрӯ,
Кас надонам, ки сайди тири ту нест.
Дили мардум дигар касе набарад,
Ки диле нест, к-он асири ту нест.
Гар бигирӣ назири ман, чӣ кунам,
Ки маро дар чаҳон назири ту нест.
Зоҳир он аст, к-он дили чу ҳадид
Дархури садри чун ҳарири ту нест.
Ҳама олам ба ишқбозӣ рафт,
Номи Саъдӣ, ки дар замири ту нест.[1]

* * *

Дил намондаст, ки гӯи ҳами чавгони ту нест,
Хасмро пои гурез аз сари майдони ту нест.
То сари зулфи парешони ту дар чамъ омад,
Ҳеч мачмӯъ, надонам, ки парешони ту нест.
Дар ту ҳайронаму авсофи маонӣ, ки туроет
В-андар он кас, ки басар дораду ҳайрони ту нест.
Он чӣ айб аст, ки дар сурати зебои ту ҳаст?
В-он чӣ сеҳр аст, ки дар ғамзаи фаттони ту нест?
Оби ҳайвон натавон гуфт, ки дар олам ҳаст,
Гар чунон аст, ки дар чоҳи занахдони ту нест.
Аз худо омадаӣ ояти раҳмат бар халқ
В-он кадом ояти лутф аст,
ки дар шони ту нест.

---

[1] А — ин ғазалро надорад.

Гар туро ҳаст шикеб аз ману имкони фироқ,
Ба висолат, ки маро тоқати ҳиҷрони ту нест.
Ту куҷо нолӣ аз ин хор, ки дар пои ман аст?
Ё чӣ ғам дорӣ аз ин дард, ки бар ҷони ту нест?[1]
Дарде аз ҳасрати дидори ту дорам, ки табиб
Оҷиз омад, ки маро чораву[2] дармони ту нест.
Охир, эй каъбаи мақсуд, куҷо афтодӣ,
Ки худ аз ҳеҷ тараф ҳадди биёбони ту нест?
Гар биронӣ, чӣ кунад банда, ки фармон набарад
В-ар бихонӣ, аҷаб аз ғояти эҳсони ту нест.[3]
Саъдӣ аз банди ту ҳаргиз бадар ояд, ҳайҳот!
Балки ҳайф аст бар он кас, ки ба зиндони ту нест.[4]

* * *

Чун айши гадоён ба ҷаҳон салтанате нест,
Маҷмӯътар аз мулки ризо мамлакате нест.
Гар манзалате ҳаст касеро, магар он аст,
Қ-андар назари ҳеҷ касаш манзалате нест.
Ҳар кас сифате дораду рангею нишоне,[5]
Ту тарки сифат кун, ки аз ин беҳ сифате нест.
Пӯшида касе бинӣ ба фардои қиёмат,
Қ-имрӯз бараҳн(а) асту бар ӯ орияте нест.
Он кас, ки дар ӯ маърифате ҳаст, кадом аст?
Он аст, ки бо ҳеҷ касаш маърифате нест.
Сангею гиёҳе,
ки дар ӯ хосияте ҳаст,
Аз одамие беҳ, ки дар ӯ манфиате нест.

---

1 А — ин байтро надорад. 2 А — чораи.
3 А — ин байтро надорад.
4 А — Ба ҷои ин байт байти зерин омадааст:
Саъдиё, шояд агар дар талаби умри азиз
Ҷони ширин бидиҳӣ, қ-они вай аст они ту нест.
5 А — тарике.

Дарвеш, ту дар маслиҳати хеш надонӣ,
Хуш бош, агарат нест, ки бе маслиҳате нест.
Он дӯст набошад, ки шикоят кунад аз дӯст,[1]
Бар[2] хуи, ки дилором бирезад дияте нест.
Роҳи адаб ин аст, ки Саъдӣ ба ту омӯхт,
Гар гӯш бидорӣ, беҳ аз ин тарбияте[3] нест.

* * *

Чу турки дилбари ман шоҳиде ба шангӣ нест,
Чу зулфи пуршиканаш ҳалқаи фарангӣ нест.
Ба теғи ғамзаи хунхор лашкаре бизанӣ,
Бизан, ки бо ту дар ӯ ҳеҷ марди ҷангӣ нест.
Даҳонаш ар чӣ набинӣ магар ба вақти сухан,
Чу нек дарнигарӣ, чун дилам ба тангӣ нест.
Қавӣ ба ҷанги ман афтода буд домани васл,
Вале дареғ, ки давлат ба тезҷангӣ нест.
Дувум ба лутф надорад, аҷаб, ки чун Саъдӣ
Ғуломи Саъд Абӯ Бакри Саъди Зангӣ нест.[4]

* * *

Дӯш дур аз рӯят, эй ҷон, ҷонам аз ғам тоб дошт,
Абри чашмам бар рух аз савдои дил селоб дошт.
Дар[5] тафаккур ақли мискин поймоли ишқ[6], шуд,
Бо парешонии дил шурида чашмам[7] хоб дошт.
Кӯси ғорат зад фироқат гирди шаҳристони дил,
Шаҳнаи ишқат сарои ақл дар таблоб дошт.
Нақши номат карда дил меҳроби тасбеҳи вуҷуд
То саҳар тасбеҳгӯён рӯй дар меҳроб дошт.

---

[1] А — ёр. [2] А — Хар. [3] А — хосияте.
[4] А — ин ғазалро надорад. [5] А — Аз. [6] А — сабр.
[7] А — чашми.

Дидаам меҷусту гуфтандам бубинӣ[1] рӯи дуст,
Худ дурафшон буд чашмам, к-андар ӯ симоб дошт.
З-осмон оғози корам сахт ширин менамуд,
Қай гумон бурдам, ки шаҳдолуда заҳри ноб дошт.
Саъдӣ, ин раҳ мушкил афтодаст дар дарьёи ишқ
Аввал охир, дар сабурӣ андаке поёб дошт.

* * *

Дӯшам он сангдил парешон дошт
Ёри дилбурда даст бар ҷон дошт.
Дида дур мефишонд
дар доман,
Гӯиё,
остин марҷон дошт.
Андарунам зи шавқ месӯзад
В-ар нанолидаме,
чӣ дармон дошт.[2]
Менапиндоштам,
ки рӯз шавад,
То надидам[3] саҳар, ки поён дошт.
Дари боғи биҳишт бикшуданд,
Бод, гӯӣ, калиди ризвон дошт.
Ғунча дидам, ки аз насими сабо
Ҳамчу ман даст дар гиребон дошт,
Ки на танҳо манам рабудаи ишқ,
Ҳар гуле булбуле ғазалхон[4] дошт.
Розам аз парда бармало афтод,
Чанд шояд ба сабр пинҳон дошт.
Саъдиё, тарки ҷон бибояд гуфт,
Ки ба як дил ду дӯст натвон дошт.

---

[1] А — набинӣ. [2] А — Ин байтро надорад. [3] А — бидидам.
[4] А — саҳархон.

* * *

Онро, ки муяссар нашавад сабру қаноат,
Бояд, ки бубандад камари хидмату тоат.
Чун дӯст гирифтӣ, чӣ ғам аз душмани хунхор,
Гӯ, бавқи[1] маломат бизану кӯси шиноат.
Гар худ ҳама бедод кунад, ҳеҷ магӯед,
Таъзеби дилором беҳ аз зулли шафоат.
Аз ҳар чӣ ту гӯӣ, ба қаноат бишикебам,
Имкони шикеб аз ту муҳол асту қаноат.
Гар нусхаи рӯи ту ба бозор бароранд,
Наққош бубандад дари дӯккони саноат.[2]
Ҷон бар кафи даст омада, то рӯи ту бинад,
Худ шарм намеоядаш аз нанги бизоат.
Дарьёб даме сӯҳбати ёре, ки дигар бор
Чун рафт, наёяд ба каманд он даму соат.[3]
Инсоф набошад, ки мани хастаи ранҷур[4]
Парвонаи ӯ бошаму ӯ шамъи ҷамоат.
Лекин чӣ тавон кард, ки қувват[5] натавон кард
Бо гардиши айём ба бозуи шуҷоат.
Дил дар ҳавасат хун шуду ҷон дар талабат сӯхт,
Бо ин ҳама Саъдӣ хиҷил аз нанги бизоат.

* * *

Эй диданат осоишу хандиданат офат,
Гӯй, аз ҳама хубон бирабудӣ ба латофат.
Эй сурати дебои хитоӣ ба накуӣ
В-эй қатраи борони баҳорӣ ба назофат.

---

1 А — табли. 2 А — ин байтро надорад.
3 А — ин байтро надорад. 4 А — маҷрӯҳ. А — кӯшиш.

Ҳар мулки вуҷуде, ки ба шӯхи бигирифтӣ,
Султони хаёлат бинишондӣ ба хилофат.
Эй сарви хиромон, гузаре аз дари раҳмат
В-эй моҳи дурахшон, назаре аз сари раъфат.
Гӯянд: бирав, то биравад суҳбатат аз дил,
Тарсам, ҳавасам беш кунад баъди масофат.
Эй ақл, нагуфтам, ки ту дар ишқ нагунҷӣ,
Дар давлати ҳоқон натавон кард хилофат.
Бо қадди ту зебо набувад сарв ба нисбат,
Бо рӯи ту неку набувад маҳ ба изофат.
Онро, ки дилором диҳад ваъдаи куштан,
Бояд, ки зи маргаш набувад ҳеҷ махофат.
Сад суфраи душман бинихад толиби мақсуд,
Бошад, ки яке дӯст биёяд ба зиёфат.
Шамшер зарофат бувад аз дасти азизон,
Дарвеш набояд, ки биранҷад ба зарофат.
Саъдӣ, чу гирифтор шудӣ, тан ба қазо деҳ,
Дарьё дур(р)у марҷон буваду ҳавлу махофат.[1]

* * *

Кист он лӯъбати хандон, ки паривор бирафт,
Ки қарор аз дили девона ба якбор бирафт.
Бод бӯи гули рӯяш[2] ба гулистон овард,
Об гулзор бишуд, равнақи аттор бирафт.
Сурати Юсуфи нодида сифат мекардем,
Чун бидидем, забони сухан аз кор бирафт.
Баъд аз ин айбу маломат накунам мастонро,
Ки маро дар ҳаққи ин тоифа инкор бирафт.
Дар сарам буд, ки ҳаргиз надиҳам дил ба хаёл,
Ба сарат, к-аз сари ман он ҳама пиндор бирафт.

---

1 А — Ин ғазалро надорад. 2 А — васлаш.

Охир ин[1] мӯри миёнбастаи афтон, хезон
Чӣ хато дошт, ки саркӯфта чун мор бирафт.
Ба харобот чӣ ҳоҷат, ки яке маст шавад?
Қи ба дидори ту ақл аз сари[2] ҳушьёр бирафт.
Ба намоз омада меҳроби ду абрӯи ту дид,
Дилаш аз даст бибурданду ба зуннор бирафт.
Пеши ту мурдан аз он беҳ, ки пас аз ман гӯянд,
На ба сидқ омада буд ин, ки ба озор бирафт.
Ту на марди гули бустони умедӣ,[3] Саъдӣ,
Қи ба паҳлӯ натавонӣ, ба сари хор бирафт.

* * *

Ҳар кӣ дилором дид, аз дилаш ором рафт,
Чашм надорад[4] хилоф, ҳар кӣ дар ин дом рафт.
Ёди ту мерафту мо ошиқи бедил будем,[5]
Парда барандохтӣ, кор ба итмом рафт.
Моҳ натобад ба рӯз, чист, ки дар хона тофт?
Сарв нарӯяд ба бом, кист, ки бар бом рафт?
Машъалае барфурӯхт партави хуршеди ишқ,
Хирмани хосон бисӯхт, хонагаҳи ом рафт.
Орифи маҷмӯъро дар паси девори[6] сабр
Тоқати сабраш[7] набуд, нанг шуду ном рафт.
Гар ба ҳама умри хеш бо ту барорам даме,
Ҳосили умр он дам аст, боқии айём рафт.
Ҳар кӣ ҳавое напухт ё ба фироқе насӯхт,
Охири умр аз ҷаҳон чун биравад, хом рафт.
Мо қадам аз сар кунем дар талаби дӯстон,[8]
Роҳ ба ҷое набурд, ҳар кӣ ба ақдом рафт.

---

1 А — эй. 2 А — тани. 3 А — висолӣ. 4 А — Бознаёбад.
5 А — шудем. 6 А — зонуи. 7 А — будан. 8 А — дилситон.

Ҳиммати Саъдӣ ба ишқ майл накардӣ, вале[1]
Май чу фурӯ шуд ба ком, ақл ба ноком рафт.

* * *

Эй кисвати зебоӣ бар қомати чолокат,
Зебо натавонад дид илло назари покат.
Гар манзалате дорам,
бар хоки дарат мирам,
Бошад, ки гузар бошад як рӯз бар он хокат.
Донам, ки сарам рӯзе дар пои ту хоҳад шуд,
Ҳам дар ту гурезандам,[2] дасти ману фитрокат.
Эй, чашми хирад ҳайрон дар манзари матбӯат
В-эй дасти назар кӯтоҳ аз домани идрокат.[3]
Гуфтам, ки наёвезам бо[4] мори сари зулфат,
Бечора фурӯ мондам пеши лаби заҳҳокат.
Маҳ рӯй бипӯшонад, хуршед хиҷил монад,
Гар партави рӯи ту бар торами афлокат.
Гар ҷумла[5] бибахшоӣ
фазл аст бар асҳобат,
В-ар ҷумла[6] бисӯзонӣ, ҳукм аст бар амлокат.
Хуни ҳама кас[7] резӣ,
аз кас набувад бимат,
Ҷурми ҳама кас[8] бахшӣ,
аз кас набувад бокат.
Чандон ки ҷафо хоҳӣ, мекун, ки намегардад
Ғам гирди дили Саъдӣ бо ёди тарабнокат.

---

1 А — валек. 2 А — гурезидам. 3 А — Ин байтро надорад. 4 А — дар. 5 А — Гар з-он ки. 6 А — В-ар з-он ки. 7 А — гар. 8 А — гар.

* * *

Ин ки ту дорӣ қиёмат аст, на қомат,
В-ин на табассум, ки мӯъҷиз асту каромат.
Ҳар кӣ тамошои рӯи чун қамарат кард,
Сина сипар кард пеши тири маломат.
Ҳар шабу рӯзе,
ки бе ту меравад аз умр,
Бар нафасе меравад ҳазор надомат.
Умр набуд, он чӣ ғофил аз ту нишастам,
Боқии умр истодаам бар ғаромат.
Сарви хиромон чу қади мӯътадилат нест,
Он ҳама васфаш, ки мекунанд ба қомат.
Чашми мусофир, ки бар ҷамоли ту афтад,
Азми раҳилаш бадал шавад ба иқомат.
Аҳли фариқайн дар ту хира бимонанд,
Гар биравӣ дар ҳисобгоҳи қиёмат.
Ин ҳама сахтиву номуродии Саъдӣ,
Чун ту писандӣ.
саодат асту саломат.

* * *

Ин ҷони хирадмандон гӯи хами чавгонат,
Берун наравад гӯе,
к-афтод ба майдонат.
Рӯзи ҳама сар баркард аз кӯҳу шаби моро
Сар бар накунад хуршед илло зи гиребонат.
Ҷон дар тани муштоқон аз завқ ба рақс ояд,[1]
Чун бод биҷунбонад шохе зи гулистонат.
Девори саroятро наққош намебояд,
Ту зинати айвонӣ на сурати айвонат.

[1] А — омад.

Ҳарчанд намесӯзад бар ман дили сангинат,
Гӯй дили ман сангест дар чоҳи занахдонат.[1]
Ҷон бохтан осон аст андар назарат, лекин
Ин лоша намебинам[2] шоистаи қурбонат.
Бо[3] доғи ту ранҷурӣ беҳ, к-аз назарат дурӣ,
Пеши қадамат мурдан хуштар,[4] ки ба ҳиҷронат.
Эй бодияи[5] ҳиҷрон, то ишқи ҳарам бошад,
Ушшоқ наяндешанд аз хори муғелонат.
Дигар натавонистам аз фитна ҳазар кардан,
З-он гаҳ, ки дарафтодам бо қомати фаттонат.
Шояд, ки дар ин дунъё маргаш набувад ҳаргиз
Саъдӣ, ки ду ҷон дорад, бал дӯсттар аз ҷонат...
Бисьёр чу Зулқарнайн офоқ бигардидаст,
Ин ташна, ки мемирад бар чашмаи ҳайвонат.

* * *

Ҷону танам, эй дӯст, фидои тану ҷонат,
Мӯе нафурӯшам ба ҳама мулки ҷаҳонат.
Ширинтар аз ин лаб нашунидам,
ки сухан гуфт,
Ту худ шакарӣ ё асал аст оби даҳонат?
Як рӯз иноят куну тире ба ман андоз,
Бошад,[6] ки тафарруҷ бикунад[7] дасту камонат,
Гар роҳ[8] бигардониву гар рӯй бипӯшӣ,
Ман менигарам гӯшаи чашми нигаронат.
Бар сарв набошад рухи чун моҳи мунират,
Бар моҳ набошад қади чун сарви равонат.

---

1 А — ин байтро надорад. 2 А — намедонам. 3 А — Аз.
4 А — беҳ з-он. 5 А — ин боди сари. 6 А — шояд.
7 А — бикунам. 8 А — рой.

Охир чӣ балоӣ ту, ки дар васф наёӣ,
Бисьёр бигуфтему накардем баёнат.
Ҳар кас, ки маломат кунад аз ишқи ту моро,
Маъзур бидоранд,[1] чу бинанд аёнат.
Ҳайф аст чунин рӯи нигорин, ки бипӯшид,
Сӯде ба масокин расад, охир, чӣ зиёнат?
Боз ой, ки дар дида бимондаст хаёлат,
Биншин, ки ба хотир бигирифтаст нишонат.
Бисьёр набошад диле аз даст бидодан,
Аз ҷон рамақе дораму ҳам бархии ҷонат.
Дашном гарам кардию гуфтию шунидам,
Хуррам дили Саъдӣ, ки баромад ба забонат.[2]

* * *

Ҷу нест роҳи бурун омадан зи майдонат,
Зарурат аст чу гӯй эҳтимоли чавгонат.
Ба ростӣ, ки нахоҳам буридан аз ту умед,
Ба дустӣ, ки нахоҳам шикаст паймонат.
Гарам[3] ҳалок писандӣ в-арам[4] бақо бахшӣ,
Ба ҳар чӣ ҳукм кунӣ, нофизаст фармонат.
Агар ту иди ҳумоюн ба аҳд боз ой,
Бахилам, ар накунам хештан ба қурбонат.
Маҳи дуҳафта надорад фурӯғ чандоне,
Ки офтоб, ки метобад аз гиребонат.
Агар на сарв, ки тубӣ баромадӣ дар боғ,
Хиҷил шудӣ, чу бидидӣ қади хиромонат.
Назар ба рӯи ту соҳибдиле наяндозад,
Ки бедилаш накунад чашмҳои фаттонат.
Ғуломи ҳиммати шангулиёну риндонам,
На зоҳидон, ки назар мекунанд пинҳонат.

---

1 А — бидорад. 2 А — ин ду байтро надорад.
3 А — Агар.

Биёву[1] гар ҳама бад кардаӣ, ки некат бод,
Дуои некон аз чашми бад нигаҳбонат.
Ба хоки пот, ки гар сар фидо кунӣ[2], Саъдӣ,
Муқассир аст ҳанӯз аз адои эҳсонат.

* * *

Хуш меравӣ ба танҳо, танҳо фидои ҷонат,
Мадҳуш мегузорӣ ёрони меҳрубонат.
Оинае талаб кун, то рӯи худ бубинӣ,[3]
В-аз ҳусни худ бимонад ангушт дар даҳонат.
Қасди шикор дорӣ[4] ё иттифоқи бустон,
Азме дуруст бояд, то мекашад инонат.
Эй гулбуни хиромон, бо дӯстон нигаҳ кун,
То бигзарад насиме бар мо зи бӯстонат.
Рахти сарои ақлам тороҷи шавқ кардӣ,
Эй дузди ошкоро,
мебинам аз ниҳонат.
Ҳар дам каманди зулфат сайде дигар бигирад,
Пайкони ғамза дар дил з-абрӯи чун камонат.
Донӣ чаро нахуфтам? Ту подшоҳи ҳуснӣ,
Хуфтан ҳаром бошад бар чашми посбонат.
Моро намебарозад[5] бо васлат ошноӣ,
Мурғе лабиқтар аз ман бояд ҳамошьёнат.
Ман оби зиндагонӣ баъд аз ту менахоҳам,
Бигзор, то бимирам бар хоки остонат.

---

1 А — биё чӣ. 2 А — кунад.
3 А — Дар оина нигаҳ кун, то хештан бубинӣ.
4 А — карӣ. 5 А — намегудозад.

Ман фитнаи замонам, в-он дӯстон, ки дорӣ,
Бешак нигоҳ доранд аз фитнаи замонат.[1]
Саъдӣ, чу дӯст дорӣ, озод бошу эмин,[2]
В-ар душманӣ набошад бо ҳар кӣ дар ҷаҳонат.

* * *

Биё, ки навбати сулҳ асту дӯстиву иноят,
Ба шарти он ки нагӯем, аз он чӣ рафт, ҳикоят.
Бар ин яке шуда будам, ки гирди ишқ нагардам,
Қазои ишқ даромад, бидӯхт чашми дироят.[3]
Маломати мани мискин касе кунад, ки надонад,
Ки ишқ то ба чӣ ҳаддасту ҳусн то ба чӣ ғоят
Зи ҳирси ман чӣ кушояд, ту раҳ ба хештанам деҳ,
Ки чашми саъй заиф аст бе чароғи ҳидоят.
Маро ба дасти ту хуштар ҳалоки ҷони гиромӣ
Ҳазорбора, ки рафта ба дигаре ба ҳимоят.
Ҷиноятe[4] ки бикардам, агар дуруст бибошад,
Фироқи рӯи ту чандин бас аст ҳадди ҷиноят.[5]
Ба ҳеҷ рӯй нашояд хилофи рӯи[6] ту кардан,
Куҷо барам гила аз дасти подшоҳи вилоят.
Ба ҳеҷ сирате андар набошад ин ҳама маънӣ
Ба ҳеҷ сурате андар набошад ин ҳама оят.[7]
Камоли ҳусни вуҷудат ба васф рост наёяд,
Магар ҳам оина гӯяд, чунон ки ҳаст, ҳикоят.[8]
Маро сухан ба ниҳоят расиду фикр ба поён,
Ҳанӯз васфи ҷамолат[9] намерасад ба ниҳоят.
Фироқномаи Саъдӣ ба ҳеҷ гӯш наёмад,
Ки дарде аз суханонаш дар ӯ накард сироят.

---

1 А — ин ду байтро надорад. 2 А — фориғ.
3 А — иродат. 4 А — хиёнате. 5 А — хиёнат. 6 А — рои.
7 А — ин байтро надорад. 8 А — ривоят. 9 А — ҷамолаш.

Тани одамӣ шариф аст ба ҷони одамият,
На ҳамин либоси зебост[1] нишони одамият.
Агар одамӣ ба чашм асту даҳону гӯшу бинӣ,
Чӣ миёни нақши девору миёни одамият.[2]
Хурӯ хобу хашму шаҳват шағаб асту ҷаҳлу[3]
зулмат,
Ҳаявон хабар надорад зи ҷаҳони одамият.
Ба ҳақиқат одамӣ бош, вагарна мурғ бошад,
Ки ҳамин сухан бигӯяд ба забони одамият.
Агар ин дарандахӯӣ[4] зи табиатат бимирад,
Ҳама умр зинда бошӣ ба равони одамият.
Расад одамӣ ба ҷое, ки ба ҷуз худо набинад,
Бинигар, ки то чӣ ҳаддаст макони одамият.[5]
Таярони мурғ дидӣ ту зи пойбанди шаҳват,
Бадар ой, то бибунӣ таярони одамият.
На баёни фазл кардам, ки насиҳати ту гуфтам,
Ҳам аз одамӣ шунидем баёни одамият.[6]

* * *

Субҳдаме, ки бар кунам дида ба рӯшноият.
Бар дари осмон занам ҳалқаи ошноият.
Парда агар барафканӣ, ваҳ, ки чӣ фитнаҳо равад?
Чун паси парда меравад ин ҳама дилрабоият.
Гӯшаи чашми марҳамат бар сафи ошиқон фикан,
То шаби раҳравон[8] шавад рӯз ба рӯшноият.

---

1 А — раъност. 2 А — ин байтро надорад.
3 А — сабуят асту. 4 А — рамидахӯӣ.
5 А — ин байтро надорад.
6 А — баъди ин байтҳо абьёти зерин омадааст:

Магар одамӣ набудӣ, ки асири дев мондӣ,
Ки фаришта раҳ надорад ба макони одамият.
Ба насиҳат одамӣ шав на ба хештан, ки Саъдӣ,
Ҳам аз одамӣ шунидаст баёни одамият.

7 А — бувад. 8 А — шабравон.

Халқ ҷазои бадамал бар дари кибриёи ту
Арза ҳаме диҳанду мо қиссаи бенавоият.
Сар наниҳанд[1] бандагон бар хати подшоҳ агар,
Сар наниҳад[2] ба бандагӣ бар хати подшоият[3].
Вақте агар бирониям, бандаи дӯзахам бикун,
Қ-оташи он фурӯ кушад гирьяам аз ҷудоият.
Роҳи ту нест, Саъдиё, камзанию муҷаррадӣ,
То ба хаёл-дар бувад пирию порсоият.

* * *

Биноз, эй худованди иқболи сармад,
Ба бахти ҳумоюну тахти мумаҳҳад.
Муғайси замон носири аҳли имон,
Гузини аҳад, ёвари дини Аҳмад.
Худованди фармони мулки Сулаймон,
Шаҳаншоҳи одил, Атобак Муҳаммад.
Зи Саъди Абӯбакр то Саъди Зангӣ
Падар бар падар номвар, ҷад бар ҷад.
Сари бандагӣ бар заминаш ниҳода
Худовандгорони дарьёву сарҳад.
Ҳама номдорону гарданфарозон
Ба занҷири сабқ-ул-аёдӣ муқайяд.
Хирадманд шоҳо,
раъиятпаноҳо,
Ки махсус бодӣ ба таъйиди сармад.
Яке панди пирона бишнав зи Саъдӣ,
Ки бахтат ҷавон боду ҷоҳат муҷаддад.
Набудаст, то буда даврони гетӣ,
Ба абқои даврони гетӣ муаввад.
Муайййд намемонад ин мулки дуньё,
Нашояд бар ӯ такья бар ҳеҷ маснад.

---

[1] А — биниҳанд. [2] А — биниҳад. [3] А — порсоият.

Чунон сарф кун давлату зиндагонӣ,
Ки номат ба некӣ бимонад мухаллад.[1]

* * *

З-он гаҳ ки бар он сурати хубам назар афтод,
Аз сурати бетоқатиям парда барафтод.
Гуфтем, ки ақл аз ҳама коре бадар ояд,
Бечора фурӯ монд, чу ишқаш ба сар афтод,
Шамшер кашидаст назар бар сари мардум,
Чун пой бидорам, ки зи дастам сипар афтод?
Дар сӯхта пинҳон натавон доштан оташ,
Мо ҳеҷ нагуфтем, ҳикоят бадар афтод.
Бо ҳар кӣ хабар гуфтам аз авсофи ҷамилаш,
Муштоқ чунон шуд, ки чу ман бехабар афтод.
Ҳон, то лаби ширин наситонад дилат аз даст,
К-он, к-аз ғами ӯ кӯҳ гирифт,
аз камар афтод.
Соҳибназарон ин нафаси гарми чу оташ
Донанд, ки дар хирмани ман бештар афтод.
Некам назар афтод бар он манзари матбӯъ,
Қ-аввал назарам ҳар чӣ вуҷуд аз назар афтод.
Саъдӣ на ҳарифи ғами ту буд, валекин
Бо Рустами Дастон бизанад, ҳар кӣ дарафтод.[2]

* * *

Ҳадиси ишқ ба тӯмор[3] дарнамегунҷад,
Баёни дӯст[4] ба гуфтор[5] дарнамегунҷад.

---

1 А — ин ғазалро надорад. 2 А — ин ғазалро надорад.
3 А — гуфтор. 4 А — шавқ. 5 А — кирдор.

Самои ҳусн,[1] ки девонагон аз он мастанд,
Ба самъи мардуми ҳушьёр дарнамегунҷад.
Муяссарат нашавад ошиқию мастурӣ,
Вараъ ба хонаи хаммор дарнамегунҷад.
Чунон фарох нишастаст ёр дар дили танг,
Ки пеши заҳмати ағьёр дарнамегунҷад.
Туро чунон ки туӣ, ман сифат надонам кард,[2]
Ки арзи ҷома ба бозор дарнамегунҷад.
Дигар ба сурати ҳеҷ офарида дил надиҳам,
Ки бо ту сурати девор дарнамегунҷад.
Хабар кӣ медиҳад[3] имшаб рақиби мискинро?
Ки саг ба зовияи ғор дарнамегунҷад.
Чу гул бабор бувад, ҳамнишин хор бувад,
Чу дар канор бувад, хор дарнамегунҷад.
Чунон иродату шавқ[4] аст дар миёни ду дӯст,
Ки саъи душмани хунхор дарнамегунҷад.
Ба чашми дил назарат мекунам, ки дидаи сар
Зи барқи шӯълаи дидор дарнамегунҷад.
Зи дӯстон, ки туро ҳаст, ҷои Саъдӣ нест,
Гадо миёни харидор дарнамегунҷад.

* * *

Турфа медоранд ёрон сабри ман бар доғу дард.
Доғу дарде, к-аз ту бошад,[5] хуштар аст аз боғи вард.
Дӯстонатро, ки доғи меҳрубонӣ дил бисӯхт,
Гар ба дӯзах бигзаронанд,[6] оташе бинанд сард,
Ҳокиме гар адлхоҳӣ кард бо мо ё ситам,
Бандаем, ар[7] сулҳ хоҳӣ ҷуст бо мо ё набард.

---

[1] А — унс. [2] А — намедонам. [3] А — мебарад. [4] А — айш. [5] А — дорам. [6] А — бигзаротӣ. [7] А — гар.

Ақлро бо ишқи хубон тоқати сарпанҷа нест,
Бо қазои осмонӣ барнатобад[1] ҷаҳди мард.
Офият мебоядат, чашм аз накӯрӯён бидӯз,[2]
Ишқ меварзӣ, бисоти некномӣ дарнавард.
Заҳраи мардон надорӣ, чун занон дар хона бош,
В-ар ба майдон меравӣ, аз тирборон бармагард.
Ҳамли раъноӣ макун бар гирьяи соҳибсамоъ,
Аҳли дил донад, ки то захме нахӯрд, оҳе накард.
Ҳеҷ касро бар ман аз ёрони маҷлис дил насӯхт,
Шамъ мебинам, ки ашкаш меравад бар рӯи зард.
Бо[3] шикоятҳо, ки дорам аз зимистони фироқ,
Гар баҳоре боз бошад лайса баъд-ул-вард бард.
Ҳар киро дарде чу Саъдӣ мегудозад, гӯ, манол,
Чун дилоромаш[4] табибӣ мекунад, доруст дард.

* * *

Дидори ёри ғоиб, донӣ, чӣ завқ дорад,
Абре, ки дар биёбон бар ташнае биборад.
Эй бӯи ошноӣ, донистам, аз куҷоӣ,
Пайғоми васли ҷонон пайванди рӯҳ дорад.
Савдои ишқ пухтан ақлам намеписандад,
Фармони ақл[5] бурдан ишқам[6] намегузорад.
Бошад, ки худ ба раҳмат ёд оваранд моро
В-арна кадом қосид пайғоми мо гузорад.
Ҳам орифони ошиқ донанд ҳоли мискин,
Гар орифе бинолад, ё ошиқе бизорад.

---

1 А — барнаёяд. 2 А — бибанд. 3 А — Аз.
4 А — дилоромат. 5 А — ишқ. 6 А — ақлам.

Заҳрам чу нӯшдору аз дасти ёри ширин,
Бар дил хуш асту нӯшам бе ӯ намегуворад.[1]
Пое, ки барнаёяд рӯзе[2] ба санги ишқе
Гӯем ҷон надорад, ё[3] дил намесупорад.
Машғули ишқи ҷонон гар ошиқест содиқ,[4]
Дар рӯзи тирборон бояд, ки сар нахорад.
Бе ҳосил аст, ёро,[5] авқоти зиндагонӣ,
Илло даме, ки ёре бо ҳамдаме барорад.
Донӣ, чаро нишинад Саъдӣ ба кунҷи хилват,
Қ-аз дасти хубрӯён берун шудан наёрад.

* * *

Кӣ меравад ба шафоат,
ки дӯст бозорад?
Ки айши хилвати бе ӯ кудурате дорад.
Қиро маҷоли сухан гуфтан аст ба ҳазрати ӯ[6]
Магар насими сабо,
к-ин паём бигзорад.
Ситеза бурдан бо дӯстон ҳамин[7] масал аст
Ки ташна чашмаи ҳайвон ба гил биянборад.
Маро кӣ гуфт, дил аз ёри меҳрубон бардор,[8]
Ба эътимоди сабурӣ,
ки шавқ нагзорад,[9]
Ҳаром бод ҳар[10] он кас нишаст бо маъшуқ
Ки аз сари ҳама бархостан намеёрад.
Дуруст н-ояд аз он муддаӣ ҳақиқати ишқ,
Ки дар мувоҷеҳа теғаш зананду сар хорад.

---

1 А — намегузорад. 2 А — вақте. 3 А — то.
4 А — ошиқ асту содиқ. 5 А — моро. 6 А — дӯст.
7 А — ҳамон. 8 А — баргир. 9 А — сабр бигзорад.
10 А — бар.

Ба коми душманам, эй дӯст, инчунин[1] магзор,
Қас ин кунад, ки дили дӯстон биёзорад,
Биё, ки дар қадамат ӯфтаму ва гар бикушӣ,
Намирад он, ки ба дасти ту рӯҳ биспорад.[2]
Ҳикояти шаби ҳиҷрон кӣ боздонад гуфт,
Магар касе, ки чу Саъдӣ ситора бишморад.[3]

* * *

Ҳар кӣ чизе дӯст дорад, ҷону дил бар вай гуморад,
Ҳар кӣ меҳробаш ту бошӣ, сар зи хилват барнаёрад.[4]
Рӯзе андар хок афтам в-ар ба бодам меравад сар,
Қ-он кӣ дар пои ту мирад, ҷон ба ширинӣ супорад.
Ман на он суратпарастам, к-аз таманнои ту мастам,
Ҳуши ман, донӣ, кӣ бурдаст, он кӣ сурат менигорад.
Умр, гӯяндам, ки зоеъ мекунӣ бо хубрӯён
В-он кӣ манзуре надорад, умр зоеъ мегузорад.
Ҳар кӣ меварзад[5] дарахте дар саробустони маънӣ,
Бехаш андар дил нишонад, тухмаш андар ҷон бикорад,
Ишқу мастурӣ набошад, пой, гӯ дар[6] доман овар,
Қ-аз гиребони маломат[7] сар баровардан наёрад.
Гар ман аз аҳдат нагардам, ноҷавонмардам, на мардам,
Ошиқи содиқ набошад, к-аз маломат сар бихорад.
Боғ мехоҳам, ки рӯзе сарви болоят бубинад,
То гулат дар по бирезад в-арғувон бар сар биборад.
Он чӣ рафтор асту қомат в-он чӣ гуфтору қиёмат?
Чанд хоҳӣ гуфт, Саъдӣ, тайибот охир надорад.

---

1 А — ҳамчунин. 2 А — ин байтро надорад.
3 А — шабе барафзорад. 4 А — ба хилват дарнаёрад.
5 А — мехоҳад. 6 А — поят андар. 7 А — саломат.

* * *

Ғуломи он сабукрӯҳам, ки бо ман сар[1] гарон дорад,
Ҷавобаш талху, пиндорӣ, шакар зери забон дорад.
Маро гар дӯстӣ бо ӯ ба дӯзах мебарад, шояд,
Ба нақд андар биҳишт аст он, ки ёре[2] меҳрубон дорад.
Қасеро, к-ихтиёре ҳасту маҳбубеву машрубе,
Мурод аз бахту ҳаз аз умру[3] мақсуд аз ҷаҳон дорад.
Бурун аз хӯрдану хуфтан ҳаёте ҳаст мардумро,[4]
Ба ҷонон зиндагонӣ кун, баҳоим низ ҷон дорад.
Муҳаббат бо касе дорам, к-аз ӯ бо худ намеоям,
Чу булбул, к-аз нишоти гул фароғ аз ошьён[5] дорад.
На мардӣ, гар ба шамшер аз ҷафои дӯст баргардӣ,
Духулро,к-андарун бод аст з-ангуште фиғон дорад.[6]
Ба ташвиқи қиёмат-дар,
ки ёр аз ёр бигрезад,
Муҳиб аз хок бархезад, муҳаббат ҳамчунон дорад.
Хуш омад[7] боди наврӯзӣ ба субҳ аз боғи пирӯзӣ,
Ба бӯи дӯстон монад, на бӯи бӯстон дорад,
Яке сар бар канори ёру хоби субҳ муставлӣ,
Чӣ ғам дорад зи мискине, ки сар бар остон дорад.
Чу Саъдӣ ишқ танҳо бозу роҳат бину[8] осоиш!
Ба танҳо мулк меронад, ки манзуре ниҳон дорад.

* * *

Ҳар он нозир, ки манзуре надорад,
Чароғи давлаташ нуре надорад.

---

1 А — сар бар ман. 2 А — ёри. 3 А — нафсу.
4 А — инсонро. 5 А — фароғат з-ошьён.
6 А — Ин байтро надорад. 7 А — хуш аст он.
8 А — дору лаззат ҷӯю.

Чӣ кор андар биҳишт он муддаиро,
Қӣ майл имрӯз бо ҳуре надорад.
Чӣ завқ аз зикр пайдо ояд онро,
Қи пинҳон шавқи мазкуре надорад.
Миёни орифон соҳибназар нест,
Қи хотир пеши манзуре надорад.
Агар симурғе андар доми зулфе
Бимонад, тоби усфуре надорад.
Табиби мо яке номеҳрубон аст,
Қӣ гӯӣ, ҳеҷ ранҷуре надорад.
Валекин чун асал бишнохт Саъдӣ,
Фиғон аз дасти занбуре надорад.

* * *

Он шакарханда, ки пурнӯш даҳоне дорад,
На дили ман, ки дили халқи ҷаҳоне дорад.
Ба тамошои дарахти чаманаш ҳоҷат нест,
Ҳар кӣ дар хона чун ӯ сарви равоне дорад.
Қофарон аз бути беҷон чӣ таматтӯъ доранд?
Боре он бут бипарастанд, ки ҷоне дорад.[1]
Абрӯяш хам ба камон монаду қад рост ба тир,
Қас надидам, ки чунин тиру камоне дорад.
Иллат он аст,
ки вақте сухане мегӯяд
В-арна маълум набудӣ, ки даҳоне дорад.
Ҳуҷҷат он аст, ки вақте камаре мебандад,
В-арна мафҳум нагаштӣ, ки миёне дорад.
Эй, ки гуфтӣ марав андар паи хунхораи хеш,
Бо касе гӯй, ки дар даст иноне дорад.
Ишқ доғест, ки то марг наёяд,
наравад,
Ҳар кӣ бар чеҳра аз ин доғ нишоне дорад.

1 А — Ин байтро надорад.

Саъдиё, киштӣ аз ин мавҷ бадар натвон кард,[1]
Ки на баҳрест муҳаббат, ки кароне дорад.

* * *

Он кист, к-андар рафтанаш сабр аз дили мо мебарад?
Турк аз Хуросон омадаст, аз Порс яғмо мебарад.
Шероз мушкин мекунад чун нофи оҳуи Хутан,
Гар боди Наврӯз аз сараш бӯе ба саҳро мебарад.
Ман пос дорам то ба рӯз имшаб ба ҷои посбон,
Қ-он чашми хоболуда хоб аз дидаи мо мебарад.
Бар тос дар бар меканам як лаҳза бе андоми ӯ,
Чун хорпуштам гӯиё сӯзан дар аъзо мебарад.
Бисьёр мегуфтам, ки дил бо кас напайвандам, вале
Дидори хубон ихтиёр аз дасти доно мебарад,
Дил бар ду тан дардодаам в-ар мекушад, истодаам,
Қ-охир надонад беш аз ин, ё мекушад, ё мебарад.
Чун ҳалқа дар гӯшам кунад ҳар рӯз лутфаш ваъдае,
Дигар чу шаб наздик шуд, чун зулф дар по мебарад.
Ҳоҷат ба туркӣ несташ, то дар каманд орад диле,
Ман худ ба рағбат дар каманд афтодаам, то мебарад.
Ҳар к-ӯ насиҳат мекунад дар рӯзгори ҳусни ӯ,
Девонагони ишқро дигар ба савдо мебарад.
Васфаш надонад кард кас, дарьёи ширин асту бас,
Саъдӣ, ки шӯхӣ мекунад, гавҳар ба дарьё мебарад.[2]

* * *

Ҳар гаҳ ки бар ман он бути айёр бигзарад,
Сад корвони олами асрор бигзарад.
Масти шаробу хобу ҷавониву шоҳиде,
Ҳар лаҳза пеши мардуми ҳушьёр бигзарад.

---

[1] А — бурд. [2] А — Ин ғазалро надорад.

Ҳар гаҳ ки бигзарад, бикушад дӯстони хеш,
В-ин дӯст мунтазир, ки дигар бор бигзарад.
Гуфтам: ба гӯшае бинишинам чу оқилон,
Девонаам кунад, чу паривор бигзарад.
Гуфтам: даре зи халқ бубандам ба рӯи хеш,
Дардест бар дилам, ки зи девор бигзарад.
Бозори ҳусни ҷумлаи хубон шикастаӣ,
Раҳ нест, к-аз ту ҳеҷ харидор бигзарад,
Ғоиб машав, ки умри гаронмоя зоеъ аст,
Илло даме, ки дар назари ёр бигзарад.
Осоиш аст ранҷ кашидан ба бӯи он-к
Рӯзе табиб бар сари бемор бигзарад.[1]
Тарсам, ки масту ошиқу бедил шавад чу мо,
Гар муҳтасиб ба хонаи хаммор бигзарад.
Саъдӣ, ба хештан натавон рафт сӯи дӯст,
К-он ҷо тариқ нест, ки ағьёр бигзарад.

* * *

Кист он фитна, ки бо тиру камон мегузарад?
В-он чӣ тир аст, ки дар ҷавшани ҷон мегузарад?
Он на шахсе, ки ҷаҳонест пур аз лутфу камол,[2]
Умр зоеъ макун, эй дил, ки ҷаҳон мегузарад.
Ошкоро написандад дигар он рӯи чу моҳ,
Гар бидонад,[3] ки чӣ бар халқ ниҳон мегузарад.
Охир, эй нодираи даври замон, аз сари лутф
Бари мо ой замоне, ки замон мегузарад.
Сурати рӯи ту, эй моҳи дилорой, чунон-к
Сурати ҳоли ман аз шарҳу баён мегузарад.[4]
То дигар бор сабое ба чаман боз ояд,
Умр мебинаму чун барқи ямон мегузарад.
Оташе дар дили Саъдӣ ба муҳаббат задаӣ,
Дард он аст, ки вақте ба забон мегузарад.

---

1 А — Ин байтро надорад.
2 А — Он на шахсест, биҳиштест пур аз ҳусну ҷамол.
3 А — Ки надонад. 4 А — Ин байтро надорад.

* * *

Бод омаду бӯи анбар оварد,
Бодом шукуфа бар сар оварد.
Шохи гул аз изтироби булбул,
Бо он ҳама хор сар даровард.[1]
То пои муборакаш бибӯсам,
Қосид, ки паёми дилбар оварد.
Мо нома бад-ӯ супурда будем,
Ӯ нофаи мушки азфар оварد.
Ҳаргиз нашунидаам, ки боде
Бӯи гуле аз ту хуштар оварد.
Қас мисли ту хубрӯй фарзанд
Нашнид, ки ҳеҷ модар оварد.
Бечора касе, ки дар фироқат
Рӯзе ба намози дигар оварد.
Саъдӣ дили равшанат садафвор
Ҳар қатра, ки хӯрд, гавҳар оварد.
Ширинии духтарони табъат,
Шӯр аз мутамаййизон баровард.
Шояд, ки кунад ба зинда дар гӯр,
Дар аҳди ту ҳар кӣ духтар оварد.

* * *

Қасе ба айби ман[2] аз хештан напардозад.
Ки ҳар кӣ менигарам, бо ту ишқ мебозад.
Фариштаӣ ту бад-ин равшанӣ, на одамийӣ,
На одамист, ки бар ту назар наяндозад.
На одамӣ, ки агар оҳанин бувад шахсе,
Дар офтоби ҷамолат чу мум бигдозад.

---

[1] А — бар сар. [2] А — ӯ нофаи:

Чунин[1] писар, ки туӣ роҳати равони падар
Сазад, ки модари гетӣ ба рӯи ӯ нозад.
Қамони чафтаи[2] абрӯ кашида то буни гӯш,
Чу лашкаре, ки ба дунболи сайд метозад.
Кадом гул, ки ба рӯи ту монад андар боғ?
Кадом сарв, ки бо қоматат сар афрозад?
Дарахти меваи мақсуд аз он баландтар аст,
Ки дасти қудрати кӯтоҳи мо бар ӯ[3] ёзад,
Мусалламаш набувад ишқи ёри оташрӯй,[4]
Магар касе, ки чу парвона сӯзаду созад.
Мадеҳ ба дасти фироқам пас аз висол чу чанг,
Ки мутрибаш бизанад, баъд аз он ки бинвозад.
Хилофи аҳди[5] ту ҳаргиз наёяд аз Саъдӣ,
Диле, ки аз ту бипардохт, бо кӣ пардозад?

* * *

Қай бируст ин гули хандону чунин зебо шуд?
Охир, ин ғӯраи навхоста чун ҳалво шуд?
Дигар ин мурғ кай аз байза баромад, ки чунин
Булбули хушсухану тӯтии шаккархо шуд?
Кӣ даромӯхташ ин лафзу балоғат, к-он рӯз
Мардум аз ақл бадар бурд, ки ӯ доно шуд?
Шохаке тоза баровард сабо бар лаби ҷӯй,
Чашм бар ҳам назадӣ,
сарви сиҳиболо шуд.
Олами тифливу ҷаҳли ҳаёвонӣ бигузашт,
Одамитабъу малакхӯю парисимо шуд.
Ақлро гуфтам: «Аз ин пас ба саломат бинишин»,
Гуфт: «Хомӯш, ки ин фитна дигар пайдо шуд».

---

1 А — Чу ту. 2 А — хуфтаи. 3 А — бад-он
4 А — оби ишку оташи рӯй. 5 А — рои.

Пур нашуд чун садаф аз лӯълӯи лоло даҳане,
Ки на аз ҳасрати ӯ дидаи мо дарьё шуд.
Саъдиё, ғунчаи сероб нагунҷад дар пӯст,
Вақт хуш диду бихандиду гуле раъно шуд.[1]

* * *

Шӯриши булбулон саҳар бошад,
Хуфта аз субҳ бехабар бошад.
Тирборони ишқи хубонро
Дили шӯридагон сипар бошад.
Ошиқон куштагони маъшуқанд,
Ҳар кӣ зинд(а) аст, дар[2] хатар бошад.
Ҳама олам ҷамоли талъати ӯст,[3]
То киро чашми[4] ин назар бошад.
Қас надонам, ки дил бад-ӯ надиҳад,
Магар он кас,
ки бебасар бошад.
Одамиро, ки хораке дар пой
Наравад, турфа ҷонвар бошад.
Гӯ, турушрӯй бошу талхсухан,
Заҳри ширинлабон шакар бошад.
Оқилон аз бало бипарҳезанд,
Мазҳаби ошиқон дигар бошад.
Пои рафтан намонд Саъдиро,
Мурғи ошиқ буридапар бошад.

* * *

Шаби ошиқони бедил чӣ шабе дароз бошад?
Ту биё, к-аз аввали шаб дари субҳ боз бошад!

---

1 А — Ин ғазалро надорад. 2 А — бар. 3 А — дӯст.
4 А — ӯ худ.

Аҷаб аст, агар тавонам, ки сафар кунам зи дастат,
Ба куҷо равад кабутар, ки асири боз бошад.
Зи муҳаббатат нахоҳам, ки назар кунам ба рӯят,
Ки муҳибби содиқ он аст, ки покбоз бошад.
Ба карашмаи иноят назаре ба сӯи мо кун,
Ки дуои дардмандон зи сари ниёз бошад.
Сухане, ки нест тоқат, ки зи хештан бипӯшам,
Ба кадом дӯст гӯям, ки маҳалли роз бошад!
Чӣ намоз бошад онро, ки ту дар хаёл бошӣ?
Ту, санам, намегузорӣ, ки маро намоз бошад.
На чунин ҳисоб[1] кардам, чу ту дӯст мегирифтам,
Ки санову ҳамд гӯему ҷафову ноз бошад.
Дигараш чу бозбинӣ, ғами дил магӯй, Саъдӣ,
Ки шаби висол кӯтоҳу сухан дароз бошад.
Қадаме, ки баргирифтӣ ба вафову аҳди ёрон,
Агар аз бало битарсӣ, қадами маҷоз бошад.

* * *

Назари худойбинон талаби[2] ҳаво набошад,
Сафари ниёзмандон қадами[3] хато набошад.
Ҳама вақт орифонро назар асту омиёнро[4]
Назаре муоф доранду дувум раво набошад.
Ба насими субҳ бояд, ки наботи зинда бошӣ,
На ҷамоди мурдагонро хабар аз сабо набошад.
Агарат саодате ҳаст, ки зиндадил бимирӣ,
Ба ҳаёте ӯфтодӣ, ки дигар фано набошад.
Ба касе нигар, ки зулмат бизудояд аз вуҷудат,
На касе, наузубиллаҳ, ки дар ӯ сафо набошад.

---

1 А — қиёс. 2 А — зи сари. 3 А — талаби.
4 А — дигаронро.

Ту худ аз кадом шаҳрӣ, ки зи дӯстон напурсӣ
Магар андар он вилоят, ки туӣ, вафо набошад.
Агар аҳли маърифатро чу най устухон бубинӣ,
Чу дафаш ба ҳеҷ сахтӣ хабар аз қафо набошад.
Агарам ту хун бирезӣ, ба қиёматат нагирам,
Қи гараш ту бе ҷиноят бикушӣ, ҷафо[2] набошад.
На ҳарифи[1] меҳрубон аст, ҳарифи сустпаймон,
Қи ба рӯзи тирборон сипари бало набошад.
Ту дар ойина нигаҳ кун, ки чӣ дилбарӣ, валекин
Ту, ки хештан бубинӣ, назарат ба мо набошад.
Ту гумон мабар, ки Саъдӣ зи ҷафо малул гардад,
Қи гараш ту бе ҷиноят бикушӣ, ҷафо[2] набошад.
Дигаре ҳамин ҳикоят бикунад, ки ман, валекин
Чу муомилат надорад, сухан[3] ошно набошад.

* * *

Бо корвони мисрӣ чандин шакар набошад,
Дар лӯъбатони чинӣ з-ин хубтар набошад.
Ин дилбарию шӯхӣ аз сарву гул наёяд,
В-ин шоҳидиву шангӣ дар моҳу хур набошад.
Гуфтам, ба шермардӣ чашм аз назар бидӯзам,
Бо тири чашми хубон тақвӣ сипар набошад,
Моро назар ба хайр аст аз ҳусни моҳрӯён,
Ҳар к-ӯ ба шар кунад майл, ӯ худ башар набошад.[4]
Ҳар одаме, ки бинӣ аз сирри ишқ холӣ,
Дар пояи ҷамод аст, ӯ ҷонвар набошад.
Илло гузар набошад пеши ту аҳли дилро
Варна ба ҳеҷ тадбир[5] аз ту гузар набошад.

---

[1] А — рафиқи. [2] А — раво. [3] А — хабар.
[4] А — Ду байтро надорад. [5] А — маънӣ.

Ҳушам намонд бо кас, андешаам туӣ бас,
Ҷое, ки ҳайрат омад, самъу басар набошад.
Бар андалеби ошиқ гар бишканӣ қафасро,
Аз завқи андарунаш парвои дар набошад.
Ту масти хоби нӯшин[1] то бомдоду бар ман
Шабҳо равад, ки гӯӣ ҳаргиз саҳар набошад.
Дил мебарад ба даъвӣ фарьёди шавқи Саъдӣ.
Илло баҳимаеро, к-аз дил хабар набошад.
То оташе набошад, дар хирмане нагирад.
Тооти муддаиро чандин асар набошад.

* * *

То ҳоли манат хабар набошад,
Дар кори манат назар набошад.
То қуввати сабр буд, кардам,[2]
Дигар чӣ кунам[3], агар набошад.
Оини вафою меҳрубонӣ
Дар шаҳри шумо магар набошад.
Гӯянд, назар чаро набастӣ,
То машғалаю[4] хатар набошад.
Эй хоҷа, бирав, ки ҷаҳди инсон
Бо тири қазо сипар набошад.
Ин шӯр, ки дар сар аст моро,
Вақте биравад,
ки сар набошад.
Бечора куҷо равад гирифтор,
Қ-аз кӯи ту раҳ бадар набошад.
Чун рӯи ту дилфиребу дилбанд
Дар рӯи замин дигар набошад.

---

1 А — дӯшин. 2 А — кардем. 3 А — кунем.
4 А — машғалаи.

Дар Порс чунин намак надидам,
Дар Миср чунин шакар набошад.
Гар ҳукм кунӣ ба ҷони Саъдӣ,
Ҷон аз ту азизтар набошад.

* * *

Он беҳ, ки назар бошаду гуфтор набошад,
То муддаӣ андар[1] паси девор набошад.
Он бар сари ганҷ аст, ки чун нуқта ба кунҷе
Биншинаду саргашта чу паргор набошад.[2]
Май хоҳаму маъшуқу заминею замоне
Қ-ӯ бошаду ман бошаму ағьёр набошад.
Пандам мадеҳ, эй дӯст,
ки девонаи сармаст
Ҳаргиз ба сухан оқилу ҳушьёр набошад.
Бо соҳиби шамшер мабодат сару коре,
Илло ба сари хештанат кор набошад.
Саҳл аст, ба хуни ман агар даст барорӣ,
Ҷон додан дар пои ту душвор набошад.
Моҳат натавон хонд[3] бад-ин сурату гуфтор,
Маҳро лабу дандони шакарбор набошад.
В-он сарв, ки гӯянд, ба болои ту бошад,[4]
Ҳаргиз ба чунин қомату рафтор набошад.
Мо тавба шикастем, ки дар мазҳаби ушшоқ
Суфӣ написанданд, ки хаммор набошад.
Ҳар пой, ки дар хона фурӯ рафт ба ганҷе,
Дигар ҳама умраш сари бозор набошад.

---

1 А — аз.
2 А — Ба ҷои ин байт байти зерин омадааст:
Эй дӯст, баровар даре аз халқ ба рӯям,
То ҳеҷ касам воқифи асрор набошад.
3 А — гуфт. 4 А — монад.

Аттор, ки дар айни гулоб аст, аҷаб нест,
Гар вақти баҳораш сари гулзор набошад.
Мардум ҳама донанд, ки дар номаи Саъдӣ
Мушкест, ки дар кулбаи аттор набошад.[1]
Ҷон дар сари кори ту кунад Саъдию ғам нест,
Қ-он ёр набошад, ки вафодор набошад.

* * *

Ҷанг аз тарафи дӯст дилозор набошад,
Ёре, ки таҳаммул накунад, ёр набошад.
Гар бонг бароряд, ки саре дар қадаме рафт,
Бисьёр магӯед, ки бисьёр набошад,
Он бор, ки гардун накашад, ёри сабукрӯҳ
Гар бар дили ушшоқ ниҳад, бор набошад.
То ранҷ таҳаммул накунӣ, ганҷ набинӣ,
То шаб наравад субҳ падидор набошад.
Оҳанги дарозу шаби[2] ранҷурии муштоқ
Бо он[3] натавон гуфт,
ки бедор набошад.
Аз дидаи ман пурс,
ки хоби шаби мастӣ
Чун хостану хуфтани бемор набошад.[4]
Аз ман машунав дӯстии гул магар он гоҳ,
Қ-ам пои бараҳна хабар аз хор набошад.
Мурғони қафасро аламе бошаду шавқе,
Қ-он[5] мурғ надонад, ки гирифтор набошад.

---

1 А — ду байтро надорад. 2 А — оҳанг дароз асту зи.
3 А — ӯ. 4 А — баъди ин байт байти зерин омадааст:
Гар даст ба шамшер барӣ, ишқ ҳамон аст,
Қ-он ҷо, ки иродат бувад, инкор набошад.
5 А — Он.

Дар ойинае сурати ғайб аст, валекин
Шарт аст, ки бар ойина зангор набошад.[1]
Саъдӣ ҳаявонро, ки сар аз хоб гарон шуд,
Дар банди насими хуши асҳор набошад.
Онро, ки басорат набувад, Юсуфи Сиддиқ
Ҷое бифурӯшад, ки харидор набошад.[2]

* * *

Туро нодидани мо ғам набошад,
Ки дар хайлат беҳ аз мо кам набошад.
Ман аз дасти ту дар олам ниҳам рӯй,
Валекин чун ту дар олам набошад.
Аҷаб, гар дар чаман бар пой хезӣ,
Ки сарви рост пешат хам набошад.
Мабодо дар ҷаҳон дилтанг рӯе,
Ки рӯят бинаду хуррам набошад.
Ман аввал рӯз донистам, ки ин аҳд,
Ки бо ман мекунӣ, маҳкам набошад.
Ки донистам, ки ҳаргиз созгорӣ
Париро бо банӣ-Одам набошад.
Макун, ёро, дилам[3] маҷрӯҳ магзор,
Ки ҳеҷам дар ҷаҳон марҳам набошад.
Биё, то ҷони ширин дар ту резам,
Ки бухлу[4] дӯстӣ бо ҳам набошад.
Нахоҳам бе ту як дам зиндагонӣ,
Ки тийби айш бе ҳамдам набошад.
Назар, гӯянд, Саъдӣ, бо кӣ дорӣ,
Ки ғам бо ёр гуфтан, ғам набошад.

---

1 А — Ин байтро надорад. 2 А — Ин байтро надорад.
3 А — маро. 4 А — аклу.

Ҳадиси дӯст бо душман нагӯям,
Ки ҳаргиз муддаӣ маҳрам набошад.

* * *

Фалакро ин ҳама тамкин набошад,
Фурӯғи меҳру маҳ чандин набошад.
Сабо гар бигзарад бар хоки поят,
Аҷаб, гар доманаш мушкин набошад.
Зи марвориди тоҷи хусравонит
Яке дар хӯшаи Парвин набошад.[1]
Бақои мулк бод ин хонадонро,
Ки то бошад, халал дар дин набошад.
Ҳар он, к-ӯ сар бигардонад зи ҳукмат,
Аз он бечоратар мискин набошад.
Адуро, к-аз ту бар дил пои пил аст,
Бизан, то байдақаш фарзин набошад.
Чунин Хусрав куҷо бошад дар офоқ
В-агар бошад, чунин Ширин набошад.
Худоё, душманаш ҷое бимирад,
Ки ҳеҷаш дӯст[2] бар болин набошад.

* * *

Гар гӯямат, ки сарвӣ, сарв инчунин набошад
В-ар гӯямат, ки моҳӣ, маҳ бар замин набошад.
Гар дар ҷаҳон бигардӣ в-офоқ дарнавардӣ,
Сурат бад-ин шигифтӣ дар куфру дин набошад.
Лаъл аст ё лабонат, қанд аст ё даҳонат?
То дар барат нагирам,
некам яқин набошад.

---

1 А — Ин байтро надорад. 2 А — халқ.

Сурат кунанд зебо бар парниёну дебо,
Лекин бар абрувонаш сеҳри мубин набошад.
Занбӯр[1] агар миёнаш бошад бад-ин латифӣ,
Ҳаққо, ки дар даҳонат ин ангубин набошад.
Гӯ, ҳар кӣ дар ҷаҳонро шояд, ки хун бирезӣ,
Бо ёри меҳрубонат бояд, ки кин набошад.
Гар ҷони нозанинаш[2] дар пой[3] резӣ, эй дил!
Дар кори нозанинон ҷон нозанин набошад.
В-ар з-он ки дигареро бар мо ҳамегузинад,
Гӯ, баргузин, ки моро бар[4] ту гузин набошад.
Ишқаш ҳаром бодо бар ёри сарвболо,
Тардомане, ки ҷонаш дар[5] остин набошад.
Саъдӣ ба ҳеҷ иллат[6] рӯй аз ту барнапечад,
Илло, гараш биронӣ, иллат ҷуз ин набошад.

* * *

Дар пои ту афтодан, шоиста даме бошад,
Тарки сари худ гуфтан, зебо қадаме бошад.
Бисьёр забуниҳо бар хеш раво дорад,
Дарвеш, ки бозораш бо мӯҳташаме бошад.
З-ин сон, ки вуҷуди туст, эй сурати рӯҳонӣ,
Шояд, ки вуҷуди мо пешат адаме бошад.
Гар ҷумла санамҳоро сурат ба ту монастӣ,
Шояд, ки мусулмонро қибла санаме бошад.
Бо он, ки асиронро куштиву хато кардӣ,
Бар кушта гузар кардан, навъи караме бошад.
Ракс аз сари мо берун имрӯз нахоҳад шуд,
К-ин мутриби мо як дам хомӯш намебошад.

---

[1] А — Сарве. [2] А — нозанинат. [3] А — пош. [4] А — ҷуз. [5] А — бар. [6] А — маънӣ. [7] А — барнагирад.

Ҳар к-ӯ ба ҳама умраш савдои гуле будаст,
Донад, ки чаро булбул девона ҳамебошад.
Қас бар алами решат воқиф нашавад, Саъдӣ,
Илло ба касе гӯӣ, к-ӯро аламе бошад.[1]

* * *

Ҳар кӣ ширинӣ фурӯшад, муштарӣ бар вай бичӯшад,
Ё магасро пар бибандад, ё асалро сар бипӯшад.
Ҳамчунон ошиқ набошад в-ар бувад содиқ набошад,
Ҳар кӣ дармон мепазирад, ё насиҳат мениюшад.[2]
Шамъ пешат рӯшной назди оташ менамояд,[3]
Гул ба дастат хубрӯӣ[4] пеши Юсуф мефурӯшад.
Суди бозаргони дарьё бехатар мумкин нагардад,
Ҳар кӣ мақсудаш ту бошӣ, то нафас дорад, бикӯшад.
Барги чашмам менахӯшад дар зимистони фироқат.[5]
В-ин аҷаб, к-андар зимистон баргҳои тар бихӯшад.
Ҳар кӣ маъшуқе надорад, умр зоеъ мегузорад,
Ҳамчунон нопухта бошад, ҳар кӣ бар оташ начӯшад.[6]
То ғаме пинҳон набошад, риққате пайдо нагардад,
Ҳам гуле дидаст Саъдӣ то чу[7] булбул мехурӯшад.

* * *

Дӯш бе рӯи ту оташ ба сарам бармешуд
В-обе аз дида маёмад, ки замин тар мешуд.

---

1 А — Ин ғазалро надорад. 2 А — Ин байтро надорад.
3 А — Шамъи рӯяш рӯшноиро ба оташ медиҳад.
4 А — дасти хубрӯе,
5 А — фироқ. 6 А — ҳаркӣ бе оташ бичӯшад.
7 А — ҳамчу.

То ба афсӯс ба поён наравад умри азиз,
Ҳама шаб зикри ту мерафту муқаррар мешуд.
Чун шаб омад ҳамаро дида биёромаду ман
Гуфтӣ, андар буни мӯям сари наштар мешуд.
Он на май буд, ки дур аз назарат мехӯрдам,
Хуни дил буд, ки аз дида ба соғар мешуд.
Аз хаёли ту ба ҳар сӯ, ки назар мекардам,
Пеши чашмам дару девор мусаввар мешуд.
Чашми Маҷнун чу бихуфтӣ, ҳама Лайлӣ дидӣ,
Муддаӣ буд, агараш хоб муяссар мешуд.
Ҳуш меомаду мерафту на дидори туро
Мебинидам, на хаёлам зи баробар мешуд.
Гоҳ чун уд бар оташ дили тангам месӯхт,
Гоҳ чун миҷмараам дуд ба сар бармешуд.
Гӯӣ, он субҳ куҷо рафт, ки шабҳои дигар
Нафасе мезаду офоқ мунаввар мешуд.
Саъдиё, икди Сурайё магар имшаб бигусехт.
В-арна ҳар шаб ба гиребони уфуқ бармешуд.[1]

* * *

Сармаст зи кошона ба гулзор баромад,
Ғул-ғул зи гулу лола ба якбор баромад.
Мурғони чаман наъразанон дидаму гӯён,
З-ин[2] ғунча, ки аз тарфи чаманзор баромад.
Об аз гули рухсораи ӯ акс пазируфт
В-оташ ба сари ғунчаи гулнор баромад.
Саҷҷоданишине, ки муриди ғами ӯ шуд,
Овозааш аз хонаи хаммор баромад,
Зоҳир чу каромоти бути оразӣ ӯ дид,
Аз чилла миёнбастаи зуннор баромад.

---

[1] А — Ин ғазалро надорад. [2] Қ-ин.

Бар[1] хок чу ман бедилу девона[2] нишондаш,
Андар назари ҳар кӣ паривор баромад.
Ман муфлис аз он рӯз шудам, к-аз ҳарами ғайб
Дебои ҷамоли ту ба бозор баромад.
Коми дилам он[3] буд, ки ҷон бар ту фишонам,
Он ком муяссар шуду ин кор баромад.
Саъдӣ, чаман[4] он рӯз ба тороҷи хазон дод,
К-аз боғи дилаш бӯи гули ёр баромад.

* * *

Он савр, ки гӯянд, ба болои ту монад,
Ҳаргиз қадаме пеши ту рафтан натавонад.
Дунболи ту будан гунаҳ аз ҷониби мо нест,
Бо ғамза бигӯ, то дили мардум наситонад.
Зинҳор, ки чун мегузарӣ бар сари маҷрӯҳ
В-аз[5] вай хабарат нест, ки чун мегузаронад.
Бахт он[6] накунад бо мани саргашта,[7] ки як рӯз
Ҳамхонаи ман бошиву ҳамсоя надонад.
Ҳар к-ӯ сари пайванди ту дорад ба ҳақиқат,
Даст аз ҳама чизу ҳама кас дар гусалонад.
Имрӯз чӣ донӣ ту, ки дар оташу обам?
Чун хок шавам, бод ба гӯшат бирасонад.
Онон, ки надонанд парешонии муштоқ,
Гӯянд, ки нолидани булбул ба чӣ монад.
Гулро ҳама кас даст гирифтанду нахонанд,[8]
Булбул натавонист, ки фарьёд нахонад.
Ҳар соате ин фитнаи навхоста аз ҷой
Бархезаду халқе мутаҳайир[9] бинишонад.

---

1 А — дар. 2 А — бедида. 3 А — ин. 4 А — суман.
5 А — Аз. 6 А — ин. 7 А — бечора. 8 А — бибурданд.
9 А — ба таҳаюр.

Дар ҳасрати онам, ки сару мол ба як бор,
Дар доманаш афшонаму доман нафишонад.[1]
Саъдӣ, ту дар ин банд бимириву надорад.[2]
Фарьёд макун, ё[3] бикушад, ё бираҳонад!

* * *

Қасе, ки рӯи ту дидаст, ҳоли ман донад,
Ки ҳар кӣ дил ба ту пардохт, сабр натвонад.
Магар ту рӯй бипӯшӣ в-агарна мумкин нест,
Ки одаме, ки ту бинад, назар бипӯшонад[4].
Ҳар офарида, ки чашмаш бар он ҷамол афтод,
Дилаш[5] бибахшаду бар ҷонат офарин хонад.
Агар ба даст кунад боғбон чунин сарве,
Чӣ ҷои чашма, ки бар чашмҳот биншонад.
Чӣ рӯзҳо ба шаб овард чашми[5] мунтазирам
Ба бӯи он, ки шабе бо ту рӯз гардонад.
Ба чанд ҳила шабе дар фироқ рӯз кунам
В-агар набинамат,
он рӯз ҳам ба шаб монад.
Ҷафою салтанатат мерасад, вале railписанд,
Ки гар савор биронад,[7] пиёда дармонад.
Ба дасти раҳматам аз хоки остон бардор,[8]
Ки гар бияфканиям,
кас ба ҳеҷ настонад.
Чӣ ҳоҷат аст ба шамшер қатли ошиқро,
Ҳадиси дӯст бигӯяш, ки ҷон барафшонад.
Паёми аҳли дил аст ин хабар, ки Саъдӣ дод,
На ҳар кӣ гӯш[9] кунад,
маънии сухан донад.

---

[1] А — бегона надонад. [2] А — надонанд. [3] А — то.
[4] А — Ин байтро надорад. [5] А — дилат. [6] А — ҷони.
[7] А — дароянд. [8] А — баргир, [9] А — фаҳм.

* * *

Маҷлиси мо дигар имрӯз ба бӯстон монад,
Айши хилват ба тамошои гулистон монад.
Май ҳалол аст касеро, ки бувад хона биҳишт,
Хосса аз дасти ҳарифе, ки ба Ризвон монад.
Хати сабзу лаби лаълат[1] ба чӣ монанда кунӣ,[2]
Ман бигӯям, ба лаби чашмаи ҳайвон монад.
То сари зулфи парешони ту маҳбуби ман аст,
Рӯзгорам ба сари зулфи парешон монад.
Чӣ кунад куштаи ишқат, ки нагӯяд ғами дил?
Ту мапиндор, ки хун резиву пинҳон монад.[3]
Ҳар кӣ чун мум ба хуршеди рухат нарм нашуд,
Зинҳор аз дили сахташ, ки ба синдон монад.
Нодир афтад, ки яке[4] дил ба висолат надиҳад,
Ё касе дар баладн куфр мусулмон монад.
Ту, ки чун барқ биханди, чӣ ғамат дорад аз он-к
Ман чунон зор бигирьям, ки ба борон монад.
Таъна бар ҳайрати Саъдӣ на ба инсоф задӣ,
Қас чунин рӯй набинад, ки на ҳайрон монад.
Ҳар кӣ бо сурату болои туаш унсе нест,
Ҳаявон аст, ки болош ба инсон монад.

* * *

Айбҷӯёнам[5] ҳикоят пеши ҷонон гуфтаанд,
Ман худ ин пайдо ҳамегӯям, ки пинҳон гуфтаанд.
Пеш аз ин[6] гӯянд, к-аз ишқат парешон аст ҳол,
Гар бигуфтандӣ, ки маҷмуам парешон гуфтаанд.
Парда бар айбам напӯшиданду доман бар гунох,
Ҷурми дарвеше чӣ бошад, то ба султон гуфтаанд.
Ё чӣ мурғам, к-ам ҳикоят пеши анқо кардаанд?
Ё чӣ мӯрам, к-ам сухан назди Сулаймон гуфтаанд?[7]

---

1 А — лаълаш. 2 А — монанд кунам.
3 А — Ин ду байтро надорад. 4 А — касе.
5 А — Айбгӯёнам. 6 А — он. 7 А — Ин байтро надорад.

Душманӣ карданд бо ман,[1] лек аз рӯи қиёс,
Дӯстӣ бошад, ки дардам пеши дармон гуфтаанд.
Зикри савдои Зулайхо пеши Юсуф кардаанд,
Ҳоли саргардонии Одам ба Ризвон гуфтаанд.
Доғи пинҳонам намебинанду меҳри сарбамӯҳр,
Он чӣ бар аҷзои зоҳир дидаанд, он гуфтаанд.[2]
В-ар нагуфтандӣ, чи ҳоҷат, к-оби чашму ранги рӯй[3]
Моҷарои ишқам аз аввал ба поён гуфтаанд.
Пеш аз ин гӯянд, Саъдӣ дӯст медорад туро,
Беш аз онат дӯст медорам, ки эшон гуфтаанд.
Ошиқон доранд кору орифон донанд ҳол,
Ин сухан[4] дар дил фуруд[5] ояд, ки аз ҷон гуфтаанд.

* * *

Гулбунон пероя бар худ кардаанд,
Булбулонро дар самоъ овардаанд.
Соқиёни лоуболӣ дар тавоф
Ҳуши майхорони маҷлис бурдаанд.
Ҷуръае хӯрдему кор аз даст рафт,
То чӣ беҳушона дар май кардаанд?
Мо ба як шарбат чунин бехуд шудем,
Дигарон чандин қадаҳ чун хӯрдаанд?
Оташ андар пухтагон афтоду сӯхт,
Хомтабъон ҳамчунон афсурдаанд.
Хайма берун бар, ки фаррошони бод
Фарши дебо дар чаман густурдаанд.
Зиндагонӣ чист? Мурдан пеши дӯст,
Қ-ин гурӯҳи зиндагон дилмурдаанд.
То ҷаҳон будаст, ҷаммошони гул
Аз силаҳдорони хор озурдаанд.
Ошиқонро кушта мебинанд халқ,
Бишнав аз Саъдӣ, ки ҷон парвардаанд.

---

[1] А — мо. [2] А — Ин байтро надорад.
[3] А — ранги зард. [4] А — охир ин. [5] А — фурӯ.

* * *

Дарахт ғунча бароварду булбулон мастанд,
Ҷаҳон ҷавон шуду ёрон ба айш биншастанд.
Ҳарифи маҷлиси мо худ ҳамеша дил мебурд,
Алалхусус, ки пироя бар ӯ бастанд.
Қасон, ки дар рамазон чанг мешикастандӣ,
Насими гул бишуниданду тавба бишкастанд.
Бисоти сабза лағадкӯб шуд ба пои нишот,
Зи баски орифу омӣ[1] ба рақс барҷастанд.
Ду дӯст қадр шиносанд аҳди[2] сӯҳбатро,
Ки муддате бибуриданду боз пайвастанд.
Бадар намеравад аз хонагаҳ[3] яке ҳушьёр
Кӣ пеши шаҳна бигӯяд, ки сӯфиён[4] мастанд.
Яке дарахти гул андар фазои хилвати[5] мост,
Ки сарвҳои чаман пеши қоматаш пастанд.
Агар ҷаҳон ҳама душман шавад, ба давлати дӯст
Хабар надорам аз эшон, ки дар ҷаҳон ҳастанд.
Мисоли роқиби дарьёст ҳоли куштаи ишқ[6],
На[7] тарки ёр бигуфтанду хештан растанд.
Ба сарв гуфт касе: «Мевае намеорӣ?»
Ҷавоб дод, ки озодагон тиҳидастанд.
Ба роҳи ақл бирафтанд, Саъдиё, бисьёр,
Ки раҳ ба олами девонагон надонистанд.

* * *

Дуньӣ он қадр надорад, ки бар ӯ рашк баранд,
Ё вуҷуду адамашро ғами беҳуда хӯранд.

---

1 А — обид. 2 А — айши. 3 А — хонақаҳ. 4 А — орифон: 5 А — миёни хонаи. 6 А — мисоли мардуми дарьёст, айни дарвешон. 7 А — ки.

Назар онон, ки накарданд дар ин мушти хок,
Алҳақ инсоф тавон дод, ки соҳибназаранд.
Орифон ҳар чӣ саботею бақое накунад,
Гар ҳама мулки ҷаҳон аст, ба ҳеҷаш нахаранд.
То татовул написандию такаббур накунӣ,
Ки худоро, чу ту дар мулк басе ҷонваранд.
Ин сароест, ки албатта халал хоҳад кард,
Хунук он қавм, ки дар банди сарои дигаранд.
Дӯстӣ бо кӣ шунидӣ, ки ба сар бурд ҷаҳон,
Ҳақ аён аст, вале тоифае бебасаранд.
Эй, ки бар пушти заминӣ, ҳама вақт они ту нест,
Дигарон дар шиками модару пушти падаранд.
Гӯсфанде барад ин гурги муаввад ҳар рӯз,
Гӯсфандони дигар хира дар ӯ менигаранд.
Он кӣ пой аз сари нихват нанихода бар хок,
Оқибат хок шуду халқ бад-ӯ мегузаранд.
Кошкӣ, қимати анфус бидонандӣ халқ
То даме чанд, ки мондаст, ғанимат шумаранд.
Гули бехор муяссар нашавад дар бустон,
Гули бехори ҷаҳон мардуми некӯсияранд.
Саъдиё, марди накӯном намирад ҳаргиз,
Мурда он аст, ки номаш ба накӯӣ набаранд![1]

* * *

Пеши рӯят дигарон сурати бар деворанд,
На чунин сурату маънӣ, ки ту дорӣ, доранд.
То гули рӯи ту дидам, ҳама гулҳо хоранд,[2]
То туро ёр гирифтам, ҳама халқ ағьёранд.
Он кӣ гӯянд, ба умре шаби қадре бошад,
Магар он аст,
ки бо дӯст ба поён оранд.

---

[1] А — Ин ғазалро надорад. [2] А — хор аст.

Домани давлати ҷовиду гиребони умед,
Ҳайф бошад, ки бигиранду дигар бигзоранд.
На ман аз дасти нигорини ту маҳрумаму бас.
Ки ба шамшери ғамат кушта чу ман бисьёранд.
Аҷаб аз чашми ту дорам, ки шабонаш[1] то руз
Хоб мегираду шаҳре зи ғамат[2] бедоранд.
Булаҷаб воқеае бошаду мушкил дарде,[3]
Ки на пӯшида тавон дошт, на гуфтан ёранд.
Аламуллаҳ, ки хаёле зи танам беш намонд,
Балки он низ хаёлест, ки мепиндоранд.
Саъдӣ андоза надорад, ки чӣ ширинсуханӣ,
Боғи табъат ҳама мурғони шакаргуфторанд.
То ба бустони замират гули маънӣ бишукуфт,
Булбулон аз ту фурӯ монда чу бӯтеморанд.

* * *

Шояд ин талъати маймун, ки ба фолаш доранд,
Дар дил андешаву дар дида хаёлаш доранд,
Ки дар офоқ чунин рӯй дигар натвон дид,
Ё магар оина дар[4] пеши ҷамолаш доранд.
Аҷаб, аз доми ғамаш[5] гар биҷаҳад мурғи диле,
Ин ҳама майл, ки бо донаи холаш доранд.
Нозанине, ки сар андар қадамаш бояд бохт,
На харифе, ки таваққӯъ ба висолаш доранд.
Ғолиб он аст, ки мурғе чу ба доме афтод,
То ба ҷое наравад,
бепару болаш доранд.[6]
Ишқи Лайлӣ на ба андозаи ҳар Маҷнунест,
Магар онон, ки сари нозу далолаш доранд.

---

1 А — шабоне. 2 А — халке зи паяш. 3 А — коре.
4 А — ойинае. 5 А — ғамат. 6 А — Ин байтро надорад.

Дӯстӣ бо ту ҳаром аст, ки чашми сияҳат[1]
Хуни ушшоқ бирезанду ҳалолаш доранд.
Хуррамо, даври висолею хушо, дарди диле,
Ки ба маъшуқ тавон гуфту маҷолаш доранд.
Ҳоли Саъдӣ ту надонӣ, ки туро дарде нест,
Дардмандон хабар аз сурати ҳолаш доранд.

* * *

Равандагони муқим аз бало напарҳезанд,
Гирифтагони иродат ба ҷавр нагрезанд.
Умедворон дасти талаб зи домани дӯст
Агар фурӯ гусилонанд, дар кӣ овезанд?
Магар ту рӯй бипӯшӣ вагарна мумкин нест,
Ки аҳли маърифат аз ту назар бипарҳезанд.
Нишони ман ба сари кӯи майфурӯшон деҳ,
Ман аз қуҷову касоне, ки аҳли парҳезанд.
Бигир ҷомаи сӯфӣ, биёр ҷоми шароб,
Ки некномию мастӣ ба ҳам наёмезанд.
Ризои дӯст ба дастору дигарон бигзор,
Ҳазор фитна чӣ ғам бошад, ар барангезанд.
Маро чу бо ту, ки мақсуде оштӣ афтод,
Равост, гар ҳама олам ба ҷанг бархезанд.
Ба хунбаҳои манат кас мутолабат накунад,
Ҳалол бошад хуне, ки дӯстон резанд.
Тариқи мо сари аҷз асту остони ризо,
Ки аз ту сабр набошад, ки бо ту бистезанд[2].

* * *

Офтоб аз кӯҳ сар бар мезанад,
Моҳрӯй ангушт бар дар мезанад.

---

[1] А — чашмони хушат. [2] А — Ин ғазалро надорад.

Он камонабрӯ, ки тири ғамзааш,
Ҳар замоне сайди дигар мезанад.
Дасту соид мекушад дарвешро
То напиндорӣ, ки ханҷар мезанад.
Ё суманбӯе, ки сарви[1] қоматаш
Таъна бар болои ар-ар мезанад.
Рӯю чашме дорам андар меҳри ӯ,
К-ин гуҳар мерезад, он зар мезанад.
Ишқро пешоние бояд чу мех,
То ҷабинаш санг бар сар мезанад.
Ангубинрӯён натарсанд аз магас,
Нӯш мегиранду наштар мезанад.
Дар ба рӯи дӯст бастан шарт нест,
В-ар бибандӣ сар ба дар[2] бармезанад.
Саъдиё, дигар қалам пӯлод дор,
К-ин сухан оташ ба най дармезанад.[3]

* * *

Булбуле[4] бедил навое мезанад,
Бодпаймое ҳавое мезанад.
Қас намебинам зи беруни сарой
В-андарунам марҳабое мезанад.
Оташе дорам, ки месӯзад вуҷуд
Чун бар ӯ боди сабое мезанад.
Гарчи дарьёро намебинад канор,
Ғарқа ҳолӣ дасту пое мезанад.
Ошноёнро ҷароҳат марҳам аст,
З-он ки шамшер ошное мезанад.
Ҳайф бошад дасти ӯ дар хуни ман,
Подшоҳе бо гадое мезанад.

---

1 А — он сиҳисарве, ки қадду қоматаш.
2 А — дил. 3 А — бармезанад. 4 А — булбули.

Бандаам, гар бе гуноҳе[1] мекушад,
Розиям, гар бе хатое мезанад.
Шукри неъмат мекунам, гар хилъате
Мефиристад, ё қафое мезанад.
Нописандид аст пеши аҳли рой,
Ҳар кӣ баъд аз ишқ рое мезанад.
Муҳтасиб гӯ, чанги майхорон бисӯз,
Мутриби мо хуш навое[2] мезанад.
Дуд аз оташ меравад,
хун аз қатил,
Саъдӣ ин дам ҳам зи ҷое мезанад.

* * *

Тавонгарон, ки ба ҷунби сарои[3] дарвешанд,
Муруввват[4] аст, ки ҳар вақт аз ӯ бияндешанд.
Ту, эй[5] тавонгари ҳусн
аз анои дарвешон
Хабар надорӣ,
агар хастаанду гар решанд.
Туро чӣ ғам,
ки яке дар ғамат ба ҷон ояд,
Ки дӯстони ту чандон ки мекушӣ, бешанд.
Маро ба иллати бегонагӣ зи хеш марон,
Ки дӯстони вафодор беҳтар аз хешанд.
Ғуломи ҳиммати риндону покбозонам,
Ки аз муҳаббат[6] бо дӯст душмани хешанд.
Ҳароина, лаби ширин ҷавоби талх диҳад,
Чунон ки соҳиби нӯшанд, зориби нешанд.
Ту ошиқони мусаллам надидаӣ,
Саъдӣ,
Ки теғ бар сару сар бандавор дар пешанд.

---

1 А — бе гуноҳам.
2 А — хуб ное. 3 А — ҷаннатсарон. 4 А — зарурат.
5 А — Туй. 6 А — иродат.

На чун мананду ту мискин ҳарису кӯтаҳдаст,
Қи тарки ҳар ду ҷаҳон гуфтаанду дарвешанд.

* * *

Ёр бояд, ки ҳар чӣ ёр кунад,
Бар муроди худ ихтиёр кунад.
Зинҳор аз касе, ки дар ғами дӯст
Пеши бегона зинҳор кунад.
Бори ёрон бикаш, ки домани[1] гул
Он барад, к-эҳтимоли хор кунад.
Хонаи ишқ дар харобот аст,
Некномӣ дар ӯ чӣ кор кунад?
Шаҳрбанди ҳавои нафс мабош,
Саги шаҳр устухон шикор кунад.
Ҳар шабе ёри шоҳиде будан,
Рӯзи ҳушьёрият хумор кунад.
Қозии шаҳри ошиқон бояд,
Ки ба як шоҳид ихтисор кунад.
Сари Саъдӣ сарои султон аст.
То дар он ҷо касе гузор кунад.

* * *

Қасе,[1] ки рӯи ту бинад, нигаҳ ба кас накунад,
Зи ишқ, сер набошад,[2] зи айш бас накунад.
Дар ин равиш,
ки туӣ, пеши ҳар кӣ бозоӣ,
Гараш ба теғ занӣ, рӯй бозпас накунад.[3]
Чунон ба пои ту дар мурдан орзумандам,

---

[1] А — сӯҳбати. [2] А — нагардад. [3] А — ин байтро надорад.

Ки зиндагонии хешам чунон[1] хавас накунад.
Ба муддате нафасе ёди дӯсте накунӣ,
Ки ёди ту натавонад,
ки як нафас накунад.
Надонамат, кӣ ичозат навишту фатво дод,
Ки хуни халқ бирезӣ,
макун, ки кас накунад,
Агар насиб набахшӣ,
назар дареғ мадор,
Шакарфурӯш чунин зулм бар магас накунад.
Бинол, Саъдӣ, агар ишқи дӯстон[2] дорӣ,
Ки ҳеҷ булбул аз ин нола дар қафас накунад.

* * *

Ёр бо мо бевафой мекунад,
Бегуноҳ аз ман ҷудой мекунад.
Шамъи ҷонамро бикушт он бевафо,
Ҷои дигар рӯшной мекунад.
Мекунад бо хеши худ бегонагӣ,
Бо ғарибон ошной мекунад.
Ҷавфурӯш аст он нигори сангдил,
Бо ман ӯ гандумнамой мекунад.
Ёри ман авбошу қаллош асту ринд,
Бар ман ӯ худ порсой мекунад.
Эй мусулмонон, ба фарьёдам расед,
Қ-он фалонӣ бевафой мекунад.
Қиштии умрам шикастаст аз ғамаш,
Аз мани мискин ҷудой мекунад.
Он чӣ бо ман мекунад андар замон,
Офати даври самой мекунад.
Саъдии ширинсухан дар роҳи ишқ.
Аз лабаш бӯсе гадой мекунад.[1]

---

[1] А — дигар. [2] А — бӯстон.

* * *

Ҳар кӣ бе ӯ зиндагонӣ мекунад,
Гар намемирад, гаронӣ мекунад.
Ман бар он будам, ки надҳам дил ба ишқ,[2]
Сарвболо дилситонӣ мекунад.
Меҳрубонӣ менамоям бар қадаш,
Сангдил номеҳрубонӣ мекунад.
Барфи пирӣ менишинад бар сарам,
Ҳамчунон табъам ҷавонӣ мекунад.
Моҷарои дил намегуфтам[3] ба халқ,
Оби чашмам тарҷумонӣ мекунад.
Оҳани афсурда мекӯбад, ки ҷаҳд
Бо қазои осмонӣ мекунад.
Ақлро бо ишқ зӯри панҷа нест,
Эҳтимол аз нотавонӣ мекунад.
Чашми Саъдӣ дар умеди рӯи ёр
Чун даҳонаш дурфишонӣ мекунад.
Ҳам бувад шӯре дар ин сар бехилоф,
Қ-ин ҳама ширинзабонӣ мекунад.

* * *

Бо дӯст бош, гар ҳама офоқ душмананд,
Қ-ӯ марҳам аст, агар дигарон неш мезананд.
Эй сурате, ки пеши ту хубони рӯзгор
Ҳамчун тилисм пои хиҷолат ба доманаид,
Як бомдод агар бихиромӣ ба бӯстон,
Бинӣ, ки сарвро зи лаби ҷӯй барканаид.
Талх аст пеши тоифае ҷаври хубрӯй,
Аз мӯътақид шунав,
ки шакар мепароканаид.

---

1 А — Ин ғазалро надорад. 2 А — кас.
3 А — намегӯям.

Эй муттақӣ, гар аҳли дилӣ, дидаҳо бидӯз.
Қ-инон ба дил рабудани мардум муайянанд.
Ё пардае ба чашми тааммул фурӯ гузор,
Ё дил бинеҳ, ки парда зи корат барафкананд.
Ҷонам дареғ нест, валекин дили заиф
Сандуқи сари туст, нахоҳам, ки бишкананд.
Ҳусни ту нодир аст дар ин аҳду шеъри ман,
Ман чашм бар туюю ҳамагон гӯш бар мананд.
Гӯӣ, ҷамоли дӯст кӣ бинад,[2] чунон ки ӯст,
Илло зи роҳи дидаи Саъдӣ назар кунанд.

* * *

Шӯхӣ макун, эй ёр[2] ки соҳибназаронанд,
Бегонаву хеш аз пасу пешат нигаронанд.
Қас нест, ки пинҳон назаре бо ту надорад,
Ман низ бар онам, ки ҳама халқ бар онанд.
Аҳли назаронанд,
ки чашме ба иродат
Бо рӯи ту доранду дигар бебасаронанд.
Ҳар кас ғами дин дораду ҳар кас[3] ғами дунъё,
Баъд аз ғами рӯят ғами беҳудахӯронанд.
Соқӣ, бидеҳ он кӯзаи хумхона ба дарвеш,
Қ-онҳо, ки бимурданд,
гили кӯзагаронанд.
Чашме, ки ҷамоли ту надидаст, чӣ дидаст?
Афсӯс бар инон,
ки ба ғафлат гузаронанд.
Ту рои кучо дорию парвои кӣ дорӣ,
Қ-аз ҳар тарафат тоифае мунтазиронанд.[4]

---

[1] А — ӯ кӣ бубинад. [2] А — дӯст.
[3] А — Қавме ғами дин бошаду қавме.
[4] А — Ду байтро надорад.

Инон,[1] ки ба дидори ту дар рақс меоянд,[2]
Чун меравӣ, андар талабат[3] ҷома даронанд.
Саъдӣ, ба ҷафо тарки муҳаббат натавон гуфт,
Бар дар бинишинам, агар[4] аз хона биронанд.

* * *

Худовандони неъмат метавонанд,
Ки дарвешони бетоқат биронанд,
Валекин даври гетиро вафо[5] нест,
Ҳамон[6] беҳтар, ки қадри худ бидонанд.
Бияфкан хайма, то маҳмил биронанд,
Ки ҳамроҳони ин олам равонанд.[7]
Зану фарзанду хешу ёру пайванд,
Бародархондагони кордонанд.[8]
Набояд бастан андар сӯҳбате дил,
Ки бе эшон бимонӣ, ё бимонанд.
На аввал хок будаст[9] одамизод,
Ба охир чун бияндешӣ,
ҳамонанд.
Пас он беҳтар, ки аввал в-охири хеш
Бияндешанду қадри худ бидонанд.[10].
Замин чанде бихӯрд аз халқу чанде
Ҳанӯз аз кибр сар бар осмонанд.
Яке бар турбате фарьёд мехонд,
Ки инон подшоҳони ҷаҳонанд.
Бигуфтам: «Тахтае баркан зи гуре,
Бубин, то подшаҳ, ё посбонанд?»

---

1 А — В-онон. 2 А — биёянд.
3 А — Бе рӯи ту в-андар акибат. 4 А — гарам.
5 А — бако. 6 А — Пас он.
7 А — Ин байтро надорад. 8 А — корзонанд.
9 А — буданд. 10 А — Ин байтро надорад.

Бигуфто: «Тахта баркандан чӣ ҳоҷат,
Чу медонам,[1] ки муште устухонанд»
Насиҳат доруи талх асту бояд,
Ки бо ҷуллоб дар ҳалқат чаконанд.
Чунон[2] сақмуниёи шаккаролуд
Зи доруҳонаи Саъдӣ ситонанд.

* * *

Ин ҷо шакаре ҳаст, ки чандин магасонанд,
Ё булаҷабе, к-ин ҳама соҳибҳавасонанд.
Бас дар талабат саъй намудему нагуфтӣ,
К-ин ҳеҷ касон дар талаби мо чӣ касонанд?
Эй қофиласолор, чунин гарм чӣ ронӣ?
Оҳиста, ки дар кӯҳу камар бозпасонанд.
Сад машъала афрӯхта гардад ба чароғе,
Ин нур ту дориву дигар муқтабисонанд.
Ман қалбу лисонам ба вафодориву сӯҳбат
В-инон ҳама қалбанд, ки пеши ту лисонанд.
Онон, ки шаб ором нагиранд зи фикрат,
Чун субҳ падид аст, ки содиқнафасонанд.
В-онон, ки ба дидор чунон майл надоранд,
Савганд тавон хӯрд, ки беақл хасонанд.
Донӣ, чӣ ҷафо меравад аз дасти рақибат?
Ҳайф аст, ки тӯтиву зағон ҳамқафасонанд.
Дар толеи ман нест, ки наздики ту бошам,
Мегӯямат аз дур дуо гар бирасонанд.[3]

* * *

Нашояд, ки хубон ба саҳро раванд,
Ҳама кас шиносанду[4] ҳар ҷо раванд.
Ҳалол аст рафтан ба саҳро, валек
На инсоф бошад, ки бе мо раванд.

---

[1] А — ки мебинам. [2] А — чунин.
[3] А — ин ғазалро надорад. [4] А — шиносанд.

Набояд дил аз дасти мардум рабуд,
Чу хоҳанд чое, ки танҳо раванд.
Кӣ бипсандад аз боғбонони гул,
Ки аз бонги булбул ба савдо раванд?[1]
Бароранд[2] фарьёди ишқ аз хато,
Гар ин шӯхчашмон ба яғмо раванд.
Ҳама сарвҳоро бибояд хамид,[3]
Ки дар пои он сарвболо раванд.
Басо ҳушмандон, ки дар кӯи ишқ,
Чу ман оқил оянду шайдо раванд.
Бисозем[4] бар осмон сулламе
Агар шоҳидон бар сурайё раванд.
На Саъдӣ дар ин гил[5], фурӯ рафту бас,
Ки онон, ки бар рӯи дарьё раванд.

* * *

Агар худой набошад зи бандае хушнуд,
Шафоати ҳама пайғамбарон надорад суд.
Қазои кунфаякун аст ҳукми борхудой,
Бад-ин сухан сухане дарнаметавон афзуд.
На занги орияте буд бар[6] дили Фиръавн,
Ки сайқали яди байзо сиёҳияш биздуд.
Бихонду роҳ надодаш, куҷо равад бадбахт,
Бубаст[7] дидаи мискину диданаш фармуд.
Насиби дӯзах агар талқ бар худ андояд,
Чунон дар ӯ ҷаҳад оташ, ки чӯби нафтандуд.[8]
Қалам ба толеи маймуну бахти бад рафтаст,
Агар ту хашм кунӣ, эй писар, в-агар хушнуд.

---

1 А — Ин байтро надорад. 2 А — мадоред. 3 А — чамид.
4 А — биёранд. 5 А — бар ин раҳ. 6 А — дар.
7 А — Бидӯхт. 8 А — нафтолуд.

Гунаҳ набуду ибодат набуду бар сари халқ
Набишта буд, ки ин ноҷиясту он маъхуд.
Муқаддар аст, ки аз ҳар касе чӣ феъл ояд,
Дарахти муқл на хурмо диҳад на шафтолуд.
Ба саъи мошита ислоҳи зишт натвон кард,
Чунон ки шоҳиде аз рӯи хоб натвон суд.
Сиёҳзангӣ ҳаргиз шавад сапед ба об?
Сапедрумӣ ҳаргиз шавад сиёҳ ба дуд?
Саодате, ки набошад,[1] тамаъ макун Саъдӣ,
Ки чун нақошта бошанд мушкил аст дуруд.[2]
Қалам ба омаданӣ рафт, агар ризо ба қазо
Диҳӣ в-агар надиҳӣ, буданӣ бихоҳад буд.

* * *

Шарафи нафс ба ҷуд асту кароматба суҷуд,
Ҳар кӣ ин ҳар ду надорад, адамаш беҳ, зи вуҷуд.
Эй кӣ дар неъмату нозӣ, ба ҷаҳон ғарра мабош,
Ки муҳол аст дар ин марҳала имкони хулуд.
В-эй, ки дар шиддати фақрию парешонии ҳол,
Сабр кун, к-ин ду-се рӯзе ба сар ояд маъдуд.
Хоки роҳе, ки бар ӯ мегузарӣ, сокин бош,
Ки уюн асту ҷуфун асту ҳудуд асту қудуд.
Ин ҳамон чашмаи хуршеди ҷаҳонафрӯз аст,
Ки ҳаме тофт бар оромгаҳи Оду Самуд.
Хоки Мисри тарабангез, набинӣ, ки ҳамон
Хоки Миср аст, вале бар сари Фиръавну Ҷунуд.
Дунйӣ он қадр надорад, ки бар ӯ рашк баранд,
Эй бародар, ки на маҳсуд бимонад на ҳасуд.
Қимати худ ба манохию малоҳӣ машикан,
Гарат имон дуруст аст ба рӯзи мавъуд.

---

[1] А — таматтуе, ки надорӣ.
[2] А — Ки чун нақоштай, мушкил аст, он бидруд.

Дасти ҳоҷат, ки барӣ, пеши худованде бар,
Ки карим асту раҳим асту ғафур асту вадуд.
Аз саро то ба сурайё ба убудияти ӯ
Ҳама дар зикру муноҷоту қиёманду қууд.
Қарамаш номутаноҳӣ наимаш бепоён,
Ҳеҷ хоҳанда аз ин дар наравад бемақсуд.
Панди Саъдӣ, ки калиди дари ганҷи Саъд аст,
Натавонад, ки ба ҷой оварад, илло масъуд.

* * *

Нафасе вақти баҳорам ҳаваси саҳро буд,
Ба рафиқе[1] ду, ки доим натавон танҳо буд.
Хоки Шероз чу дебои мунаққаш дидам
В-он ҳама сурати шоҳид,[2] ки бар он[3] дебо буд.
Порс дар сояи иқболи Атобак эмин,
Лекин аз нолаи мурғони чаман ғавғо буд.
Шакарин пистадаҳоне ба тафарруҷ[4] бигузашт,
Ки чӣ гӯям[5] натавон гуфт, ки[6] чун[7] зебо буд?
Алламуллаҳ, ки шафоиқ на бад-он лутфу суман
На бад-он бӯю санавбар на бад-он боло буд.
Фитнаи сомирияш дар назари[8] шӯрангез,
Нафаси исавияш дар лаби шаккархо буд.
Ман дар андеша, ки бут ё маҳи нав ё малак аст,
Ёри бутпайкари маҳрӯи малаксимо буд.
Дили Саъдиву ҷаҳоне ба даме ғорат кард,
Ҳамчу наврӯз, ки бар хони малик яғмо буд.

---

1 А — харифе. 2 А — зебо. 3 А — бад-он.
4 А — танаъум. 5 А — гуна. 6 А — чӣ.
7 А — ин калимаро надорад. 8 А — даҳани.

* * *

Маро роҳат аз зиндагӣ дӯш буд,
Ки он моҳрӯям дар оғӯш буд.
Чунон масти дидору ҳайрони ишқ,
Ки дуньёву динам фаромӯш буд.
Нагӯям ман лаъл ширингувор,
Ки заҳр аз кафи дасти ӯ нӯш буд.
Надонистам аз ғояти лутфу ҳусн,
Ки симу суман ё бару дӯш буд.
Ба дидору гуфтори ҷонпарвараш,
Саропои ман дидаву гӯш буд.
Намедонам ин[1] шаб, ки чун рӯз шуд,
Касе боздонад, ки боҳуш буд.
Муаззин ғалат кард бонги намоз,
Магар ҳамчу ман масту мадҳуш буд.
Бигуфтему душман бидонисту дӯст,
Намонд он таҳаммул, ки сарпӯш буд.
Ба хобаш магар дидай,
Саъдиё,
Забон даркаш имрӯз, к-он дӯш буд.
Мабодо, ки ганҷе бубинад фақир,
Ки натвонад аз ҳирс хомӯш буд.

* * *

Ночор ҳар кӣ соҳиби рӯи накӯ бувад,
Ҳар ҷо ки бигзарад, ҳама чашме дар ӯ бувад.
Эй гул, ту низ шӯхии[2] булбул муоф[3] дор,
К-он ҷо ки рангу бӯй бувад, гуфтугӯ бувад.
Нафс орзу кунад, ки ту лаб бар лабаш ниҳӣ,
Баъд аз ҳазор сол, ки хокаш сабӯ бувад.

---

[1] А — он. [2] А — хотири. [3] А — нигох.

Покизарӯй дар ҳама шаҳре бувад, валек
На чун ту покдоману покизахӯ бувад.
Эй гӯи ҳусн бурда зи хубони рӯзгор.
Мискин касе, ки дар хами чавгон чу гӯ бувад.
Мӯе чунин дареғ набошад гиреҳ задан?
Бигзор, то канору барат мушкбӯ бувад.
Пиндорам, он кӣ бо ту надорад тааллуқе.
На одамӣ, ки сурате аз сангу рӯ бувад.
Ман боре[1] аз ту барнатавонам гирифт чашм,
Гумкардадил ҳароина дар ҷустуҷӯ бувад.
Барменаёяд аз дили тангам нафас тамом,
Чун нолаи касе, ки ба чоҳе фурӯ бувад.
Саъдӣ, сипос дору ҷафо бину дам мазан,
Қ-аз дасти некувон ҳама чизе накӯ бувад.

* * *

Ё раб, шаби дӯшин, чӣ муборак саҳаре буд,
Қ-ӯро ба сари куштаи ҳиҷрон гузаре буд.
Он дӯст, ки моро[1] ба иродат назаре ҳаст,[2]
Бо мо магар ӯро ба иноят назаре буд.
Минбаъд ҳикоят[3] накунам талхии ҳиҷрон,
Қ-он мева, ки аз сабр баромад, шакаре буд.
Рӯе натавон гуфт, ки ҳуснаш ба чӣ монад,
Гӯй, ки дар он нимашаб аз рӯз даре буд.
Гӯям қамаре буд,[4] кас аз ман написандад,[5]
Боғе, ки ба ҳар шохи дарахташ қамаре буд.
Он дам, ки хабар будам аз ӯ, то ту нагӯй,
Қ-аз хештану ҳар кӣ ҷаҳонам, хабаре буд.
Дар олами васфаш ба ҷаҳоне бирасидам,
Қ-андар назарам ҳар ду ҷаҳон мухтасаре буд.

---

1 А — бо мо. 2 А — дошт. 3 А — шикоят. 4 А — буду.
5 А — напазирад.

Ман будаму ӯ, найқалам андар сари ман каш,
Бо ӯ натавон гуфт, вуҷуди дигаре буд.
Бо ғамзаи хубон, ки чу шамшер кашидаст,
Дар сабр бидидам, ки на[1] маҳкам сипаре буд.
Саъдӣ, натавонӣ,
ки дигар дида бидӯзӣ,
Қ-он дил бирабуданд, ки сабраш қадаре буд.

* * *

Бисьёр солҳо ба сари хоки мо равад,
Қ-ин оби чашма ояду боди сабо равад.
Ин панҷрӯза мӯҳлати айёми одамӣ,
Бар хоки дигарон ба такаббур чаро равад?
Эй дӯст, бар ҷанозаи душман чу бигзарӣ,
Шодӣ макун, ки бар[2] ту ҳам ин моҷаро равад.
Доманкашон, кӣ меравад[3] имрӯз бар замин,
Фардо ғубори колбадаш[4] дар ҳаво равад.
Хокат дар устухон равад, эй нафси шӯхчашм,
Монанди сурмадон,
ки дар ӯ тӯтиё равад.
Дуньё ҳарифи сифлаю маъшуқи бевафост,
Чун меравад, ҳароина бигзор, то равад.
Ин аст ҳоли тан, ки ту бинӣ[5] ба зери хок,
То ҷони нозанин, ки бароад куҷо равад.
Бар соябони ҳусни амал эътимод нест,
Саъдӣ магар ба сояи лутфи худо равад,
Ё раб, магир бандаи мискину даст гир,
К-аз ту карам бароядӯ[6] бар мо хато равад.

•

---

[1] А — бидидему на. [2] А — бо. [3] А — меравӣ.
[4] А — колбадат. [5] А — дидӣ. [6] А — физояду.

* * *

Айбе набошад аз ту, ки бар мо ҷафо равад,
Маҷнун аз остонаи Лайлӣ куҷо равад?
Гар ман фидои ҷони ту гардам,[1] дареғ нест,
Бисьёр сар, ки дар сари меҳру вафо равад.
В-ар ман гадои кӯи ту бошам, ғариб нест,
Қорун агар ба хайли ту ояд, гадо равад.
Маҷрӯҳи тири ишқ агараш теғ бар қафост,
Чун меравад зи пеши ту,
чашм аз қафо равад.[2]
Ҳайф оядам, ки пой ҳаме бар замин ниҳӣ,
К-ин[3] пой лоиқ аст, ки бар чашми мо равад.
Дар ҳеҷ мавқифам[4] сари гуфтушунид нест,
Илло дар он мақом,
ки зикри шумо равад.
Эй ҳушьёр, агар ба сари маст бигзарӣ,
Айбаш макун,
ки бар сари мардум қазо равад.[5]
Мо чун[6] нишона пой ба гил дарбимондаем,
Хасм он ҳариф нест, ки тираш хато равад.
Эй ошнои кӯи муҳаббат, сабур бош,
Бедоди некувон ҳама бар ошно равад.
Саъдӣ, бадар намекунӣ аз сар ҳавои дӯст,
Дар пот лозим аст, ки хори ҷафо равад.[7]

---

1 А — пои ту бошам. 2 А — ду байтро надорад.
3 А — К-он. 4 А — мавзеам.
5 А — Баъди ин байт байти зерин омадааст:

Нокус бар фалак равад аз кӯи обидон,
Гар шоҳиде ба савмааи порсо равад.

6 А — ҳамчун.
7 А — Баъди ин байт байти зерин омадааст:
Эй подшоҳи ҳусн, ки Саъдӣ гадои туст,
Қорун агар ба хайли ту ояд, гадо равад.

* * *

Гуфтамаш, сер бубинам, магар аз дил биравад,
В-ончунон пой гирифтаст, ки мушкил биравад.
Диле аз санг бибояд ба сари роҳи видоъ,
То таҳаммул кунад он рӯз, ки маҳмил биравад.
Чашми ҳасрат ба сари ашк фурӯ мегирам,
Ки агар роҳ диҳам, қофила дар гил биравад.
Раҳ надидам, чу бирафт аз назарам сурати дӯст,
Ҳамчу чашме, ки чароғаш зи муқобил биравад.
Мавҷ аз ин бор чунон киштии тоқат бишикаст,
Ки аҷаб дорам, агар тахта ба соҳил биравад.
Саҳл буд он, ки ба шамшери итобам мекушт,
Қатли соҳибназар он аст, ки қотил биравад.
На аҷаб, гар биравад қоидаи сабру шикеб
Пеши ҳар чашм, ки он қадду шамоил биравад.
Кас надонам,
ки дар ин шаҳр гирифтори ту нест,
Магар он кас,
ки ба шаҳр ояду ғофил биравад.
Гар ҳама умр надодаст касе дил ба хаёл,
Чун биёяд ба сари роҳи ту,
бедил биравад.
Рӯй бинмой, ки сабр аз дили сӯфӣ бибарӣ,
Парда бардор ки ҳуш аз сари оқил биравад[1].
Саъдӣ, ар ишқ набозад,
чӣ кунад мулки вуҷуд!
Ҳайф бошад, ки ҳама умр ба ботил биравад.
Қимати васл надонад,
магар озурдаи ҳаҷр
Монда[2] осуда бихусбад, чу ба манзил биравад.

*

---

[1] А — Ин байтро надорад. [2] А — мард.

* * *

Ҳар кӣ маҷмӯъ набошад, ба тамошо наравад,
Ёр бо ёр сафаркарда, ба танҳо наравад.
Бод осоиши гетӣ назанад бар дили реш,[1]
Субҳи содиқ надамад, то шаби ялдо наравад.
Бар диловехтагон арсаи олам танг аст,
Қ-он ки[2] ҷое ба гил афтад, дигар он ҷо[3] наравад.
Ҳаргиз андешаи ёр[4] аз дили девонаи ишқ
Ба тамошои гулу сабзаву[5] саҳро наравад.
Ба сари хори муғелон биравам бо ту чунон
Ба иродат, ки яке бар сари дебо наравад.
Бо ҳама рафтани зебой тазарв андар боғ[6]
Гар[7] ба шӯхӣ биравад, пеши ту зебо наравад.
Гар ту, эй тахти Сулаймон, ба сари мо з-ин даст
Рафт хоҳӣ, аҷаб, ар мӯрча дар по наравад.
Боғбонон ба шаб аз заҳмати булбул чунанд,
Ки дар айёми гул аз боғча ғавғо наравад.
Ҳама олам суханам рафту ба гӯшат нарасид,
Оре, он ҷо ки ту бошӣ,
сухани мо наравад.
Ҳар кӣ моро ба насиҳат зи ту мепечад рӯй,
Гӯ, ба шамшер,
ки ошиқ ба мудоро наравад.
Моҳи рухсор бипӯшӣ ту бути яғмой,
То дили халқе аз ин шаҳр ба яғмо наравад.
Гавҳари қиматӣ аз қоми наҳангон оранд,
Ҳар кӣ ӯро ғами ҷон аст, ба дарьё наравад.
Саъдиё, бор кашу ёр фаромӯш макун,
Меҳри Вомиқ ба ҷафо кардани Азро наравад.

---

1 А — он-к. 2 А — Ҳар ки. 3 А — афтад, дигар ҷо.
4 А — мо. 5 А — долаву. 6 А — тазарвон дар боғ.
7 А — Ки.

* * *

Ҳар киро боғчае ҳаст, ба бӯстон наравад,
Ҳар кӣ маҷмӯъ нишастаст, парешон наравад.
Он кӣ дар доманаш овехта бошад хоре,
Ҳаргизаш гӯшаи хотир ба гулистон наравад.
Сафари қибла дароз асту муҷовир бо дӯст
Рӯй дар қиблаи маънӣ, ба биёбон наравад.
Гар биёранд калиди ҳама дарҳои биҳишт,
Ҷони ошиқ ба тамошогаҳи ризвон наравад.
Гар сарат маст кунад бӯи ҳақиқат рӯзе,
Андарунат ба гулу лолаву райҳон[1] наравад.
Ҳар кӣ донист, ки манзилгаҳи маъшуқ куҷост,
Муддаӣ бошад, агар бар сари пайкон наравад.
Сифати ошиқи содиқ ба дурустӣ он аст,
Ки гараш сар биравад, аз сари паймон наравад.
Ба насиҳатгари дилшефта мебояд гуфт:
«Бирав, эй хоҷа, ки ин дард ба дармон наравад».[2]
Ба маломат набаранд аз дили мо сурати ишқ,
Нақш бар санг набиштаст, ба тӯфон наравад.
Ишқро ақл намехост, ки бинад, лекин
Ҳеҷ айёр набошад, ки ба зиндон наравад.[3]
Саъдиё, гар ҳама шаб шарҳи ғамаш хоҳӣ гуфт,
Шаб ба поён раваду шарҳ ба поён наравад.

* * *

Сарвболое ба саҳро меравад,
Рафтанаш бин, то чӣ зебо меравад.
То кадомин боғи ӯ[4] хуррамтар аст,
Қ-ӯ ба ромиш кардан он ҷо меравад.
Меравад дар роҳу[5] дар аҷзои хок,
Мурда мегӯяд, Масеҳо меравад.

[1] А — бӯстон. [2] А — Ин байтро надорад.
[3] А — Ин байтро надорад. [4] А — он. [5] А — бар хоку.

Инчунин бехуд нарафтӣ, сангдил,
Гар бидонистӣ, чӣ бар мо меравад.
Аҳли дилро гӯ, нигаҳ доред чашм,
К-он парипайкар ба яғмо меравад.
Ҳар киро дар шаҳр дид аз марду зан,
Дил рабуд, акнун ба саҳро меравад.
Офтобу сарв ғайрат мебаранд,[1]
К-офтобе сарвболо меравад.
Боғро чандон бисот афкандаанд,
К-одамӣ бар фарши дебо меравад.
Ақлро бо ишқ зӯри панҷа нест,
Қори мискин аз мудоро меравад.[2]
Саъдиё, дил дар сараш кардиву рафт,
Балки ҷонаш низ дар по меравад.[3]

* * *

Эй сорбон, оҳиста рон,[4] к-ороми ҷонам меравад,
В-он дил, ки бо худ доштам, бо дилситонам меравад.
Ман мондаам маҳҷур аз ӯ, бечораю ранҷур аз ӯ,
Гӯӣ, ки неше дур аз ӯ дар устухонам меравад.
Гуфтам, ба найрангу фусун пинҳон кунам реши дарун,
Пинҳон намемонад, ки хун бар остонам меравад.
Маҳмил бидор, эй сорбон, тундӣ макун бо корвон,
К-аз ишқи он сарви равон гӯӣ равонам меравад.[5]
Ӯ меравад доманкашон, ман заҳри танҳоӣ чашон,
Дигар мапурс аз дил нишон, к-аз дил нишонам
меравад.

---

1 А — мекунанд.
2 А — Ба ҷои ин мисраъ мисраи зерин омадааст:
Эй ки номатро ба танҳо меравад.
3 А — Ба ҷои ин байт байти зерин омадааст:
Саъдиё, дар ишқи ӯ мардона бош,
Дил барад аз дасту дар по меравад.
4 А — рав. 5 А — Ин байтро надорад.

Баргашт ёри саркашам, бигзошт айши нохушам,
Чун мичмаре пуроташам, к-аз сар духонам меравад.
Бо он ҳама бедоди ӯ в-ин аҳди бебуньёди ӯ
Дар сина дорам ёди ӯ, ё[1] бар забонам меравад.
Боз ою бар чашмам нишин, эй дилситони[2] нозанин,
Қ-ошӯбу фарьёд аз замин бар[3] осмонам меравад.
Шаб то саҳар менағнавам в-андарзи кас менашнавам
В-ин[4] раҳ на қосид меравам, к-аз каф инонам меравад.
Гуфтам, бигирьям, то ибил чун хар фурӯ монад ба гил
В-ин низ натвонам, ки дил бо корвонам меравад.
Сабр аз висоли ёри ман, баргаштан аз дилдори ман
Гарчи набошад кори ман, ҳам кор аз онам меравад.
Дар рафтани ҷон аз бадан гӯянд ҳар навъе сухан,
Ман худ ба чашми хештан дидам, ки ҷонам меравад.
Саъдӣ, фиғон аз дасти мо лоиқ набуд, эй бевафо,
Тоқат намеорам[5] ҷафо, кор аз фиғонам меравад.

* * *

Он кӣ маро орзуст, дер муяссар шавад,
В-ин чӣ маро дар сар аст, умр дар ин сар шавад.
То ту наёӣ ба фазл, рафтани мо ботил аст,
В-ар ба масал пои саъй дар талабат сар шавад.
Барки ҷамоле биҷаст, хирмани халке бисӯхт,
З-он ҳама оташ нагуфт дуди диле баршавад.
Эй назари офтоб, ҳеҷ зиён дорадат,
Гар дару девори мо аз ту мунаввар шавад.
Гар нигаҳе дӯствор бар тарафи мо кунӣ,
Ҳукка ҳамон кимиёст в-ин миси мо зар шавад.
Ҳуши хирадмандро ишқ ба тороҷ бурд,
Ман нашунидам, ки боз сайди кабӯтар шавад.

---

[1] А — то. [2] А — дилрабои. [3] А — то. [4] А — ин.
[5] А — намедорам.

Гар ту чунин хубрӯй бори дигар бигзарӣ,
Суннати парҳезгор дини қаландар шавад.
Ҳар ки ба гил дарбимонд, то набигиранд даст,
Ҳар чӣ кунад ҷаҳд беш, пой фурӯтар шавад.
Чун мутасаввир шавад дар дили мо нақши дӯст,
Ҳамчу буташ бишканем, ҳар кӣ мусаввар шавад.
Партави хуршеди ишқ бар ҳама афтад, валек
Санг ба як навъ нест, то ҳама гавҳар шавад.
Ҳар кӣ ба гӯши қабул дафтари Саъдӣ шунид,
Дафтари ваъзаш ба гӯш ҳамчу дафи тар шавад.[1]

* * *

Бахт ин кунад, ки рои ту бо мо яке шавад,
То бишнавад ҳасуду бар ӯ новаке шавад.
Хунам бирезу бар сари хокам гузор кун,
К-ин ранҷу сахтиям ҳама пеш андаке шавад.
Онро мусаллам аст тамошои навбаҳор,
К-аз ишқи бӯстон гулу хораш яке шавад.
Эй муфлис, он чӣ дар сари туст аз хаёли ганҷ,
Поят зарурат аст, ки дар мӯҳлике шавад.
Саъдӣ дар ин каманд ба девонагӣ фитод,
Гар дигараш халос бувад, зираке шавад.

* * *

Он кӣ накши дигараш ҷое мусаввар мешавад,
Накши ӯ дар чашми мо ҳар рӯз хуштар мешавад.
Ишқ, донӣ, чист? Султоне, ки ҳар ҷо хайма зад,
Бе хилоф он мамлакат бар вай мукаррар[2] мешавад.
Дигаронро талх меояд шароби ҷаври[3] ишқ,
Мо зи дасти дӯст мегирему шаккар мешавад.

---

1 А — Ин ғазалро надорад. 2 А — мусаххар.
3 А — даври.

Дил зи ҷон баргиру дар бар гир ёри меҳрубон,
Гар бад-ин микдорат он давлат муяссар мешавад.
Ҳаргизам дар сар набуд андешаи[1] савдо, валек
Пил агар дар банд меафтад, мусаххар мешавад.
Айшҳо дорам дар ин оташ, ки бинӣ дам ба дам,
Қ-андарунам гарчи месӯзад, мунаввар мешавад.
То напиндорӣ, ки бо дигар касам хотир хуш аст,
Зоҳирам бо ҷамъу хотир ҷои дигар мешавад.
Оби шавқ аз чашми Саъдӣ меравад бар дасту хат
Лоҷарам чун шеър меояд, сухан тар мешавад.
Қавли матбӯъ аз даруни сӯзнок ояд, ки уд
Чун ҳаме сӯзад, ҷаҳон аз вай муаттар мешавад.[2]

* * *

Ҳафтае меравад аз умру ба даҳ рӯз кашид,
Қ-аз гулистони сафо бӯи вафое надамид.
Он кӣ баргашту ҷафо карду ба ҳеҷам бифурӯхт,
Ба ҳама оламаш аз ман натавонанд харид.
Ҳар чӣ з-он талхтар андар ҳама олам набувад,
Гӯ, бигӯ аз лаби ширин, ки латиф асту лазид[3].
Гар ман аз хор битарсам, набарам домани гул,
Ком дар коми наҳанг аст, бибояд талабид.
Марав, эй дӯст,
ки мо бе ту нахоҳем нишаст,
Мабар, эй ёр, ки мо аз ту нахоҳем бурид.
Аз ту бо маслиҳати хеш намепардозам,
Ки муҳол аст, ки дар худ нагирад, ҳар кӣ ту дид.

---

1 А — ин пашшаи.
2 А — Ба ҷои ин байт байти зерин омадааст:
Ғайратам гӯяд, нагӯям бо ҳарифон рози дӯст,
Лек мебинам, ки дар офоқ дафтар мешавад.
3 А — Ин байтро надорад.

Офарин кардану[1] дашном шунидан саҳл аст,
Чӣ аз он беҳ, ки бувад бо ту маро[2] гуфтушунид?
Ҷаҳд бисьёр бикардам, ки нагӯям ғами дил,
Оқибат ҷон ба даҳон омаду тоқат бирасид.
Охир, эй мутриб, аз ин пардаи ушшоқ бигард,
Чанд гӯй, ки маро парда ба чанги ту дарид?
Ташнагонат ба лаб, эй чашмаи[3] ҳайвон, мурданд,
Чанд чун моҳии бар хушк тавонанд тапид?
Сухани Саъдӣ бинӯшӣ, ки ту худ зебой,
Хосса он вакт, ки дар гӯш кунӣ марворид.

* * *

Ба ҳусни дилбари ман ҳеч дарнамеояд,
Ҷуз ин дакика, ки бо дӯстон намепояд.
Ҳаловатест лаби лаъли обдорашро,
Ки дар ҳадис наёяд, чу дар ҳадис ояд.
Зи чашми ғамзада хун меравад ба ҳасрати[4] он,
Ки ӯ ба гӯшаи чашм илтифот фармояд.
Биё, ки дам ба дамат ёд меравад, ҳар чанд
Ки ёди об ба ҷуз ташнагӣ наяфзояд.
Умедвори[5] ту ҷамъе, ки рӯй бинмой,
Агарчи фитна нашояд, ки рӯй бинмояд.
Нахуст хунам, агар меравӣ, ба қатл[6] бирез,
Ки гар нарезӣ,
 аз дидаам биполояд.
Ба интизори ту обе,
 ки меравад аз чашм,
Ба оби чашм намонад,
 ки чашма мезояд.

---

1 А — гуфтану. 2 А — маро бо ту бувад.
3 А — ба лаби чашма. 4 А — иллати.
5 А — Дар орзуи. 6 А — ҳарб.

Кунанд ҳар касе аз ҳазратат таманное
Хилофи ҳиммати ман, к-аз туам ту мебояд.[1]
Шакар ба дасти турушрӯй ходимам мафирист
В-агар ба дасти худам заҳр медиҳӣ, шояд.
Ту ҳамчу Каъба азиз ӯфтодаӣ дар асл,[2]
Ки ҳар кӣ васли ту хоҳад, ҷаҳон бипаймояд.
Ман он қиёс накардам, ки зӯри бозуи ишқ
Инони ақл зи дасти ҳаким бирбояд.[3]
Нагуфтамат, ки ба туркон назар[4] макун, Саъдӣ,
Чу тарки турк нагуфтӣ, таҳаммулат бояд.
Дари саройи дар ин шаҳр агар касе хоҳад,
Ки рӯи хуб набинад, ба гил барандояд.[5]

* * *

Бахт бозояд аз он дар, ки яке чун ту дарояд,
Рӯи маймуни ту дидан дари давлат бикушояд.
Сабри бисьёр бибояд падари пири фалакро,
То дигар модари гетӣ чу ту фарзанд бизояд.
Ин латофат,[6] ки ту дорӣ, ҳама дилҳо бифиребад[7]
В-ин башошат,[8] ки ту дорӣ, ҳама ғамҳо бизудояд.
Рашкам аз пираҳан ояд, ки дар оғӯши ту хусбад,
Заҳрам аз ғолия ояд, ки бар андоми ту сояд.
Найшакар бо ҳама ширинӣ агар лаб бикушояд,
Пеши нутқи шакаринат чу най ангушт бихояд.
Гар маро ҳеҷ набошад на ба дуньё на ба уқбо,
Чу ту дорам,
хама дорам, дигарам ҳеҷ набояд.

---

1 А — Ин байтро надорад. 2 А — васл.
3 А — Ин байтро надорад. 4 А — нигаҳ.
5 А — Ин байтро надорад. 6 А — лаёқат.
7 А — бифиребӣ. 8 А — латофат.

Дил ба сахтӣ биниҳодам, пас аз он дил ба ту додам,
Ҳар кӣ аз дӯст таҳаммул накунад, аҳд напояд.
Бо[1] ҳама халқ намудам ҳами абру, ки ту дорӣ,
Моҳи нав ҳар кӣ бубинад, ба ҳама кас бинамояд.
Гар ҳалол аст, ки хуни ҳама олам ту бирезӣ,
Он кӣ рӯй аз ҳама олам ба ту овард, нашояд.
Чашми ошиқ натавон дӯхт, ки маъшуқ набинад,
Пои булбул натавон баст, ки бар гул насарояд.[2]
Саъдиё, дидани зебо на ҳаром аст, валекин
Назаре гар бинамойӣ, дилат аз каф бирабояд.

* * *

Нагуфтам рӯза бисьёре напояд,
Риёзат бигзарад, сахтӣ сарояд.
Пас аз душворӣ[3] осонист ночор,
Валекин одамиро сабр бояд.
Рух аз мо то ба кай пинҳон кунад ид,
Ҳилол ин аст, к-абру менамояд.
Саробӯстон[4] дар ин мавсим чӣ бандӣ,
Дарам[5] бикшой, то дил баркушояд.
Ғуломеро[6] бигӯ, то уд сӯзад,[7]
Канизеро[8] бигӯ, то мушк соян,
Ки пиндорам, нигори сарвболо
Дар ин дам таҳниятгӯён дарояд.
Саворон ҳалқа бирбуданду он шӯх
Ҳанӯз аз ҳалқаҳо дил мерабояд.
Чу ёр андар ҳадис ояд ба маҷлис,
Муғанниро бигӯ, то кам саройд.

---

[1] А — ба. [2] А — ин байтро надорад. [3] А — сахтӣ.
[4] А — Маро бӯстон. [5] А — Дараш. [6] А — Ғуломонро.
[7] А — сӯзанд. [8] А — канизонро.

Ки шеър андар чунин маҷлис нагунҷад,
Бале, гар гуфтаи Саъдист, шояд.

* * *

Умедвор чунонам, ки кори баста барояд,
Висол чун ба сар омад, фироқ ҳам ба сар ояд.
Ман аз ту сер нагардаму гар[1] туруш кунӣ абрӯ,
Ҷавоби талх зи ширин муқобили шакар ояд.
Ба рағми душманам, эй дӯст, сояе ба сар овар,
Ки муши кӯр нахоҳад, ки офтоб барояд.
Гулам зи даст бадар бурд рӯзгори мухолиф,
Умед ҳаст,
ки хорам зи пой ҳам бадар ояд.
Гарам ҳаёт бимонад,[2] намонад[3] ин ғаму ҳасрат
В-агар намирад[4] булбул, дарахти гул ба бар ояд.
Зи баски дар назар омад хаёли рӯи ту моро,
Чунон шудам,
ки ба чаҳдам хаёл дар назар ояд.
Ҳазор қуръа ба номат задему бознагаштем,[5]
Надонам, ояти раҳмат ба толеи кӣ барояд.
Зарурат аст, ки рӯзе ба кӯҳи рафта зи дастат
Чунон бигирьяд Саъдӣ, ки об то камар ояд.

* * *

Қорвони[6] шакар аз Миср ба Шероз ояд,
Агар он ёри сафаркардаи мо бозояд.
Гӯ, ту боз ой, ки гар хуни манат дархурд аст,

---

1 А — нагардам в-ар. 2 А — намонад. 3 А — бимонад.
4 А — бимирад. 5 А — бознагаштӣ. 6 А — корвоне.

Пешат оям чу кабӯтар, ки ба парвоз[1] ояд.
Ному нангу дилу дин гӯ биравад ин миқдор,
Чист, то дар назари ошиқи ҷонбоз ояд.
Ман худ ин санг ба ҷон металабидам ҳама умр,
Қ-ин қафас бишканаду мурғ ба парвоз ояд.
Агар ин доғи ҷигарсӯз,[2] ки бар ҷони ман аст,
Бар дили кӯҳ ниҳӣ, санг ба овоз ояд.
Ман ҳамон рӯз, ки рӯи ту бидидам, гуфтам,
Хеҷ шак нест, ки аз рӯйи чунин ноз ояд.
Ҳар чӣ аз[3] сурати ақл ояду дар ваҳму қиёс,
Он кӣ маҳбуби ман аст, аз ҳама мумтоз ояд.
Гар ту боз ою бар нозири Саъдӣ биравӣ,
Хеҷ ғам[4] нест, ки манзур ба эъзоз ояд.

* * *

Агар он аҳдшикан бо сари мисоқ ояд,
Ҷони рафт(а)аст, ки бо қолиби муштоқ ояд.
Ҳама шабҳои ҷаҳон рӯз кунад талъати ӯ,
Гар чу субҳеш назар бар ҳама офоқ ояд.
Ҳар ғамеро фараҳе ҳаст, валекин тарсам,
Пеш аз онам бикушад заҳр, ки тарьёқ ояд.
Бандагӣ ҳеҷ накардему тамаъ медорем,
Ки худовандӣ аз он сирату ахлоқ ояд.
Гар ҳама сурати хубони ҷаҳон ҷамъ кунанд,
Рӯи зебои ту дебочаи авроқ ояд.
Дигаре гар ҳама эҳсон[5] кунад, аз ман бухл аст[6]
В-аз ту матбӯъ бувад, гар ҳама эҳроқ ояд.
Сарв аз он пой гирифтаст ба як ҷой муқим,
Ки агар бо ту равад, шармаш аз он соқ ояд.

---

[1] А — бари боз ояд. [2] А — ҷаҳонсӯз. [3] А — дар.
[4] А — шак. [5] А — илзом. [6] А — боке нест.

Бе ту гар боди сабо мевазадам[1] бар дили реш,
Ҳамчунон аст ки оташ бари ҳаррок ояд[2].
Гар фирокат накушад,[3] ҷон ба висолат бидиҳам,[4]
Ту гарав бурдӣ, агар ҷуфту агар тоқ ояд.
Саъдиё, ҳар кӣ надорад сари ҷонафшонӣ,
Мард он нест, ки дар ҳалқаи ушшоқ ояд.

* * *

На чандон орзумандам, ки васфаш дар баён ояд
В-агар сад нома бинвисам, ҳикоят беш аз он ояд.
Маро ту ҷони ширинӣ, ба талхӣ рафта аз аъзо,
Ало, эй ҷон, ба тан боз о в-агарна тан ба ҷон ояд.
Маломатҳо, ки бар ман рафту сахтиҳо, ки пеш омад,
Гар аз ҳар навбате фасле бигӯям, достон ояд.
Чӣ парвои сухан гуфтан бувад муштоки хидматро,
Ҳадис он гаҳ кунад булбул, ки гул бо бӯстон ояд.
Чӣ суд оби Фурот, он гаҳ ки ҷони ташна берун шуд,
Чу Маҷнун бар канор афтод, Лайлӣ бо миён ояд.
Ман, эй гул, дӯст медорам туро, к-аз бӯи мушкинат
Чунон мастам, ки гӯй, бӯи ёри меҳрубон ояд.
Насими субҳро гуфтам: ту бо ӯ ҷонибе дорӣ,
К-аз он ҷониб, ки ӯ бошад, сабо анбарфишон ояд.
Гуноҳи туст, агар вакте бинолад ношикебое,
Надонистӣ, ки чун оташ дарандозӣ, духон ояд.
Хато гуфтам ба нодонӣ, ки ҷавре мекунад Азро,
Намебояд, ки Вомикро шикоят бар забон ояд.
Қалам хосияте дорад, ки сар то сина бишкофӣ,
Дигар бораш бифармоӣ, ба фарки сар давон ояд.
Замину боғу бӯстонро ба ишки боди наврӯзӣ
Бибояд сохт бо ҷавре, ки аз боди хазон ояд.

---

[1] А — сабое занадам. [2] А — оташ, ки ба ҳаррок ояд.
[3] А — бикашам. [4] А — надиҳам.

Гарат хуноба гардад дил зи дасти дӯстон, Саъдӣ,
На шарти дӯстӣ бошад, ки аз дил бар дахон ояд![1]

* * *

Кӣ баргузашт, ки бӯи абир меояд,
Ки меравад, ки чунин дилпазир меояд.
Нишони Юсуфи гумкарда медиҳад Яъқуб,
Магар зи Миср ба Канъон Башир меояд.
Зи даст рафтаму бедидагон намедонанд,
Ки захмҳои назар бар басир меояд.
Ҳаме хиромаду аклам ба табъ мегӯяд:
Назар бидӯз, ки он беназир меояд.
Ҷамоли Каъба чунон медавонадам ба нишот,
Ки хорҳои муғелон ҳарир меояд.
На онҷунон ба ту машғулам, эй биҳиштирӯй,
Ки ёди хештанам дар замир меояд.
Зи диданат натавонам, ки дида дарбандам
В-агар муқобила бинам, ки тир меояд.[2]
Ҳазор ҷомаи маъни, ки ман барандозам,[3]
Ба қомате, ки ту дорӣ, қасир меояд.
Ба куштан омада буд, он кӣ муддаӣ пиндошт,
Ки раҳмате магараш бар асир меояд.
Расид нолаи Саъдӣ ба ҳар кӣ дар офоқ,
Ҳам оташе задаӣ, то нафир меояд.

* * *

Ширин даҳони он бути айёр бингаред,
Дур(р) дар миёни лаъли шакарбор бингаред.

---

[1] А — Ин ғазалро надорад. [2] А — Ин байтро надорад.
[3] А — чу мебарандозам.

Бустони оразаш, ки тамошогаҳи дил аст,
Пурнаргису бунафшаву гулнор, бингаред.
Аз мо ба як назар биситонад ҳазор дил,
Ин обрӯю равнақи бозор бингаред.
Сунбул нишонда бар гули сурӣ, нигаҳ кунед,
Анбар фишонда гирди суманзор, бингаред.
Имрӯз рӯи ёр басе хубтар зи дист,
Имсол кори ман батар аз пор, бингаред.
Дар аҳди шоҳи одил агар фитна нодир аст,
Ин чашми масту фитнаи хунхор бингаред.
Гуфтор бишнаведашу донам, ки худ зи кибр
Бо кас сухан нагӯяду рафтор бингаред.
Он дам, ки ҷаъди зулфи парешон барафканад,
Сад дил ба зери турраи таррор бингаред.
Ганҷест дурҷи дурри ақиқини он писар,
Болои ганҷ ҳалқа зада мор, бингаред!
Чашмаш ба теғи ғамзаи хунхори хиракуш
Шаҳре гирифт, қуввати бемор бингаред!
Оташкадаст ботини Саъдӣ зи сӯзи ишқ,
Сӯзе, ки дар дил аст,
дар ашъор бингаред.
Дӣ гуфт: Саъдиё, ман аз они туам ба танз,
Ин ишваи дурӯғ дигар бор бингаред.[1]

* * *

Омад гаҳи он, ки бӯи гулзор
Мансух кунад гулоби аттор,
Хоб аз сари хуфтагон бадар бурд
Бедории булбулони асҳор.
Мо кулбаи зӯҳд баргирифтем,
Саҷҷода кӣ мебарад ба хаммор?

---

[1] А — Ин ғазалро надорад.

Якранг шавем, то набошад
Ин хирқаи ситрпӯш зуннор.
Бархез, ки чашмҳои мастат
Хуфтасту ҳазор фитна бедор.
Вақте санаме диле рабудӣ,
Ту халқ рабудаӣ ба як бор,
Ё хотири хештан ба мо деҳ,
Ё хотири мо зи даст бигзор.
На роҳи шудан, на рӯи будан
Маъшуқа малулу мо гирифтор.
Ҳам захми ту беҳ, чу мехӯрам захм,
Ҳам бори ту беҳ, чу мекашам бор.
Ман пеш ниҳодаам, ки дар кӯи
Барғардаму бар нагардам аз ёр,
Гар дуньиву охират биёрӣ,
К-ин ҳар ду бигиру даст бигзор,
Мо Юсуфи худ намефурӯшем,
Ту сими сиёҳи худ нигаҳ дор.[1]

* * *

То бад-ин ғоят, ки рафт, аз ман наёмад ҳеҷ кор,
Ростӣ гӯӣ[2], ба бозӣ сарф кардам рӯзгор.
Ҳеҷ дастовезам он соат, ки соат даррасад,
Нест, илло он ки бахшоиш кунад парвардигор.
Бас маломатҳо, ки хоҳад бурд ҷони нозиии
Рӯзи арз аз дасти ҷаври нафси нопарҳезгор.
Гоҳ мегӯям, чӣ будӣ,
гар набудӣ рӯзи ҳашр,
То нагаштандӣ бадон дар рӯи некон шармсор.
Боз мегӯям, нашояд роҳи навмедӣ гирифт,
Пеши инъомаш чӣ бошад афви чун ман сад ҳазор.

---

[1] А — Ин ғазалро надорад. [2] А — бояд.

Саъй то ман мебарам, ҳаргиз набошад судманд,[1]
Тавба то ман мекунам, ҳаргиз набошад барқарор.
Чашми тадбирам намебинад ба[2] торикии ҷаҳл,
Ҷурмбахшоё, ба тавфиқам чароғе пеш дор.
Ман, ки аз шарми гунаҳ сар барнамеорам[3] зи пеш,
Сар ба иллиин барорам, гар ту гӯй, сар барор.
Гарчи бефармонӣ аз ҳад рафту тақсир аз ҳисоб,
Ҳар чӣ ҳастам, ҳамчунон ҳастам ба афв уммедвор.
Ё раб, аз Саъдӣ чӣ кор ояд писанди ҳазратат?
Ё тавоноӣ бидеҳ, ё нотавонӣ даргузор.

* * *

Хуфтани ошиқ якест бар сари дебову хор,
Чун натавонад кашид даст дар оғӯши ёр.
Гар дигареро шикеб ҳаст зи дидори дӯст,[4]
Ман натавонам гирифт бар сари оташ қарор.
Оташи оҳ асту дуд меравадаш то ба сақф,
Чашмаи чашм асту мавҷ мезанадаш бар канор.
Гар ту зи мо фориғӣ,
мо ба ту мустазҳарем
В-ар ту зи мо бениёз,
мо ба ту уммедвор.
Эй, ки ба[5] ёрони ғор муштағалӣ дӯстком,
Ғамзадае[6] бар дар аст чун саги асҳоби ғор.
Ин ҳама бор эҳтимол мекунаму меравам,
Уштури маст аз нишот гарм равад зери бор.
Мо сипар андохтем гардани таслим пеш
В-ар[7] бикушӣ, ҳокимӣ в-ар бидиҳӣ зинҳор.

---

[1] А — Дӯстонам тавба гӯянд аз гунаҳгорӣ, бикун.
[2] А — зи. [3] А — барнамедорам. [4] А — ёр. [5] А — зи.
[6] А — ғамзаи ӯ. [7] А — Гар.

Теғи ҷафо гар занӣ, зарби ту осониш аст,
Рӯй туруш гар кунӣ, талхи ту ширингувор,
Саъдӣ, агар доғи ишқ дар ту муассир шавад,
Фахр бувад бандаро доғи худовандгор.[1].

* * *

Давлати ҷонпарвар аст сӯҳбати омӯзгор,
Хилвати бемуддаӣ суфраи беинтизор.
Охири аҳди шаб аст, аввали субҳ, эй надим,
Субҳи дуввум боядат, сар зи гиребон барор.
Дур набошад, ки халқ рӯз тасаввур кунанд,
Гар бинамоӣ ба шаб талъати хуршедвор.
Машъалае барфурӯз, машғалае пеш гир,
То бибаранд аз сарам заҳмати хобу хумор.
Хезу ғанимат шумор ҷунбиши боди рабеъ,
Нолаи мавзуни мурғ,
бӯи хуши лолазор.
Барги дарахтони сабз пеши худованди ҳуш
Ҳар варақе дафтарест,
маърифати кирдигор.
Рӯзи баҳор аст, хез, то ба тамошо равем,
Такья бар айём нест,
то дигар ояд баҳор.
Ваъда, ки гуфтӣ, шабе бо ту ба рӯз оварам,
Шаб бигузашт аз ҳисоб, рӯз бирафт аз шумор.
Даври ҷавонӣ гузашт,[2] мӯи сиёҳ песа гашт,
Барқи ямонӣ биҷаст[3], гард бимонд аз савор.
Дафтари фикрат бишӯй, гуфтаи Саъдӣ бигӯй,
Домани гавҳар биёр бар сари маҷлис ба бор.

---

[1] А — ба ҷои ин байт байти зерин омадааст:
Саъдӣ агар номи нанг дар сари ӯ шуд, чӣ ғам,
Марди ғами ишқ нест, к-аш ғами нанг асту ор.
[2] А — рӯзи ҷавонӣ бишуд, [3] А — бирафт.

* * *

Раҳ ба харобот бурд обиди парҳезкор,
Суфраи якрӯза кард накди ҳама рӯзгор.
Тарсамат, эй некном, пой бароянд ба санг,
Шишаи пинҳон биёр, то бихӯрем ошкор.
Гар ба қиёмат равем бе хару бори амал,
Беҳ, ки хиҷолат барем, чун бикушоянд бор.
Қ-он ҳама номусу бонг чун дирами носара,
Рӯи тилокарда дошт,[1] ҳеҷ набудаш иёр.
Рӯзи қиёмат, ки халқ тоату хайр оваранд,
Мо чӣ бизоат барем пеши карим? Ифтиқор.
Кор ба тадбир нест,
бахт ба зӯроварӣ,
Давлату ҷоҳ он сарест,
то кӣ кунад ихтиёр?[2]
Баски харобот шуд савмааам суфпӯш,
Баски кутубхона гашт матбааи[3] дурдхор.
Муддаӣ аз гуфтугӯй давлати маънӣ наёфт,
Роҳ набурд аз зилом, моҳ надид аз ғубор.
Мутриби ёрон,
бигӯй ин ғазали дилпазир,
Соқии маҷлис,
биёр он кадаҳи ғамгусор.
Гар ҳама олам ба айб дар паи мо ӯфтанд.
Ҳар кӣ дилаш бо якест,
ғам нахӯрад аз ҳазор.
Саъдӣ, агар феъли нек аз ту наёяд ҳаме,
Бад набувад номи нек аз ақибат ёдгор.
Оташи ишқат зи фикр меҷаҳад андар вуҷуд,
Оби равонат зи табъ меравад андар диёр.[4]

---

[1] А — буд. [2] А — Ин байтро надорад. [3] А — мустабаи.
[4] А — ин байтро надорад.

* * *

Зинда кадом аст бари хушьёр?
Он кӣ бимирад ба сари кӯи ёр.
Ошики девонаи сармастро[1]
Панди хирадманд наёяд ба кор.
Сар, ки ба куштан бинихӣ пеши дӯст,
Бех, ки ба гаштан[2] бинихӣ дар диёр.
Эй, ки дилам бурдиву ҷон сӯхтӣ,
Дар сари савдои ту шуд рӯзгор.
Шарбати захр ар ту диҳӣ, нест талх,[3]
Кӯхи ухуд гар ту ниҳӣ, нест бор.
Бандии меҳри ту наёбад халос,
Ғарқаи ишқи ту набинад канор.
Дарди ниҳонӣ дили тангам бисӯхт,
Лоҷарамам ишқ бувад ошкор.
Дар дилам ором тасаввур макун
В-аз мижаам хоб таваққӯъ мадор.
Гар гила аз мост,
шикоят бигӯй
В-ар гуноҳ аз туст,
ғаромат биёр.
Бар[4] сари по узр набошад қабул,
То нанишинӣ, нанишинад ғубор.
Дил чӣ маҳал дораду[5] динор чист?
Муддаиям, гар накунам ҷон нисор.
Саъдӣ, агар захм хӯрӣ, ғам махӯр,
Фахр бувад доғи худовандгор.[6]

---

1 А — дарвешро. 2 А — ғурбат. 3 А — захр нест.
4 А — аз. 5 А — Дил ба чӣ кор ояду.
6 А — Ба ҷои ин байт байти зерин омадааст:

Чун ту дигар дӯст наёяд ба кор,
Дил чу Саъдӣ ту бидорӣ хазор.

* * *

Шарт аст чафо кашидан аз ёр,
Хамр асту хумору гулбуну хор.
Ман мўътақидам, ки ҳар чӣ гӯй,
Ширин бувад аз лаби шакарбор.
Пеши дигаре наметавон рафт,
Аз ту ба ту омадам ба зинҳор.
Айбат накунам, агар бихандӣ
Бар ман, чу бигирьям аз ғамат зор.
Шак нест, ки бӯстон бихандад,[1]
Ҳар гаҳ ки бигирьяд абри озор.
Ту меравию хабар надорӣ
В-андар ақибат кулуби absор.
Гар пеши ту навбате бимирам,
Хечам набувад газанду темор.
Ҷуз ҳасрати он, ки зинда гардам,
То пеш бимирамат дигар бор.
Гуфтам, ки ба гӯшае чу санге
Биншинаму рӯи дил ба девор.
Донам, ки муяссарам нагардад,
Ту санг дароварӣ ба гуфтор.
Саъдӣ наравад ба сахтӣ аз пеш,
Бо қайд куҷо равад гирифтор?

* * *

Ёр он бувад, ки сабр кунад бар ҷафои ёр,
Тарки ризои хеш[2] кунад дар[3] ризои ёр.
Гар бар вуҷуди ошиқи содиқ ниҳанд теғ,
Бинад хатои[4] хешу набинад хатои ёр.

---

1 А — Ин байтро надорад. 2 А — худ. 3 А — андар.
4 А — гуноҳи.

Он бахоим натавон гуфт, ки чоне дорад,
Ки надорад назаре бо чу ту зебоманзур.
Сехри чашмони ту ботил накунад сехровез,[1]
Маст чандон ки бикӯшанд,[2] набошад мастур.
Ин халоват, ки ту дорӣ, на аҷаб к-аз дастат
Асале дӯзаду зуннор бибандад занбӯр.
Он чӣ дар ғайбатат, эй дӯст, ба ман мегузарад,[3]
Натавонам, ки ҳикоят кунам илло ба хузур.
Манам имрӯзу ту ангуштнамои зану мард,
Ман ба ширинсуханӣ, ту ба накуӣ машҳур.
Сахтам ояд, ки ба хар дида туро менигаранд,
Саъдиё ғайратат омад, на аҷаб, Саъдӣ ғаюр.[4]

* * *

Парвона намешикебад аз дур
В-ар қасд кунад, бисӯзадаш нур.
Хар кас ба тамаллуке[5] гирифтор,
Соҳибназарон ба ишқи[6] манзур.
Он рӯз,
ки рӯзи ҳашр бошад,
Девони ҳисобу арзи маншур.
Мо зинда ба зикри дӯст бошем,
Дигар ҳаявон ба нафхаи сур.
Ё раб,
ки ту дар биҳишт бошӣ,
То кас накунад нигоҳ дар ҳур.
Мо масти шароби ноби ишкем,
На ташнаи салсабилу кофур.

---

[1] А — чашмовез. [2] А — бипӯшанд.
[3] А — аз дӯст ба Саъдӣ гузарад.
[4] А — Ду байтро надорад. [5] А — таАллуке.
[6] А — рӯи.

Бим аст, шарори[1] оҳи муштоқ
Қ-оташ бизанад ҳиҷоби мастур.
Ман донаму дардманди бедор
Оҳанги шаби дарози дайҷур.
Охир зи ҳалоки мо чӣ хезад,
Симурғ чӣ мекунад ба усфур.
Наздик намешавӣ ба сурат
В-аз дидаи дил намешавӣ дур.
Аз пеши ту роҳи рафтанам нест,
Гардан ба каманд беҳ,
ки маҳҷур
Саъдӣ, чу муродат ангубин аст,
Воҷиб бувад эҳтимоли занбӯр.

* * *

Он кист, ки меравад ба нахчир,
Пои дили дӯстон ба занчир.
Хамшеваи чодувони Бобул,
Хамсояи[2] лӯъбатони Кашмир.
Ин аст биҳишт,
агар шунидӣ,
К-аз дидани он чавон шавад пир.
Аз ишқи камони дасту бозуш
Афтода хабар надорад аз тир.
Наққош, ки[3] сураташ бубинад,
Аз даст бияфканад тасовир.
Эй сахтчафои сустпайванд,
Рафтию чунин бирафт тақдир.
Кӯтаҳназарон маломат аз ишқ
Бе фоида мекунанду таҳзир.

---

[1] А — Бими шарар аст аз. [2] А — ҳамлобон. [3] А — чу.

Бо ҷони ман аз[1] ҷасад барояд
Хуне, ки фурӯ шудаст бо шир.
Гар ҷон талабад ҳабиби ушшоқ
На манъ раво бувад, на таъхир.
Онро, ки муроди[2] дӯст бояд,
Гӯ, тарки муроди[3] хештан гир,
Саъдӣ чу асири ишқ мондӣ,
Тадбири ту чист? Тарки тадбир.

* * *

Аз ҳама бошад ба ҳақиқат гузир
В-аз ту набошад, ки надорӣ назир.
Машраби ширин набувад бе руҳом,[4]
Даъвати мунъим набувад бе фақир.
Он арақ аст аз баданат, ё гулоб?
Он нафас аст аз даҳанат, ё абир?
Базли ту кардам тану ҳушу равон,
Вақфи ту кардам дилу чашму замир.[5]
Дил чӣ бувад, ҷон, ки бад-ӯ зиндаам,
Гӯ: бидеҳ, эй дӯст, ки гӯям: бигир!
Роҳати ҷон бошад аз он қабза теғ,
Марҳами дил[6] бошад аз он ҷаъба тир.
Дарди ниҳонӣ ба кӣ гӯям, ки нест
Бохабар аз дарди ман илло хабир.
Айб кунандам,
                    ки чӣ дидӣ дар ӯ,
Кӯр надонад,
                    ки чӣ бинад басир.

---

[1] А — Бо ҷон магар аз.
[2] А — вуҷуди.
[3] А — вуҷуди. [4] А — зуҳом. [5] А — басир. [6] А — ҷон.

Чун биравад[1] дар паи соҳибкаманд
Оҳуи бечора ба гардан асир?
Ҳар кӣ дили шефта дорад чу ман,
Бас ки бигӯяд сухани дилпазир.
Нолаи Саъдӣ ба чӣ, донӣ, хуш аст,
Бӯи хуш ояд, чу бисӯзад абир.

* * *

Фитнаам бар зулфу болои ту, эй бадри мунир,
Қомат аст он ё қиёмат, анбар аст он ё абир?
Гум шудам дар роҳи савдо, раҳнамоё, раҳ намой,
Шахсам[2] аз пой андар омад, дастгиро, даст гир.
Гар зи пеши худ биронӣ чун саг аз масҷид маро,
Сар зи ҳукмат барнадорам[3] чу мурид аз гуфти пир.
Новаки фарьёди ман ҳар соат аз маҷрои дил
Бигзарад аз чархи атлас[4] ҳамчу сӯзан аз ҳарир.
Чун кунам, к-аз дил шикебоям, зи дилбар ношикеб,
Чун кунам, к-аз ҷон[5] гузир асту зи ҷононногузир.
Бе ту дар ҷаннат наёшомам шароби салсабил,[6]
Бо ту дар дӯзах бисозам бо[7] ҳавои замҳарир.
Гар бипаррад мурғи васлат[8] дар ҳавои бахти ман,
Ваҳ, ки он соат зи шодӣ чорпар гардам чу тир.
То равонам ҳаст, хоҳам ронд номат бар забон,[9]
То вуҷудам ҳаст, хоҳам канд нақшат дар замир.

---

[1] А — наравад. [2] А — Сабрам. [3] А — барнагирам.
[4] А — ҳафтум. [5] А — дил.
[6] А — Бе ту гар дар ҷаннатам, нанӯшам шароби салсабил.
[7] А — Бо ту гар дар дӯзахам, хуррам.
[8] А — Мурғи васлат гар биparрад.
[9] А — То равонам ҳаст, номат бо забони дил равонам бо равон.

Булачаб шӯридаам, корам ба раҳмат[1] даргузор,
Саҳмгин дармондаам[2], ҷурмам ба тоат[3] дарпазир.
Оҳи дардолуди Саъдӣ гар зи гардун бигзарад,
Дар ту кофардил нагирад, эй мусулмонон, нафир!

* * *

Мо дар ин шаҳр ғарибему дар ин мулк фақир,
Ба каманди ту гирифтору ба доми ту асир.
Дари офоқ кушодаст, валекин бастаст
Аз сари зулфи ту дар пои дили мо занҷир.
Ман назар бозгирифтан натавонам ҳама умр,
Аз ман,[4], эй хусрави хубон, ту назар бозмагир.
Гарчи дар хайли ту бисьёр беҳ аз мо бошад,
Мо туро дар ҳама олам нашиносем назир.
Дар дилам буд, ки ҷон бар ту фишонам рӯзе,
Боз дар хотирам омад, ки матоест ҳақир.
Ин ҳадис аз сари дардест, ки ман мегӯям,
То бар оташ наниҳӣ, бӯй наёяд зи абир.
Гар бигӯям, ки маро ҳоли парешоне нест,
Ранги рухсор[5] хабар медиҳад аз сирри замир.
Ишқи пиронасар аз ман аҷабат меояд,
Чӣ ҷавонӣ ту, ки аз даст бибурдӣ дили пир?
Ман аз ин[6] ҳар ду камонхонаи абрӯи ту чашм
Барнагирам вагарам чашм бидӯзанд ба тир.
Аҷаб аз ақли касоне, ки маро панд диҳанд,
Бирав, эй хоҷа, ки ошиқ набувад пандпазир.
Саъдиё, пайкари матбӯъ[7] барои назар аст,
Гар набинӣ, чӣ бувад фоидаи чашми басир?

---

[1] А — салвам ба тоат.
[2] А — афтодаам. [3] А — раҳмат. [4] А — ту. [5] А — рухсора.
[6] А — он. [7] А — маснӯъ.

Чун биравад[1] дар паи соҳибкаманд
Оҳуи бечора ба гардан асир?
Ҳар кӣ дили шефта дорад чу ман,
Бас ки бигӯяд сухани дилпазир.
Нолаи Саъдӣ ба чӣ, донӣ, хуш аст,
Бӯи хуш ояд, чу бисӯзад абир.

* * *

Фитнаам бар зулфу болои ту, эй бадри мунир,
Қомат аст он ё киёмат, анбар аст он ё абир?
Гум шудам дар роҳи савдо, раҳнамоё, раҳ намой,
Шахсам[2] аз пой андар омад, дастгиро, даст гир.
Гар зи пеши худ биронӣ чун саг аз масҷид маро,
Сар зи ҳукмат барнадорам[3] чу мурид аз гуфти пир.
Новаки фарьёди ман ҳар соат аз маҷрои дил
Бигзарад аз чархи атлас[4] ҳамчу сӯзан аз ҳарир.
Чун кунам, к-аз дил шикебоям, зи дилбар ношикеб,
Чун кунам, к-аз ҷон[5] гузир асту зи ҷонон ногузир.
Бе ту дар ҷаннат наёшомам шароби салсабил,[6]
Бо ту дар дӯзах бисозам бо[7] ҳавои замҳарир.
Гар бипаррад мурғи васлат[8] дар ҳавои бахти ман,
Ваҳ, ки он соат зи шодӣ чорпар гардам чу тир.
То равонам ҳаст, хоҳам ронд номат бар забон,[9]
То вуҷудам ҳаст, хоҳам канд нақшат дар замир.

---

1 А — нарвад. 2 А — Сабрам. 3 А — барнагирам.
4 А — ҳафтум. 5 А — дил.
6 А — Бе ту гар дар ҷаннатам, нолуш шароби салсабил.
7 А — Бо ту гар дар дӯзахам, хуррам.
8 А — Мурғи васлат гар бипаррад.
9 А — То равонам ҳаст, номат бо забони дил равонам бо равон.

Булаҷаб шӯридаам, корам ба раҳмат[1] даргузор,
Саҳмгин дармондаам[2], ҷурмам ба тоат[3] дарпазир.
Оҳи дардолуди Саъдӣ гар зи гардун бигзарад,
Дар ту кофардил нагирад, эй мусулмонон, нафир!

* * *

Мо дар ин шаҳр ғарибему дар ин мулк фақир,
Ба каманди ту гирифтору ба доми ту асир.
Дари офоқ кушодаст, валекин бастаст
Аз сари зулфи ту дар пои дили мо занҷир.
Ман назар бозгирифтан натавонам ҳама умр,
Аз ман,[4], эй хусрави хубон, ту назар бозмагир.
Гарчи дар хайли ту бисьёр беҳ аз мо бошад,
Мо туро дар ҳама олам нашиносем назир.
Дар дилам буд, ки ҷон бар ту фишонам рӯзе,
Боз дар хотирам омад, ки матоест ҳақир.
Ин ҳадис аз сари дардест, ки ман мегӯям,
То бар оташ наниҳӣ, бӯй наёяд зи абир.
Гар бигӯям, ки маро ҳоли парешоне нест,
Ранги рухсор[5] хабар медиҳад аз сирри замир.
Ишқи пиронасар аз ман аҷабат меояд,
Чӣ ҷавонӣ ту, ки аз даст бибурдӣ дили пир?
Ман аз ин[6] ҳар ду камонхонаи абрӯи ту чашм
Барнагирам вагарам чашм бидӯзанд ба тир.
Аҷаб аз ақли касоне, ки маро панд диҳанд,
Бирав, эй хоҷа, ки ошиқ набувад пандпазир.
Саъдиё, пайкари матбӯъ[7] барои назар аст,
Гар набинӣ, чӣ бувад фоидаи чашми басир?

---

1 А — сахвам ба тоат.
2 А — афтодаам. 3 А — раҳмат. 4 А — ту. 5 А — рухсора.
6 А — он. 7 А — маснӯъ.

* * *

Эй ба хулқ аз ҷаҳониён мумтоз,
Ҷашми халқе ба рӯи хуби ту боз.
Лозим аст, он кӣ дорад ин ҳама лутф,
Ки таҳаммул кунандаш ин ҳама ноз.
Эй, ба ишқи дарахти болоят
Мурғи ҷони рамида дар парвоз.
Он на соҳибназар бувад, ки кунад
Аз чунин рӯй дар ба рӯй фароз.
Бихӯрам, гар зи дасти туст, набид,
Накунам, гар хилофи туст, намоз[1].
Гар бигирьям[2] чу шамъ, маъзурам,
Кас нагӯяд, дар оташам магзор.
Менагуфтам[3] сухан дар оташи ишқ,
То нагуфт оби дидаи ғаммоз.
Обу оташ хилофи якдигаранд,
Нашунидем ишқу сабр анбоз.
Ҳар кӣ дидори дӯст металабад,
Дӯстиро ҳақиқат асту маҷоз.
Орзуманди Қаъбаро шарт аст,
Ки таҳаммул кунад нишебу фароз.
Саъдиё, зинда ошиқе бошад,[4]
Ки бимирад[5] бар остони ниёз.

* * *

Мутақаллиб[6] даруни ҷомаи ноз
Чӣ хабар дорад аз шабони дароз?
Оқил анҷоми ишқ мебинад,
То ҳам аввал намекунад оғоз.
Ҷаҳд[7] кардам, ки дил ба кас надиҳам,
Чӣ тавон кард бо ду дидаи боз?

---

[1] А — *Ин байтро надорад.* [2] А — *бисӯзам.*
[3] А — *Ман нагуфтам.* [4] А — *бошӣ.* [5] А — *бимирӣ.*
[6] А — *Муқаллиб.* [7] А — *аҳд.*

Зинҳор аз балои тири назар,
Ки чу рафт аз камон[1], наёяд боз.
Магар аз шӯхии тазарвон буд,
Ки фурӯ дӯхтанд дидаи боз.
Мӯҳтасиб дар қафои риндон аст,
Ғофил аз сӯфиёни шоҳидбоз.[2]
Порсое, ки хамри ишқ чашид,
Хона, гӯ, бо муоширон пардоз.
Ҳар киро бо гул ошноӣ буд,
Гӯ, бирав, бо ҷафои хор бисоз.
Сипарат мебибояд афкандан,
Эй, ки дил медиҳӣ ба тирандоз.
Ҳар чӣ бинӣ зи дӯстон карам аст,
Гар иҳонат кунанду гар эъзоз.[3]
Дасти Маҷнуну домани Лайлӣ
Рӯи Маҳмуду хоки пои Аёз.
Ҳеҷ булбул надонад
ин дастон,
Ҳеҷ мутриб надонад ин овоз.
Ҳар матое зи маъдане
хезад,
Шаккар аз Мисру Саъдӣ аз Шероз.

* * *

Муборактар шабу хуррамтарин рӯз,
Ба истиқболам омад бахти пирӯз.
Духулзан, гӯ, ду навбат зан башорат,
Ки дӯшам қадр[4] буд, имрӯз Наврӯз.

---

1 А — назар. 2 А — Ин байтро надорад.
3 А — Ин байтро надорад. 4 А — Ки рӯзам ид.

Маҳ аст ин[1] ё малак ё одамизод,
Парӣ[2] ё офтоби оламафрӯз?
Надонистӣ, ки риндон дар каминанд,
Накӯ кардӣ алорағми бадомӯз.
Маро бо дӯст, эй душман, висол аст,
Туро гар дил нахоҳад, дида бардӯз!
Шабон, донам, ки аз дарди ҷудоӣ,
Наёсудат[3] зи фарьёди ҷаҳонсӯз.
Гар он шабҳои боваҳшат намебуд,
Намедонист Саъдӣ қадри ин рӯз.

* * *

Пайванди рӯҳ мекунад ин боди мушкбез,
Ҳангоми[4] навбати саҳар аст, эй надим, хез.
Шоҳид[5] бихону шамъ бияфрӯзу май бинеҳ,[6]
Анбар бисою уд бисӯзону гул бирез.
В-ар дӯст[7] даст медиҳадат, ҳеҷ, гӯ, мабош,
Хуштар бувад арӯси накӯрӯй бе ҷиҳез.
Имрӯз бояд, ар караме мекунад саҳоб,
Фардо, ки ташна мурда[8] бувад лой, гӯ, бихез,[9]
Ман дар вафову аҳд чунон кунд нестам,
Қ-аз домани ту даст бидорам ба теғи тез.
Гар теғ мезанӣ, сипар,
инак, вуҷуди ман,
Айёр муддаӣ кунад аз душман эҳтирез.[10]
Фардо, ки зи сар хок[11] барорам, агар туро
Бинам, фароғатам бувад аз рӯзи растахез.

---

1 А — он. 2 А — Туӣ. 3 А — Наёсудам. 4 А — наздик.
5 А — Мутриб. 6 А — биёр. 7 А — ёр.
8 А — шавад, лов, гӯ, марез.
9 А — ба ҷои ин байт байти зерин омадааст:
Лекин ба дасти хештанам куш, ки гуфтаанд,
Қ-аз дӯстон таҳаммулу бар душманон ситез.
10 А — Ин байтро надорад. 11 А — сар зи хок.

То худ куҷо расад ба қиёмат намози ман,
Ман руй дар туву ҳама кас руй дар Ҳиҷез.
Саъдӣ ба доми ишқи ту[1] дар пойбанд монд,
Қайде накардаӣ, ки муяссар шавад гурез.

* * *

Соқии симтан, чӣ хусбӣ? Хез!
Оби шодӣ бар оташи ғам рез.
Бӯсае бар канори соғар неҳ,
Пас, бигардон шароби шаҳдомез,
Қ-абри озору боди наврӯзӣ
Дурфишон мекунанду анбарбез.
Ҷаҳд[2] кардем, то наёлояд
Ба харобот домани парҳез.
Дасти болои ишқ зӯр овард,
Маърифатро намонд ҷои[3] ситез.
Гуфтам, эй ақли зӯрманд, чаро
Баргирифтӣ зи ишқ роҳи[4] гурез.
Гуфт: агар[5] гурба шери нар гардад,
Накунад бо паланг дандон тез.
Шоҳидон[6] мекананд хонаи зӯҳд,
Мутрибон мезананд роҳи Ҳиҷез.[7]
Тавбаро талх мекунад дар ҳалқ
Ёри ширинзабони[8] шӯрангез.
Саъдиё, ҳар дамат,
ки даст диҳад,
Ба сари зулфи дӯстон[9] овез.

---

[1] А — ишқи рӯи ту. [2] А — аҳд. [3] А — рӯи.
[4] А — роҳи ишқ. [5] А — Гуфтам: ар. [6] А — Зоҳидон.
[7] А — Ҳиҷоз. [8] А — шириндаҳони. [9] А — дилбарон.

Душманонро ба ҳоли худ бигзор,
То қиёмат кунанд[1] растохез.

* * *

Бӯи баҳор омад, бинол, эй булбули шириннафас,
В-ар пойбандӣ ҳамчу ман, фарьёд мехон аз қафас.
Гиранд мардум дӯстон, номеҳрубону меҳрубон,
Ҳар рӯз хотир бо яке, мо худ яке дорему бас.
Маҳмули пешоҳангро аз ман бигӯ, эй сорбон,
Ту хоб мекун бар шутур, то бонг медорад ҷарас.
Ширин бизоат бар магас чандон ки тундӣ мекунад,
Ӯ бодбезан ҳамчунон дар дасту меояд магас.
Панди хирадмандон чӣ суд акнун, ки бандам сахт шуд,
Гар ҷастам ин бор аз қафас, бедор бошам з-ин сипас.
Гар дӯст меояд барам ё теғи душман бар сарам,
Чун субҳ бе хуршедам аз дил барнамеояд нафас.
Ман муфлисам дар корвон, гавҳар, ки хоҳӣ, қасд кун
Нагзошт мутриб дар барам чандон, ки бистонад асас.
Гар панд мехоҳӣ, бидеҳ в-ар банд мехоҳӣ, бинеҳ,
Девона сар хоҳад ниҳод, он гаҳ ниҳад аз сар ҳавас.
Фарьёди Саъдӣ дар ҷаҳон афкандӣ, эй ороми ҷон,
Чандин ба фарьёд оварӣ, боре ба фарьёдаш бирас.[2]

* * *

Имшаб магар ба вақт намехонад ин хурӯс,
Ушшоқ бас накарда ҳанӯз аз канору бӯс.
Пистони ёр дар ҳами гесӯи тобдор
Чун гӯи оҷ дар ҳами чавгони обнӯс.
То нашнавӣ зи масҷиди одина бонги субҳ
Ё аз дари сарои Атобак ғиреви кӯс,
Лаб бар лабе чу чашми хурӯс аблаҳӣ бувад
Бардоштан ба гуфтаи беҳудаи хурӯс.[3]

---

1 А — кунанду. 2 А — Ин ғазалро надорад.
3 А — Ин ғазалро надорад.

* * *

Ёре ба даст кун, ки ба уммеди роҳаташ
Воҷиб кунад, ки сабр кунӣ бар ҷароҳаташ.
Моро кӣ раҳ диҳад ба саропардаи висол?
Эй боди субҳдам, хабаре деҳ зи соҳаташ.
Борони чун ситораам аз дидагон бирехт,
Рӯе, ки субҳ хира шавад дар сабоҳаташ.
Ҳар гаҳ ки гӯям, ки дили решам дуруст шуд,
Бар вай пароканад намаке аз малоҳаташ.
Ҳар-ч он қабеҳтар бикунад ёри дӯстрӯй,
Донад, ки чашми дӯст набинад қабоҳаташ.
Бечорае, ки сурати рӯят хаёл баст,
Бе диданат хаёл бувад истироҳаташ.
Бо чашми нимхоби ту хашм оядам ҳаме
Аз чашмҳои наргису чандон вақоҳаташ.
Рафтори шоҳиду лаби хандону рӯи хуб
Чун одамӣ тамаъ накунад аз самоҳаташ.[1]
Саъдӣ, ки доди ҳусни ҳама некувон бидод,
Оҷиз бимонд дар ту забони фасоҳаташ.

* * *

Он кӣ ҳалоки ман ҳаме хоҳаду ман саломаташ,
Ҳар чӣ кунад зи шоҳидӣ, кас накунад маломаташ.
Мева намедиҳад ба кас боғи тафарруҷ асту бас,
Ҷуз ба назар намерасад себи дарахти қоматаш.
Доруи дил намекунад, к-он кӣ маризи ишқ шуд,
Хеҷ даво наёварад боз ба истиқоматаш.
Ҷанг намекунам, агар даст ба теғ мебарад,
Балки ба хун мутолабат ҳам накунам қиёматаш.

---

[1] А — Чор байтро надорад.

Кошкӣ дар қиёматаш бори дигар бидидаме,
К-он чӣ гуноҳи ӯ бувад, ман бикашам ғароматаш.
Ҳар кӣ ҳаво гирифту рафт аз паи орзуи дил,
Гӯш мадор, Саъдиё, бар хабари саломаташ.

* * *

Хиҷил аст сарви бустон бари қомати баландаш,
Ҳама сайди ақл гирад ҳами зулфи чун камандаш.
Чу дарахти қоматаш дид, сабо ба ҳам баромад,
Зи чаман наруст сарве, ки зи бех барнакандаш.
Агар офтоб бо ӯ занад аз газоф лофе,
Маҳи нав чӣ заҳра дорад, ки бувад суми самандаш.
На чунон зи даст рафтаст вуҷуди нотавонам,
Ки муолиҷат тавон кард[1] ба панд ё ба бандаш.
Гарам он қарор будӣ, ки зи дӯст барканам дил,
Нашунидаме зи душман суханони нописандаш.
Ту, ки подшоҳи хусӣ, назаре ба бандагон кун,[2]
Ҳазар аз дуои дарвешу кафи ниёзмандаш.
Шакарин ҳадиси Саъдӣ бари ӯ чи кадр[3] дорад,
Ки чун ӯ ҳазор тӯтӣ магас аст пеши қандаш.

* * *

Ҳар кӣ нозук бувад дили ёраш,
Гӯ, дили нозанин нигаҳ дораш.
Ошиқи гул дурӯғ мегӯяд,
Ки таҳаммул намекунад хораш.
Некхоҳо, дар оташам бигзор
В-ин насиҳат макун,
ки бигзораш.
Кош бо дил ҳазор ҷон будӣ,
То фидо кардаме ба дидораш.
Ошиқи содиқ аз маломати дӯст
Гар биранҷад, ба дӯст маашмораш.

---

1 А — муолиҷатпазир аст.
2 А — Мапасанд ҷавру бедод чу подшоҳи хусӣ,
3 А — қор.

Қас ба ороми ҷони мо нарасад,
Ки на аввал ба ҷон расад кораш.
Хонаи ёри сангдил ин аст,
Ҳар кӣ сар мезанад ба девораш.[1]
Хуни мо худ маҳалли он дорад,[2]
Ки бувад пеши дӯст миқдораш.
Саъдиё, гар ба ҷон хитоб кунад.
Тарки ҷон гӯю дил ба даст ораш.

* * *

Ҳар кӣ номеҳрубон бувад ёраш,
Воҷиб аст эҳтимоли озораш.
Тоқати рафтанам намемонад,
Чун назар мекунам ба рафтораш.
В-аз[3] сухан гуфтанаш чунон мастам,
Ки надонам ҷавоби гуфтораш.
Куштаи тири ишқ зинда кунад,
Гар ба сар бигзарад дигар бораш.
Ҳар чӣ з-он талхтар бихоҳад гуфт,
Гӯ, бигӯ аз лаби шакарбораш.
Ишқ пӯшида буду сабр намонд,
Парда бардоштам зи асрораш.
Ваҳ, ки гар[4] ман ба хидматаш бирасам,
Худ чӣ хидмат кунам ба миқдораш.
Бими девонагист мардумро,
З-омадан,[5] рафтани париводраш.
Қош берун наёмадӣ султон,
То надидӣ гадои бозораш.

---

1 А — Ин мисраъро надорад. 2 А — ин мисраъро надорад. 3 А — Аз. 4 А — Оҳ, агар. 5 А — З-омаду.

21 — 2113

Саъдиё, рӯи дӯст нодидан,
Бех, ки дидан миёни ағьёраш.

* * *

Қас надидаст ба ширинию лутфу нозаш,
Қас набинад,[1] ки нахоҳад, ки набинад[2] бозаш,
Мутриби моро дардест,[3] ки хуш менолад,
Мурғи ошиқ тарабангез бувад овозаш.
Борҳо дар дилам омад, ки бипӯшам ғами ишқ,[4]
Обгина[5] натавонад, ки бипӯшад розаш.
Мурғи парранда агар дар қафасе пир шавад,
Ҳамчунон табъ фаромуш накунад парвозаш.
То чӣ кардем дигар бора, ки ширин лаби дӯст
Ба сухан боз намебошаду чашм аз нозаш.
Ман дуо гӯям, агар ту ҳама дашном диҳӣ,
Банда хидмат бикунад в-ар накунӣ[6] эъзозаш.
Ғарқи дарьёи ғаматро рамақе беш намонд,
Охир, акнун ки бикуштӣ, ба канор андозаш.
Хуни Саъдӣ кам аз он аст, ки даст олой,
Малах он кадр надорад, ки бигирад бозаш.

* * *

Чун баромад моҳи рӯй аз матлаи пироҳанаш,
Чашми бадро гуфтам, «ал-ҳамде» бидам пироманаш.
То чӣ хоҳад кард бо ман даври гетӣ з-ин ду кор:
Дасти ӯ дар гарданам, ё хуни ман дар гарданаш.

---

1 А — набошад. 2 А — бубинад. 3 А — завиест.
4 А — нагӯям ғами дил. 5 А — В-обгина. 6 А — накунад.

Ҳар кӣ маълумаш намегардад, ки зоҳидро кӣ кушт,
Гӯ, сарангуштони шоҳид бину ранги нохунаш[1].
Гар чаман гӯяд маро ҳамранги рӯяш лолаест,
Аз қафо бояд бурун[2] кардан забони[3] савсанаш.
Моҳу Парвинаш наёрам гуфту сарву офтоб,
Лутфи ҷон дар ҷисм дорад[4], ҷисм дар пироҳанаш.
Остин аз чанги[5] мискинон, гирифтам, даркашад,
Чун тавонад рафт чандин дасту дил дар доманаш.[6]
Ман сабили[7] душманон кардам насиби арзи хеш,
Душман он кас дар ҷаҳон дорам, ки дорад душманаш.
Гар танам мӯе шавад аз дасти ҷаври рӯзгор,
Бар ман осонтар бувад, к-осеби мӯе бар танаш.
То чӣ рӯест он, ки ҳайрон мондаам дар васфи ӯ,
Субҳе аз машриқ ҳаметобад яке аз равзанаш.
Баъд аз ин, эй ёр, агар тафсили ҳушёрон кунанд,
Гар дар[8] он ҷо номи ман бинӣ,
қалам бар сар занаш.
Лоиқи Саъдӣ набуд ин хирқаи тақвию зӯҳд,
Соқиё, ҷоме бидеҳ в-ин ҷома аз сар барканаш.

* * *

Раҳо намекунад айём бар канори манаш,
Ки доди худ биситонам ба бӯса аз даҳанаш.
Ҳамон каманд бигирам,
ки сайди хотири халқ,
Ба худ ҳаме кашаду даркашам ба хештанаш.

---

[1] А — Ин байтро надорад. [2] А — бадар.
[3] А — забон чун. [4] А — Қ-аз латофат менамояд.
[5] А — чашми. [6] А — пироманаш. [7] А — насиби.
[8] А — Калимаро надорад.

Валек даст наёрам задан дар он[1] сари зулф,
Ки маблағе дили халқ аст зери ҳар шиканаш.
Ғуломи қомати он лӯъбатам, ки бар қади ӯ
Буридаанд латофат чу ҷома бар баданаш.
Зи рангу бӯи ту, эй сарвқадди симандом,
Бирафт равнақи насрини боғу настаранаш.
Яке ба ҳукми назар пой дар гулистон неҳ,
Ки поймол кунӣ арғувону ёсуманаш.
Хушо тафарруҷи Наврӯз хосса дар Шероз,
Ки барканад дили марди мусофир аз ватанаш.
Азизи Мисри чаман шуд ҷамоли Юсуфи гул,
Сабо ба шаҳр даровард бӯи пираҳанаш.
Шигифт нест, гар аз ғайрати ту бар гулзор,[2]
Бигирьяд абру бихандад шукуфа бар чаманаш.
Дар ин равиш, ки тӯӣ, гар ба мурда баргузарӣ,
Аҷаб набошад, агар наъра ояд аз кафанаш.
Намонд фитна дар айёми шоҳ ҷуз Саъдӣ,
Ки бар ҷамоли ту фитнасту халқ бар суханаш.

* * *

Зинҳор аз даҳони хандонаш,
В-оташи лаълу оби[3] дандонаш,
Магар он доя,
к-ин санам парвард,
Шаҳд будаст шири пистонаш.
Боғбон гар бубинад ин рафтор,
Сарв берун кунад зи бӯстонаш.
В-ар чунин ҳур дар биҳишт ояд,
Ҳама ходим шаванд ғилмонаш.

---

1 А — бад-он.
2 А — Аҷаб мадор, ки аз ғайрати ту вақти баҳор.
3 А — Кӣ чӣ ширин лаб асту.

Чоҳе андар раҳи мусулмонон,
Нест илло чаҳи занахдонаш.
Чанд хоҳӣ чу ман бар ин лаби чоҳ
Мутааттиш бар[1] оби ҳайвонаш?
Шояд ин[2] рӯй агар сабил кунад[3],
Бар тамошокунони ҳайронаш.
Сорбоно, ҷамоли[4] Қаъба куҷост,
Ки бимурдем дар биёбонаш?
Баски дар хок метапанд чу гӯй,
Аз хами зулфи ҳамчу чавгонаш.
Лоҷарам ақл мунҳазим шуду сабр,
Ки набуданд марди майдонаш.
Мо дигар бе ту сабр натвонем,
Ки ҳамин буд ҳадди имконаш.[5]
Аз маломат чӣ ғам хӯрад Саъдӣ,
Мурда аз нештар матарсонаш.[6]

* * *

Хато кардӣ ба қавли душманон гӯш,
Ки аҳди дӯстон кардӣ фаромӯш.
Кӣ гуфт, он[7] рӯи шаҳророй бинмой,
Дигар бораш, кӣ бинмудат фаромӯш.[8]
Дили сангинат огоҳӣ надорад,
Ки ман чун деги рӯйин мезанам ҷӯш.

---

1 А — ба. 2 А — он. 3 А — кунанд. 4 А — маҷоли.
5 А — ин ду байтро надорад.
6 А — Баъди ин байти зерин омадааст:

В-ин, ки дар баҳри қулзум аст ғариқ,
Чи тафовут кунад зи боронаш.

7 А — гуфтат. 8 А — Чу бинмудӣ, дигар бораш фаро пӯш.

Намебинам халос аз дасти фикрат,
Магар, к-афтода бошам масту мадҳуш.
Ба зоҳир панди мардум мениюшам,
Ниҳонам ишқ мегӯяд, ки манюш.
Магар сокӣ, ки бистонам зи дасташ,
Магар мутриб, ки бар қавлаш кунам гӯш.
Маро ҷоме бидеҳ в-ин ҷома бистон,
Маро нукле бинеҳ в-ин хирқа бифрӯш.
Нишастам, то бурун ой хиромон,[1]
Ту берун омадӣ, ман рафтам аз ҳуш.
Ту дар олам намегунҷӣ зи[2] хубӣ,
Маро ҳаргиз куҷо гунҷӣ дар оғӯш?
Хирадмандон насиҳат мекунандам,
Ки Саъдӣ, чун дуҳул беҳуда махрӯш.
Валекин то ба чавгон мезанандаш,
Дуҳул ҳаргиз нахоҳад монд хомӯш.

* * *

Рафтию намешавӣ[3] фаромӯш,
Меоиву меравам ман аз ҳуш.
Сеҳр аст камони абрувонат,
Пайваста кашида то баногӯш.
Поят бигузор, то бибӯсам,
Чун даст намерасад ба оғӯш.
Ҷавр аз кибалат макоми адл аст,
Неши суханат муқобили нӯш.
Бекор бувад, ки дар баҳорон
Гӯянд ба андалеб, махрӯш.
Дӯш он[4] ғами дил, кименуҳуфтам,
Боди саҳараш бибурд сарпӯш.

---

1 А — ба саҳро. 2 А — ба. 3 А — намеравӣ.
4 А — аз.

Он сел, ки дӯш то камар буд,
Имшаб бигузашт хоҳад аз дӯш.
Шаҳре мутаҳаддисони ҳуснат,
Илло, мутаҳайирони хомӯш.
Биншин, ки ҳазор фитна бархост
Аз ҳалқаи орифони мадҳуш.
Оташ, ки ту мекунӣ, муҳол аст,
Қ-ин дег фурӯ нишинад аз ҷӯш.
Булбул, ки ба дасти шоҳид афтод,
Ёрони чаман кунад фаромӯш.
Эй хоҷа, бирав, ба ҳар чӣ дорӣ,
Ёре бихару ба ҳеҷ мафрӯш.
Гар тавба диҳад касе зи ишқат,
Аз ман биниюшу панд манюш.
Саъдӣ ҳамасола панди мардум[1]
Мегӯяду худ намекунад гӯш.

* * *

Гар яке аз ишқ барорад хурӯш,
Бар сари оташ на ғариб аст ҷӯш.
Пираҳане гар бидарад з-иштиёқ,
Домани афваш ба гунаҳ барбипӯш.
Бӯи гул овард насими сабо,
Булбули бедил нанишинад хамӯш.
Мутриб агар парда аз ин раҳ занад,
Бознаёнд ҳарифон ба ҳуш.
Соқӣ агар бода аз ин хум диҳад,
Хирқаи сӯфӣ бибарад майфурӯш.
Заҳр биёвар, ки зи аҷзои ман
Бонг бароёд ба иродат,
ки «Нӯш!»

[1] А — Саъдӣ ҳамарӯза ваъзи мардум.

Аз ту напурсанд дарозии шаб,
Он кас донад, ки нахуфтаст дӯш.
Ҳайф бувад мурдани бо ошиқӣ,
То нафасе дорию нафсе, бикӯш.
Сар, ки на дар пои азизон равад,
Бори гарон аст кашидан ба дӯш.
Саъдӣ агар хок шавад ҳамчунон,
Нолаи зориданаш ояд ба гӯш.
Ҳар кӣ диле дорад, аз анфоси ӯ
Мешунавад то ба қиёмат хурӯш.

* * *

Ҳар касеро ҳавасе дар сару коре дар пеш,
Мани бекор гирифтори ҳавои дили хеш.
Ҳаргиз андеша накардам, ки ту бо ман бошӣ,
Чун ба даст омадӣ, эй луқмаи аз ҳавсала беш.
Ин туӣ бо ману ғавғои рақибон аз пас
В-ин манам бо ту гирифта раҳи саҳро дар пеш.
Ҳамчунон доғи чудоӣ ҷигарам месӯзад,
Магарам даст чу марҳам биниҳӣ бар дили реш.
Бовар аз бахт надорам, ки ту меҳмони манӣ,
Хаймаи подшаҳ[2] он гоҳ фазои дарвеш?
Захми шамшери ғаматро наниҳам марҳами кас,
Ташти зарринаму пайванд нагирам ба сиреш.[3]
Ошиқонро натавон гуфт, ки боз ой аз меҳр,[4]
Кофаронро натавон гуфт,
ки баргард аз кеш.
Манам имрӯзу туву мутрибу соқиву ҳасуд
Хештан, гӯ,[5] ба дари ҳуҷра биёвез чу хеш.

---

[1] А — сухаш. [2] А — Хаймаи султону пас.
[3] А — Ин байтро надорад. [4] А — ишқ. [5] А — Хештанро.

Ман худ аз қайди адӯ бок надорам, лекин
Қаждум аз хубси табиат[1] бизанад санг ба неш.
Ту ба ороми дили хеш расидӣ, Саъдӣ,
Май хуру ғам махур аз шанъати бегонаву хеш.
Эй, ки гуфтӣ, ба ҳаво дил манеҳу меҳр мабанд,[2]
Ман чунинам, ту бирав, маслиҳати хеш андеш.

* * *

Бархез, то тафарруҷи бӯстон кунему боғ,
Чун даст медиҳад нафасе мӯҷиби фароғ.
Бо ёри ғамгусор агар ишрате кунӣ,
Зинҳор, то ба ишқ шавӣ мубталои доғ.
Ба умри хеш надидам[3] шабе, ки мурғи дилам
Нахонд бар гули рӯят, чӣ ҷои булбули боғ?
Туро фароғати мо гар бувад вагар набувад,
Маро ба рӯи ту аз ҳар кӣ олам аст фароғ.
Зи дарди[4] ишқи ту уммеди растагорӣ нест,
Гиристан[5] натавонанд бандагони ба доғ.
Туро, ки ин ҳама булбул навои ишқ зананд,[6]
Чӣ илтифот бувад[7] бар адои мункири зоғ.
Далели рӯи ту ҳам рӯи туст Саъдиро,
Чароғро натавон дид ҷуз ба нури чароғ.

* * *

Соқӣ, бидеҳ он шароби гулранг,
Мутриб бизан он навой бар чанг,
Қ-аз зӯҳд надидаам футӯҳе,
То кай занам обгина бар санг.
Хун шуд дили ман, надида коме,
Илло, ки бирафт ном бо нанг.

---

1 А — табиӣ. 2 А — ҷон бимабанд. 3 А — надонам.
4 А — банди. 5 А — гурехтан. 6 А — занад. 7 А — кунӣ.

Ишқ омаду ақл ҳамчу боде
Рафт аз бари ман ҳазор фарсанг.
Эй зоҳиди хирқапӯш, то кай
Бо ошиқи хастадил кунӣ ҷанг?
Гирди ду ҷаҳон бигашта ошиқ,
Зоҳид, бинигар, нишаста дилтанг.
Ман хирқа фикандаам зи ишқат,
Бошад, ки ба васли ту занам чанг.
Саъдӣ ҳамарӯза ишқ мебоз,
То дар ду ҷаҳон шавӣ ба як ранг.[1]

* * *

Гарам боз омадӣ, маҳбуби симандоми сангиндил,
Гул аз хорам баровардиву хор аз пову по аз гил.
Айё, боди саҳаргоҳӣ, гар ин шаб рӯз мехоҳӣ,
Аз он хуршеди хиргоҳӣ барафкан домани маҳмил.
Гар ӯ сарпанҷа бикшояд, ки ошиқ мекушам, шояд,
Ҳазораш сайд пеш ояд ба хуни хеш мустаъҷил.
Гурӯҳе ҳамнишини ман, хилофи ақлу дини ман,
Бигиранд остини ман, ки даст аз доманаш бигсил.
Маломатгӯи ошиқро чӣ гӯяд мардуми доно?
Ки ҳоли ғарқа дар дарё надонад хуфта бар соҳил.
Ба хунам гар биёлоид ду дасти нозанин, шояд,
Ки қатлам хуш ҳаме ояд зи дасту панҷаи қотил.
Агар оқил бувад, донад, ки Маҷнуни сабр натвонад,
Шутур ҷое бихобонад, ки Лайлиро бувад манзил.
Зи ақл андешаҳо зояд, ки мардумро бифарсояд,
Гарат осудагӣ бояд, бари ошиқ шав,
эй оқил.

Маро то пой мепӯяд, тариқи васл меҷӯяд,
Бињил то ақл мегӯяд, зиҳӣ савдои беҳосил.

---

[1] Д.— Ин ғазалро надорад.

Аҷоиб нақшҳо бинӣ, хилофи румиву чинӣ,
Агар бо дӯст биншинӣ зи дуньё в-охират ғофил.
Дар ин маънӣ сухан бояд, ки ҷуз Саъдӣ наёрояд,
Ки ҳар-ч аз ҷон бурун ояд, нишинад лоҷарам бар дил.

* * *

Чашми бадат дур, эй бадеъшамоил,
Ёри ману[1] шамъи ҷамъу шоҳи қабоил.
Ҷилвакунон меравию боз меоӣ,[2]
Сарв надидам[3] бад-ин сифат мутамоил.
Ҳар сифатеро далели маърифате ҳаст,
Рӯи ту бар қудрати худой далоил.
Қиссаи Лайлӣ махону ғуссаи Маҷнун,
Аҳди[4] ту мансух кард зикри авоил.
Номи ту мерафту орифон бишуниданд,
Ҳар ду ба рақс[5] омаданд сомеу қоил.
Парда чӣ бошад миёни ошиқу маъшуқ,
Садди Сикандар на монеъ асту на ҳоил.
Гӯ, ҳама шаҳрам нигаҳ кунанду бубинанд,[6]
Даст дар оғӯши ёр карда ҳамоил.
Давр ба охир расиду умр ба поён,
Шавқи ту сокин нагашту меҳри ту зоил.
Гар ту биронӣ, қасам шафеъ набошад,
Раҳ ба ту донам дигар ба ҳеҷ васоил.
Бо кӣ бигӯям[7] ҳикояти ғами ишқат?
Ин ҳама гуфтему[8] ҳал нагашт масоил.
Саъдӣ аз ин пас на оқил аст на ҳушьёр,
Ишқ бичарбид[9] бар фунуни фазоил.

---

1 А — ман он. 2 А — бнёй. 3 А — набошад. 4 А — Ҳусни.
5 А — самъ. 6 А — кунеду бубинед. 7 А — бигуфтам.
8 А — гуфтаму. 9 А — бичаспид.

Бедил, гумон мабар, ки насиҳат кунад кабул,
Ман гӯши истимоъ надорам ли ман якул.
То акл доштам, нагирифтам тарики ишк,
Холӣ[1] дилам бирафт, ки ҳайрон шавад укул.
Охир на[2] дил ба дил равад, инсофи ман бидеҳ,
Чун аст, ман ба васли ту муштоку ту малул?
Як дам намеравад, ки на дар хотирӣ, валек
Бисьёр фарқ бошад аз андеша то вусул.
Рӯзе сарат бибӯсаму дар поят ӯфтам,
Парвонаро чӣ ҳоҷат парвонаи духул[3].
Гунҷишк, бин, ки сӯҳбати шоҳинаш орзуст,
Бечора дар ҳалоки тани хештан аҷул.
Нафси тазулу укбатал-амри фи-л-ҳаво,
Ло муниятӣ ва зикрука фи нафси[4] лоязул.
Моро ба ҷуз ту дар ҳама олам азиз нест,
Гар рад кунӣ бизоати музҷот в-ар кабул.
Эй пайки номбар, ки хабар мебарӣ ба дӯст,
Ё лайта агар ба ҷон ту ман будаме расул.
Даврони даҳру таҷрибатам сар[5] сапед кард
В-аз сар бадар намеравадам ҳамчунон фузул.
Саъдӣ, чу пойбанд шудӣ, бори ғам бибар,
Айёри дастбаста набошад магар ҳамул.

* * *

Ман истодаам, инак, ба хидматат машғул,
Моро аз он чӣ ки хидмат кабул ё на кабул.
На дасти бо ту даровехтан,[6] на пои гурез,
На эҳтимоли фироку на ихтиёри вусул.
Каманди ишқ на бас буду зулфи мафтунат,[7]
Ки рӯй низ бикардӣ зи дӯстон мафтул.

---

[1] А — Чок. [2] А — Гунаӣ. [3] А — ду байтро надорад.
[4] А — [illegible]. [5] А — [illegible].
[6] А — [illegible]. [7] А — мафтунат.

Ман онам, ар ту на онӣ, ки будӣ андар аҳд,
Ба дӯстӣ, ки накардам зи дӯстит удул[1].
Маломатат накунам, гарчи бевафо ёрӣ,
Ҳазор ҷони азизат[2] фидои табъи малул.
Маро гуноҳи худ аст, ар маломати ту барам,
Ки ишқ бори гарон буду[3] ман залуму ҷаҳул.
Гар он чӣ бар сари ман меравад зи дасти фироқ,
Ал-ат-тамом фуру хонам ал-ҳадиси ятул
Зи дасти гирья китобат наметавонам кард,
Ки менависаму дар ҳол мешавад мағсул.
Ман аз куҷову насиҳаткунони беҳудагӯй,
Ҳакимро нарасад кадхудоии[4] Бӯҳлул.
Тариқи[5] ишқ ба гуфтан наметавон омӯхт,
Магар касе, ки бувад дар табиаташ маҷбул.
Асири банди ғаматро ба лутфи хеш бихон,
Ки гар ба қаҳр биронӣ, куҷо шавад мағлул.
На зӯру бозуи Саъдӣ, ки дасти қуввати шер,
Сипар бияфканад аз тири ғамзаи маслул.

* * *

Нишаста будаму хотир ба хештан машғул,
Дари сарой ба ҳам карда аз хуруҷу духул.
Шаби дарозу ду чашмам ба остони умед,
Ки бомдод дари ҳуҷра мезанад маъмул.
Хумор дар сару досташ ба хуни ҳушьёрон[6]
Хазиб,[7] наргиси масташ ба ҷодуӣ макҳул.
Биёр соқию ҳамсоя, гӯ, ду чашм бубанд,
Ки ман ду гӯш биёгандам аз ҳадиси адул.

---

[1] А — нузул. [2] А — гиромӣ. [3] А — асту. [4] А — эътироз бар. [5] А — Ҳадиси. [6] А — муштоқон.
[7] А — Хизобу.

Чунон тасаввури маъшуқ дар хаёли ман аст,
Ки дигарам мутасаввир намешавад маъқул.
Ҳадиси ақл дар айёми подшоҳии ишқ[1]
Чунон шудаст, ки фармони омили[2] маъзул.
Шикоят аз ту надорам, ки шукр бояд кард,
Гирифта хонаи дарвеш подшаҳ ба нузул.
Бар он симот, ки манзури мизбон бошад,
Шикампараст кунад илтифот бар маъкул.
Ба дӯстӣ, ки зи дасти ту зарбати шамшер
Чунон мувофиқи табъ оядам, ки зарби усул.
Маро ба ошиқию дӯстро ба маъшуқӣ
Чӣ нисбат аст? Бигӯед: қотилу мақтул![3]
Маро ба гӯши ту бояд ҳикоят аз лаби хеш,
Дареғ бошад пайғоми мо ба дасти расул.
Даруни хотири Саъдӣ маҷоли ғайри ту нест,
Чӣ хуш бувад ба ту, аз ҳар кӣ дар ҷаҳон машғул.

* * *

Ҷоно, ҳазорон офарин бар ҷонат аз сар то қадам,
Сонеъ худое, к-ин вуҷуд овард берун аз адам.
Хуршед бар сарви равон дигар надидам[4] дар ҷаҳон,
Васфат нагунҷад дар баён, номат[5] наёяд дар қалам.
Гуфтам, чу товусӣ магар, узве зи узве хубтар,
Мебинамат чун найшакар, ширинӣ аз сар то қадам.
Чандон[6] ки мебинам ҷафо, уммед медорам вафо,
Чашмон-т мегӯянд[7] ло, абрӯт мегӯяд наам.
Охир, нигоҳе боз кун в-онгаҳ итоб оғоз кун,
Чандон ки хоҳӣ ноз кун чун подшоҳон бар хадам.

---

1 А — сабр. 2 А — ҳокими. 3 А — Ин байтро надорад.
4 А — набинад. 5 А — нақшат. 6 А — Бо он.
7 А — мегӯяд, ки.

Чун дил бибурдӣ, дин мабар, ҳуш аз тани мискин мабар,
Бо меҳрубонон кин мабар, ло тақтулу сайдал ҳарам.
Хор асту гул дар бӯстон, ҳар-ч ӯ кунад, некӯст он,
Саҳл аст пеши дӯстон, аз дӯстон бурдан ситам.
Ӯ[1] рафту ҷон мепарварад, ин[2] ҷома бар худ медарад,
Султон, ки[3] хобаш мебарад, аз посбононаш чӣ ғам?
Мезад ба шамшери ҷафо, мерафту мегуфт аз қафо,
Саъдӣ, бинолидӣ зи мо, мардон наноланд аз алам.

* * *

Чу булбули саҳарӣ баргирифт навбати бом,
Зи тавбахонаи танҳоӣ омадам бар бом.
Нигоҳ мекунам аз пеши рояти хуршед,
Ки мебарад[5] ба уфуқ парчами сипоҳи[6] залом.
Баёзи рӯз баромад чу аз давоҷи сиёҳ,
Бараҳна боз нишинад яке сапедандом.
Дилам ба ишқ гирифтору ҷон ба меҳр гарав,
Даромад аз дарам он дилфиреби ҷонором.
Сарам ҳанӯз чунон масти бӯи он нафас аст,
Ки бӯи анбару гул намебарад ба машом.
Дигар ман аз шаби торик ҳеҷ ғам нахӯрам,
Ки ҳар шаберо рӯзе муқаддар аст анҷом.[7]
Тамом фаҳм накардам, ки арғувону[8] гул аст,
Дар остинаш, ё дасту соиди гулфом?
Дар обгинааш обе, ки гар қиёс кунӣ,
Надонӣ, об кадом асту обгина кадом?[9]
Биёр, соқӣ, дарьёи Машриқу Мағриб,
Ки дер маст шавад, ҳар кӣ май хӯрад ба давом.

---

1 А — тан. 2 А — дил. 3 А — тан. 4 А — чу.
5 А — меравад. 6 А — сиёҳи.
7 А — Баъди ин байти зерин омадааст:

Ба офтоб бигуфтам ҳикояти шаби тор,
Ба рӯзи ид бинолидам аз ҷафои сиём.

8 А — ангубину. 9 А — Ин байтро надорад.

Ман он наям, ки ҳаром аз ҳалол нашносам,
Шароб бо ту ҳалол асту об бе ту ҳаром.
Ба ҳеҷ шаҳр набошад чунин шакар, ки туй,
Ки тӯтиён чу Саъдӣ даровардӣ ба калом.
Раҳо намекунад ин назми чун зиреҳ дарҳам,
Ки хасм теғи тааннут бароварад зи ниём.



Ҳикоят аз лаби шириндаҳони симандом,
Тафовуте накунад гар дуост ё дашном.
Ҳарифи дӯст, ки аз хештан[1] хабар дорад,
Шароби сирфи муҳаббат[2] нахӯрдааст тамом.
Агар малул шавӣ ё маломатам гӯӣ,
Асири ишқ наяндешад аз малолу малом.
Ман он наям, ки ба ҷавр аз мурод бигрезам,
Ба остин наравад мурғи пойбаста ба дом.
Басе[3] намонд, ки панҷоҳсола оқилро[4]
Ба панҷ рӯз ба девонагӣ барояд ном.
Маро, ки бо туам аз ҳар кӣ ҳаст, боке нест,
Ҳарифи хос наяндешад аз маломати ом.
Шаби дароз нахуфтам, ки дӯстон гӯянд,
Ба сарзаниш аҷабо лилмуҳиб кайфи яном.
Ту дар канори ман ой, ман ин тамаъ накунам,
Ки менаёядат аз ҳусн васф дар авҳом.
Зарурат аст, ки рӯзе бисӯзад ин авроқ,
Ки тоби оташи Саъдӣ наёварад аҳлом.



Шамъ нахоҳад нишаст, бознишин, эй ғулом,
Рӯи ту дидан ба субҳ рӯз намояд тамом.
Мутриби ёрон бирафт, соқии мастон бихуфт,
Шоҳиди мо барқарор, маҷлиси мо бардавом.

---

1 А — душманӣ. 2 А — васли мувапдат. 3 А — Қасе.
4 А — обидро.

Булбули боғи сарой субҳ нишон медиҳад,
В-аз дари айвон бихост бонги хурӯсони бом.
Мо ба ту пардохтем хонаву ҳар-ч андар ӯст,
Ҳар чӣ писанди шумост, бар ҳама олам ҳаром.
Хоҳиям, озод кун, хоҳ қавитар бубанд,
Мисли ту сайёдро кас нагурезад зи дом.
Ҳар кӣ дар оташ нарафт, бехабар аз сӯзи мост,
Сӯхта донад, ки чист, пухтани савдои хом.
Аввалам андеша буд, то нашавад ном зишт,
Фориғам акнун зи санг, чун бишикастанд ҷом.
Саъдӣ, агар ному нанг дар сари ӯ шуд, чӣ шуд?[1]
Марди раҳи ишқ нест, к-аш ғами нанг асту ном.

* * *

Моҳ чунин кас надид хушсухану кашхиром,
Моҳи муборактулӯъ, сарви қиёматқиём.
Сарв дароял зи пой, гар ту биҷунбӣ зи ҷой,
Моҳ биёфтад ба зер, гар ту барой ба бом.
То дил аз они ту шуд,
дида фурӯ дӯхтам,
То чӣ писанди шумост, бар ҳама олам ҳаром.[2]
Гӯши дилам бар дар аст,
то чӣ биёяд хабар?
Чашми умедам ба роҳ,
то кӣ биёрад паём?
Даъвати бе шамъро ҳеҷ набошад фурӯғ,
Маҷлиси бе дӯстро ҳеҷ набошад низом.
Дар ҳама умрам шабе бехабар
аз дар дарой,
То шаби дарвешро субҳ барояд ба шом.

---

[1] А — ғам.
[2] А — Ҷои дигар кас намонд , чун ту гирифтӣ мақом.

Бори ғамат мекашам в-аз ҳама олам хушам,
Гар накунад[1] илтифот ё накунад эҳтиром.[2]
Рой худовандрост, ҳокиму фармонравост,
Гар бикушад, бандаем в-ар бинавозад, ғулом.
Эй, ки маломат кунӣ орифи девонаро,[3]
Шоҳиди мо ҳозир аст, гар ту надонӣ кадом.
Гӯ, ба саломи ман ой, бо ҳама тундиву ҷавр
В-аз мани бедил ситон, ҷон ба[4] ҷавоби салом,
Саъдӣ, агар толибӣ, роҳ раву ранҷ, бар,
Ё бирасад ҷон ба халқ, ё бирасад дил ба ком.

* * *

Маро ду дида ба роҳу ду гӯш бар пайғом,
Ту мустареҳу ба афсӯс меравад айём.
Шабе напурсию рӯзе, ки дӯстдоронам[5]
Чӣ гуна шаб ба саҳар мебаранду рӯз ба шом.
Бибурдӣ аз дили ман меҳри ҳар куҷо санамест,
Маро, ки қибла гирифтам, чӣ кор бо асном.
Ба коми дил нафасе бо ту илтимоси ман аст,
Басо нафас, ки фурӯ рафту барнаёмад ком.
Маро на давлати васлу на эҳтимоли фироқ,
На пои рафтан аз ин[6] ноҳият,
на ҷои мақом.
Чӣ душманӣ ту, ки аз ишқи дасту шамшерат
Мутоваат бигурезам, намекунад[7] иқдом.
Маломатам накунад, ҳар кӣ маърифат дорад[8],
Ки ишқ мебиситонад зи дасти ақл зимом.[9]

---

1 А — бикунад. 2 А — эҳтишом. 3 А — шӯридаро.
4 А — ҷону. 5 А — дӯстдоронаш. 6 А — он.
7 А — намекунанд. 8 А — ҳеч кас дар ин савдо.
9 А — лигом.

Маро, ки бо ту сухан гӯяму сухан шунавам,
На гӯши фаҳм бимонад, на ҳуши истифҳом.
Агар забони маро рӯзгор дарбандад,
Ба ишқ дар сухан оянд резаҳои узом.
Бар оташи ғами Саъдӣ кадом дил, ки насӯхт,
Гар ин сухан биравад[1] дар ҷаҳон, намонад[2] хом.

* * *

Ба хоки пои азизат, ки аҳд нашкастам,
Зи ман буридаву бо ҳеҷ кас напайвастам.
Қуҷо равам, ки бимирам бар остони умед,
Агар ба домани васлат намерасад дастам.
Шигифт мондаам аз бомдоди рӯзи видоъ,
Ки барнахост қиёмат, чу бе ту биншастам.
Балои ишқи ту нагзошт порсо дар Порс,
Яке манам, ки надонам, намоз чун бастам?
Намоз кардаму аз бехудӣ надонистам,
Ки дар хаёли ту акди намоз чун бастам?
Намози маст шариат раво намедорад,
Намози ман кӣ пазирад, ки рӯзу шаб мастам?
Чунин, ки дасти хаёлат гирифт домани ман,
Чӣ будӣ, ар бирасидӣ ба доманат дастам?
Ман аз куҷову таманнои васли ту зи куҷо?
Агарчи оби ҳаётӣ, ҳалоки худ ҷустам.
Агар хилофи ту будаст дар дилам, ҳама умр
На нек рафту хато кардаму надонистам.
Бикуш чунон ки тавонӣ,
ки Саъдӣ он кас нест,
Ки бо вуҷуди ту даъвӣ кунад, ки ман ҳастам[3].

---

[1] А — наравад. [2] А — бимонад. [3] А — ин ғазалро надорад.

* * *

Ман худ эй соқӣ, аз ин шавқ, ки дорам, мастам,
Ту ба як ҷуръаи дигар бибарӣ аз дастам.
Ҳар чӣ кӯтаҳназаронанд бар эшон паймой[1]
Ки ҳарифон зи мулу ман зи тааммул мастам.
Ба ҳақи меҳру вафое, ки миёни ману туст,
Ки на меҳр аз ту[2] буридам, на ба кас пайвастам.
Пеш аз обу гили ман дар дили ман меҳри ту буд,
Бо худ овардам аз он ҷо,[3], на ба худ барбастам.
Ман ғуломи туам аз рӯи[4] ҳақиқат, лекин
Бо вуҷудат натавон гуфт, ки ман худ ҳастам.
Доимо одати ман[5] гӯша нишастан будӣ,
То ту бархостаӣ, аз талабат наншастам.
Ту малуливу маро тоқати танҳоӣ нест,
Ту ҷафо кардиву ман аҳду вафо нашкастам[6],
Саъдиё, бо ту нагуфтам, ки марав дар паи дил,
Наравам боз гар[7] ин бор, ки рафтам, ҷастам.

* * *

Дил пеши туву дида ба ҷои дигар астам,
То хасм надонад, ки туро менигаристам.
Рӯзе бадар оям ман аз ин пардаи[8] номус,
Ҳар ҷо, ки буте чун ту бубинам,
бипарастам.
Алминнату лиллаҳ, ки дилам сайди ғаме шуд,
Қ-аз[9] хӯрдани ғамҳои пароканда бирастам.

---

1 А — бинмой. 2 А — Ки на аз меҳр.
3 А — овардаам инро. 4 А — кӯи. 5 А — ҳама вақте сифатам. 6 А — Ин байтро надорад. 7 А — агар. 8 А — ҷомаи. 9 А — В-аз.

Он[1] аҳд, ки гутфӣ накунам ҳеч[2] фаромӯш,
Бишкастию ман бар сари паймон-дар астам.
То завқи дарунам хабаре медиҳад аз дӯст,
Аз таънаи душман, ба худо, гар хабар астам.
Мехостамат пешкаше дархури[3] хидмат,
Ҷон нек ҳақир аст, надонам, чӣ фиристам.
Чун нек бидидам, ки надорӣ сари Саъдӣ,
Бар бахт бихандидаму бар худ бигиристам.

* * *

Чу ту омадӣ, маро бас, ки ҳадиси[3] хеш гуфтам,
Ту чу истода бошӣ, адаб он, ки ман бияфтам.
Ту агар чунин латиф аз дари бӯстон[4] дароӣ,
Гули сурх шарм дорад, ки чаро ҳамешукуфтам.
Чу ба мунтаҳо расад гул,
биравад қарори булбул,
Ҳама халқро хабар шуд ғами дил, ки менуҳуфтам.
Ба умеди он, ки ҷое қадаме ниҳода бошӣ,
Ҳама хокҳои Шероз ба ду дидагон бируфтам.
Нашунидаӣ, ки Фарҳод чӣ гуна санг суфтӣ,
На чу санги остонат, ки ба оби дида суфтам.[5]
На аҷаб, шаби дарозам, ки ду дида боз бошад,
Ба хаёлат, эй ситамгар, аҷаб аст, агар бихуфтам.
На ҳазор хуни Саъдӣ бихаланд бандагонат,
Ту бигӯй, то бирезанду бигӯ,[6] ки ман нагуфтам.

* * *

Ман ҳамон рӯз, ки он хол бидидам, гуфтам,
Бими он аст бад-ин дона, ки дар дом афтам.

---

1 А — Ин. 2 А — мехр. 3 А — лоиқи. 4 А — дӯстон.
5 А — дидагон бисуфтам. 6 А — магӯ.

Ҳаргиз ошуфтаи[1] рӯе нашудам ё мӯе,
Магар акнун, ки ба рӯи ту чу мӯй ошуфтам.
Ҳеҷ шак нест, ки ин воқеа бо тоқ афтад,
Гӯ, бидонед,[2] ки ман бо ғами рӯяш[3] ҷуфтам.
Ранги рӯям ғами дил пеши касон мегӯяд,
Фош кард он, ки зи бегона ҳаме бинҳуфтам.
Пеш аз онам, ки ба девонагӣ анҷомад кор,
Маърифат панд ҳамедоду намепазруфтам.[4]
Ҳар кӣ ин[5] рӯй бубинад, бидиҳад пушти гурез,
Гар бидонад, ки ман[6] аз вай ба чӣ пахлу хуфтам.
Оташе бар сарам аз доғи[7] ҷудой мерафт
В-обе аз дида ҳаме шуд,[8] ки замин месуфтам.
Аҷаб он аст, ки бо заҳмати чандине[9] хор,
Бӯи субҳе нашунидам, ки чу гул нашкуфтам.[10]
Пеш аз ин хотири ман хонаи пурмашғала буд,
Бо ту пардохтамаш в-аз ҳама олам рафтам[11].
Саъдӣ он нест, ки дархурди ту гӯяд сухане,
Он чӣ дар вусъи худам дар даҳан омад, гуфтам.

* * *

Ҳазор ҷаҳд[12] бикардам, ки гирди ишқ нагардам,
Ҳаме баробарам ояд хаёли рӯи ту ҳар дам.
Нахостам, ки бигӯям ҳадиси ишқ,[13] чӣ ҳоҷат,
Ки оби дидаи сурхам бигуфту чеҳраи[14] зардам.
Ба гулбуне бирасидам,
мачоли сабр надидам,
Гуле тамом начидам,
ҳазор хор бихӯрдам.

---

1 А — ошуфта ба. 2 А — бидонанд. 3 А — рӯят.
4 А — Ду байтро надорад. 5 А — он. 6 А — бидонед, ки.
7 А — дуди. 8 А — меёмад. 9 А — чандини.
10 А — бишкуфтам. 11 А — растам. 12 А — аҳд.
13 А — ишку. 14 А — гунаи.

Бисоти умри маро, гӯ, фурӯ навард замона,
Ки ман ҳикояти дидори дӯст дарнанавардам[1].
Ҳар он касам, ки насиҳат ҳаме кунад ба сабурӣ,
Ба ҳарза боди ҳаво медиҳад бар оҳани сардам.
Ба чашмҳои ту, донам,[2] ки то зи чашм бирафтӣ,
Ба чашми ишқу иродат назар ба ҳеҷ накардам.
На рӯз мебишумурдам ба интизори ҷамолат,[3]
Ки рӯзи ҳаҷри туро худ зи умр менашумурдам.
Чӣ душманӣ, ки накардӣ чунон ки хӯи ту бошад,
Ба дӯстӣ, ки шикоят ба ҳеҷ дӯст набурдам.[4]
Ман аз каманди ту аввал чу ваҳш мебирамидам,
Кунун, ки унс гирифтам, ба теғ бознагардам.
Туро кӣ гуфт,
ки Саъдӣ на марди ишқи ту бошад,
Гар аз вафот бигардам,
дуруст шуд, ки на мардам.[5]

* * *

Дӯш дар саҳрои хилват гӯи танҳоӣ задам,
Хайма бар болои манзурони болоӣ задам.
Хирқапӯшони савомеъро дутоӣ чок шуд,
Чун ман андар кӯи ваҳдат гӯи танҳоӣ задам.
Ақли кулро обгина реза дар пой ӯфтод,
Баски санги маърифат дар тоқи миноӣ задам.
Поймарди ақл буд, он гаҳ ки ишқам даст дод,
Пушти дасте бар даҳони ақли савдоӣ задам.
Деви нориро сар аз савдои моӣ шуд ба бод,
Пас мани хокӣ ба ҳикмат гардани моӣ задам.
То набояд гаштанам гирди дари кас чун калид,
Бар дари дил з-орзу қуфли шикебоӣ задам.

---

1 А — Ин байтро надорад. 2 А — донӣ. 3 А — висолат.
4 А — Гар аз вафот бигардам, дуруст шуд, ки на мардам.
5 А — Ин ду байтро надорад.

Гар касеро рағбати вониш бувад, гӯ, дам мазан,
З-он ки ман дам даркашидам, то ба доной задам.
Чу садаф парвардам андар сина дурри маърифат,
То ба ҷавҳар таъна бар дурҳои дарьёй задам.
Баъд аз ин чун гирди мустақбал нагардам
ҷуз ба амр,
Пеш аз ин гар чун фалак чархе ба раъной задам.
Қуньяти Саъдӣ фурӯ шустам зи девони вуҷуд,
Пас қадам дар ҳазрати бечуни мавлой задам.[1]

* * *

Аз дар даромадию ман ба худ бадар шудам,
Гуфтӣ,[2] к-аз ин ҷаҳон ба ҷаҳони[3] дигар шудам.
Гӯшам ба роҳ, то кӣ хабар медиҳад зи дӯст,
Соҳибхабар биёмаду ман бехабар шудам.
Чун шабнам ӯфтода будам пеши[4] офтоб,
Меҳрам ба ҷон расиду ба айюқ баршудам.
Гуфтам, бубинамаш, магарам дарди иштиёқ
Сокин шавад, бидидаму муштоқтар шудам.
Дастам надод қуввати рафтан ба[5] пеши ёр,[6]
Чанде ба пой рафтаму чанде ба сар шудам.
То рафтанаш бубинаму гуфтан-ш[7] бишнавам,
Аз пой то ба сар ҳама самъу басар шудам.
Ман чашм аз ӯ чӣ гуна тавонам нигоҳ дошт,
Қ-аввал назар ба дидани ӯ дидавар шудам.
Безор[8] аз вафои ту, як рӯзу як замон
Маҷмӯъ агар нишастаму хурсанд агар шудам.
Ӯро худ илтифот набудаш ба сайди ман,
Ман хештан асири каманди назар шудам.
Гӯянд: рӯи сурхи ту, Саъдӣ, чӣ зард кард?
Иксири ишқ бар мисам афтоду[9] зар шудам.

---

1 А — Ин ғазалро надорад. 2 А — Гӯӣ. 3 А — ҷаҳоне.
4 А — назди. 5 А — зи. 6 А — дӯст. 7 А — гуфтор.
8 А — Безорам. 9 А — овехту.

* * *

Чунон дар қайди меҳрат пойбандам,
Ки гӯӣ оҳуи сар дар камандам.
Гаҳе бар дарди бедармон бигирьям,
Гаҳе бар ҳоли бесомон бихандам.
Маро ҳуше намонд аз ишқу гӯше,
Ки панди[1] ҳушмандон кор бандам.
Маҷоли сабр танг омад ба якбор,
Ҳадиси ишқ бар саҳро фикандам.
На Маҷнунам, ки дил бардорам аз дӯст,
Мадеҳ, гар оқилӣ, эй хоҷа, пандам.
Чунин сурат набандад ҳеҷ наққош,
Маозаллаҳ, ман ин сурат набандам[2].
Ту ҳам бозомадӣ ночору ноком,
Агар бозомадӣ бахти баландам,
Гар овозам диҳӣ, ман хӯфта дар гӯр,
Баросояд равони дардмандам.
Саре дорам фидои хоки поят,
Гар осоиш расонӣ в-ар газандам.[3]
В-агар дар ранҷи Саъдӣ роҳати туст,
Ман ин бедод бар худ меписандам,

* * *

Ман бо ту на марди панҷа будам,
Афкандаму мардӣ озмудам.
Дидам дили хосу ом бурдӣ[4].
Ман низ диловарӣ намудам.[5]

---

[1] А — қавли. [2] А — Ду байтро надорад.
[3] А — Баъди ин байт байти зерин омадааст:

В-агар гӯӣ, ки майли хотират нест,
Маозаллаҳ, ман ин сурат набандам.

[4] А — Бат бар сари оби Даҷла мерафт.
[5] А — Баъди ин байти зерин омада:

Рафтам ба тамаъ, ки даррабоям,
Нар будаму Даҷла даррабудам.

Дар ҳалқаи хору зорам андохт
Он найза, ки ҳалқа мерабудам.
Ангуштнамои халқ будам
В-ангушт ба ҳеҷ барнасудам.
Айби дигарон нагӯям ин бор,
Қ-андар ҳақи хештан шунудам.[1]
Гуфтам, ки барорам аз ту фарьёд,
Фарьёд, ки нашнавӣ, чӣ судам?
Аз чашми иноятам маяндоз,
Қ-аввал ба ту чашм баркушудам.[2]
Имрӯз чунонам аз муҳаббат,
Қ-оташ ба фалак расиду[3] дудам.
В-он рӯз, ки сар барорам аз хок,
Муштоқи[4] ту ҳамчунон, ки будам.

* * *

Омадӣ, ваҳ, ки чӣ муштоқу парешон будам,
То[5] бирафт: зи барам, сурати беҷон будам.
На фаромӯшиям аз зикри ту хомӯш нишонд,
Ки дар андешаи авсофи ту ҳайрон будам.
Бе ту дар домани гулзор нахуфтам[6] як шаб,
Ки на дар бодияи хори муғелон будам.
Зинда мекард маро дам ба дам уммеди висол
В-арна дур аз назарат куштаи ҳиҷрон будам.
Ба таваллои ту дар оташи меҳнат чу Халил
Гӯиё, дар чаману лолаву райҳон будам.
То магар як нафасам бӯи ту орад дами субҳ,
Ҳама шаб мунтазири мурғи ғазалхон[7] будам.

---

1 А — Се байтро надорад.
2 А — Баъди ин байти зерин омадааст:

Гар сар биравад фидои поят,
Марг омаданист дери зудам!

3 А — расад зи. 4 А — Ҷӯёни. 5 А — Чун.
6 А — нахусбам. 7 А — саҳархон.

Саъдӣ аз ҷаври фироқат ҳама рӯз ин мегуфт;[1]
Аҳд бишкастиву ман бар сари паймон будам.

* * *

Ду ҳафта мегузарад,
к-он[2] маҳи дуҳафта надидам,
Ба ҷон расидам аз он,
то ба хидматаш нарасидам.
Ҳариф аҳди маваддат шикасту ман нашикастам,
Халил бехи иродат буриду ман набуридам.[3]
Ба коми душманам, эй дӯст, оқибат бинишондӣ,
Ба ҷои худ, ки чаро панди дӯстон нашунидам.
Маро ба ҳеҷ бидодӣ хилофи шарти муҳаббат,
Ҳанӯз бо ҳама ишқат[4] ба ҷону дил бихаридам.
Ба хоки пои ту гуфтам, ки то ту дӯст гирифтам,
Зи дӯстони маҷозӣ чу[5] душманон бирамидам.
Қасам ба рӯи ту гӯям,[6] аз он замон, ки бирафтӣ,
Ки ҳеҷ рӯй надидам,[7] ки рӯй дарнакашидам.
Туро бубинаму хоҳам, ки хоки пои ту бошам,
Маро бубинию чун бод[8] бигзарӣ, ки надидам.
Миёни халқ[9] надидӣ, ки чун давидамат аз пай,
Зиҳӣ хиҷолати мардум, чаро ба сар надавидам.
Шакар хуш аст, валекин ҳаловаташ ту надонӣ,
Ман ин муомила донам, ки таъми сабр чашидам.
Маро равост, ки даъвӣ кунам ба сидқи[10] иродат,
Ки ҳеҷ дар ҳама олам ба дӯст барнагузидам.
Бинол, мутриби маҷлис, бигӯй гуфтаи Саъдӣ,
Шароби унс биёвар, ки ман на марди набидам.

---

1 А — гӯяд. 2 А — то. 3 А — Ин байтро надорад.
4 А — айбат. 5 А — маҷозию. 6 А — донад.
7 А — Ки рӯи кас бинадидам. 8 А — хок. 9 А — шаҳр.
10 А — сидқу.

Ба теғи ҳаҷр бикуштӣ марову баргаштӣ,
Биёву зиндаи ҷовид кун дигар борам.
Чӣ рӯзҳо ба шаб овардаам дар ин уммед,[1]
Ки бо вуҷуди азизат шабе ба рӯз орам.
Чӣ ҷурм рафт, ки бо ман сухан намегӯӣ?
Чӣ кардаам, ки ба ҳиҷрони ту сазоворам?
Ҳанӯз бо ҳама бадаҳдият дуо гӯям,
Ҳанӯз бо ҳама бемеҳрият[2] талабгорам.
Ман аз ҳикояти ишқи ту бас кунам? Ҳайҳот,
Магар аҷал, ки бубандад забони гуфторам.
Ҳанӯз қиссаи ҳиҷрону достони фироқ,
Ба сар нарафту ба поён расид тӯморам.
Агар ту умр дар ин моҷаро кунӣ, Саъдӣ,
Ҳадиси ишқ[3] ба поён расад, напиндорам!
Ҳадиси дӯст нагӯям магар[4] ба ҳазрати дӯст,
Яке тамом бувад мутталеъ бар асрорам!

* * *

На дастрасе ба ёр дорам,
На тоқати интизор дорам.
Ҳар ҷавр, ки аз ту бар ман ояд,
Аз гардиши рӯзгор дорам.
Дар дил ғами ту кунам хазина,
Гар як дилу гар ҳазор дорам.
Ин хаста дилам чу мӯи борик
Аз зулфи ту ёдгор дорам.
Ман, к-андӯҳи ту кашида бошам,
Андӯҳи замона хор дорам,
Дар оби ду дида аз ту ғарқам,
В-уммеди лабу канор дорам.

---

1 А — овард ҷону мунтазирам.
2 А — бадмеҳрият. 3 А — дӯст. 4 А — ба ҷуз.

Дил бурдиву тан задӣ, ҳамин буд,
Ман бо ту басе шумор дорам.
Дашном ҳамедиҳӣ ба Саъдӣ?
Ман бо ду лаби ту кор дорам[1]

* * *

Ман, агар назар ҳаром аст, басе гуноҳ дорам,
Чӣ кунам, наметавонам, ки назар нигоҳ дорам?
Ситам аз касест бар ман, ки зарурат аст бурдан,
На қарори захм[2] хӯрдан, на маҷоли оҳ дорам.
На фароғати нишастан, на шикеби рахт бастан,
На мақоми истодан, на гурезгоҳ дорам.
На агар ҳаме нишинад, назаре кунад ба раҳмат,
На агар ҳамегурезам, дигаре[3] паноҳ дорам.
Басам аз қабули омиву салоҳи[4] некномӣ,
Чу ба тарки сар бигуфтам,
чӣ ғам аз кулоҳ дорам?
Тани[5] ман фидои ҷонат, сари банда в-остонат,
Чӣ маро беҳ аз гадоӣ, чу[6] ту подшоҳ дорам.
Чӣ туро бад-ин шигарфӣ[7] қадами салоҳ бошад,
На мурувват аст, агар ман назари табоҳ дорам.
Чӣ шаб аст, ё раб, имшаб, ки ситорае баромад,
Ки дигар на ишқи[8] хуршеду на меҳри моҳ дорам.
Макунед, дардмандон, гила аз шаби ҷудоӣ,[9]
Ки ман ин сабоҳи равшан зи шаби сиёҳ дорам,
Ки на рӯи хуб дидан гунаҳ аст пеши Саъдӣ,
Ту гумони нек бурдӣ, ки худ ин гуноҳ дорам!

---

1 А — Ин ғазалро надорад. 2 А — заҳр.
3 А — ба касе. 4 А — омӣ ба салоҳи. 5 А — сари.
6 А — ки. 7 А — накӯӣ. 8 А — Ки на ишқи рӯи.
9 А — сиёҳӣ.

* * *

Гар, ба[1] рухсори чу моҳат, санамо, менигарам,
Ба ҳақиқат асари лутфи худо менигарам.
То магар дида зи рӯи ту биёбад асаре,
Ҳар замон сад раҳат андар сару по менигарам.
Ту ба ҳоли мани мискин баҷафо менигарӣ,
Ман ба хоки кафи поят ба вафо менигарам.
Офтобӣ туву ман зарраи мискини заъиф,
Ту куҷову мани саргашта куҷо менигарам.
Сари зулфат зуламот асту лабат оби ҳаёт
Дар саводи сари зулфат ба хато[2] менигарам.
Ҳиндуи чашм мабинод рухи турки ту боз,
Гар ба чини сари зулфат ба хато менигарам.
Роҳи ишқи ту дароз аст, вале Саъдивор
Меравам в-аз сари ҳасрат ба қафо менигарам.

* * *

Ба худо, агар бимирам, ки дил аз ту барнагирам,
Бирав, эй табибам, аз сар, ки даво намепазирам.
Ҳама умр бо ҳарифон бинишастамею хубон,
Ту бихостию нақшат бинишаст дар замирам.
Мадеҳ, эй ҳаким, пандам, ки ба кор дарнабандам,
Ки зи хештан гузир асту зи дӯст ногузирам.
Бирав, эй[3] сипар, зи пешам, ки ба ҷон расид пайкон,
Бигузор, то бубинам, ки кӣ мезанад ба тирам.
На нишоти дӯстонам, на фароғи бӯстонам,
Биравед, эй рафиқон[4], ба сафар, ки ман асирам.
Ту дар об агар бубинӣ ҳаракоти хештанро,
Ба забони худ бигӯӣ, ки ба ҳусн беназирам.
Ту ба хоби хуш биёсою ба айшу комронӣ,
Ки на ман ғунудаам дӯш ва намардум аз нафирам.

---

1 А — Гирди. 2 А — бақо. 3 А — Бибар ин. 4 А — ҳарифон.

На тавонгарон бубахшанд фақири нотавонро,
Назаре кун, эй тавонгар, ки ба диданат фақирам.[1]
Агарам чу уд сӯзӣ, тани ман фидои ҷонат,
Ки хуш аст айши мардум ба равоеҳи абирам.
На ту гуфтӣ, ки Саъдӣ набарад зи дасти ман ҷон,
На ба хоки пои мардон[2] чу ту мекушӣ, намирам.

* * *

Гар ман зи муҳаббатат бимирам,
Доман ба қиёматат бигирам.
Аз дуньиву охират гузир аст
В-аз сӯҳабти дӯст ногузирам.[3]
Эй марҳами реши дардмандон,
Дармони дигар[4] намепазирам.
Он кас, ки ба ҷуз ту кас надорад
Дар ҳар ду ҷаҳон, ман он фақирам.
Эй мӯҳтасиб, аз ҷавон чӣ хоҳӣ?
Ман тавба намекунам, ки пирам.
Як рӯз камони абрувонаш.
Мебӯсаму, гӯ,
бизан ба тирам.
Эй боди баҳори анбаринбӯй,
Дар пои латофати ту мирам.
Чун мегузарӣ[5] ба хоки Шероз,
Гӯ, ман ба фалон замин асирам.
Дар хоб намеравам,
ки бе дӯст
Паҳлӯ на хуш аст бар ҳарирам.
Эй мӯниси рӯзгори Саъдӣ,
Рафтиву нарафтӣ аз замирам.

---

1 А — Ду байтро надорад.
2 А — На ба хоки поят, эй ҷон.
3 А — Ин байтро надорад. 4 А — Раҳме, ки даво.
5 А — баргузарӣ.

* * *

Аз ту бомаслиҳати хеш намепардозам,
Ҳамчу парвона, ки месӯзаму[1] дар парвозам.
Гар тавонӣ, ки биҷӯӣ дилам, имрӯз биҷӯй
В-арна бисьёр биҷӯиву[2] наёбӣ бозам.
На чунон мӯътақидам, к-ам назаре сер кунад,
Ё чунон ташна, ки Ҷайҳун бинишонад озам.
Ҳамчу чангам сари таслиму иродат дар пеш,
Ту ба ҳар зарб, ки хоҳӣ, бизану бинвозам.
Гар ба оташ бариям сад раҳу берун орӣ,
Зари нобам,[3] ки ҳамон бошам, агар бигдозам.
Гар ту он ҷавр писандӣ, ки ба сангам[4] бизанӣ,
Аз ман ин ҷавр наояд, ки хилоф оғозам.
Хидмате лоиқам аз даст наёяд, чӣ кунам?
Сар на чизест, ки дар пои азизон бозам.
Ман хароботияму ошиқу девонаву[5] маст,
Бештар з-ин чӣ ҳикоят бикунад ғаммозам.
Моҷарои дили девона бигуфтам ба табиб,
Қи ҳама шаб дари чашм аст ба фикрат бозам,
Гуфт, аз ин навъ шикоят, ки ту дорӣ, Саъдӣ,
Дарди ишқ асту надонам,
ки чӣ дармон созам?

* * *

Назар аз муддаиён бо ту намеандозам,
То нагӯянд, ки ман бо ту назар мебозам,
Орзу мекунадам дар ҳама олам сайде,
Қи набошанд рафиқони ҳасуд анбозам.
Дарди пинҳони фироқам зи таҳаммул бигзашт
В-арна аз дил нарасидӣ ба забон овозам.

---

1 А — месозам. 2 А — биҷӯӣ, ки. 3 А — Чӣ зиёнам.
4 А — теғам. 5 А — хароботию девонааму ошиқу маст.

Чун кабӯтар бигирифтем ба доми сари зулф,
Дида бардӯхтӣ аз халқи ҷаҳон чун бозам.
Ба сарангушт бихоҳӣ дили мискинон бурд,
Даст вопӯш, ки ман панҷа намеандозам.
Мутриб, оҳанг бигардон, ки дигар ҳеҷ намонд,
Ки аз ин парда, ки гуфтӣ, бадар афтад розам.
Қас нанолид дар ин аҳд чу ман дар ғами дӯст,
Ки ба офоқ нафас меравад аз Шерозам.
Чанд гуфтанд, ки Саъдӣ, нафасе боз худ ой,
Гуфтам аз дӯст нашояд, ки ба худ пардозам.[1]

* * *

Ваҳ, ки дар ишқ чунон месӯзам,
Ки ба як шӯъла ҷаҳон месӯзам.
Шамъваш пеши рухи шоҳиди ёр
Дам ба дам шӯълазанон месӯзам.
Сӯхтам, гарчи намеёрам гуфт,
Ки ман аз ишқи фалон месӯзам.
Раҳмате кун, ки ба сар мегардам,
Шафқате бар, ки ба ҷон месӯзам.
Бо ту ёрон ҳама дар нозу наим,
Ман гунаҳгорам, аз он месӯзам.
Саъдиё, нола макун, гар накунам,
Қас надонад, ки ниҳон месӯзам.

* * *

Мани бемоя кӣ бошам, ки харидори ту бошам,
Ҳайф бошад, ки ту ёри ману ман ёри ту бошам.
Ту магар сояи лутфи ба сари вақти ман, оре
Ки ман он поя надорам, ки ба миқдори ту бошам,

---

[1] А — Ин ғазалро надорад.

Хештан бар ту набандам, ки ман аз худ написандам,
Қи ту ҳаргиз гули ман бошию ман хори ту бошам.
Ҳаргиз андеша накардам, ки камандат ба ман афтад,
Қи ман он вақъ надорам, ки гирифтори ту бошам.
Ҳаргиз андар ҳама олам нашиносам ғаму шодӣ,
Магар он вақт, ки шодихӯру ғамхори ту бошам.[1]
Гузар аз дасти рақибон натавон кард ба кӯят,
Магар он вақт, ки дар сояи зинҳори ту бошам.
Гар худованди таоло ба гуноҳет бигирад,
Гӯ, биёмурз, ки ман ҳомили авзори ту бошам.
Мардумон ошиқи гуфтори ман, эй қиблаи хубон,
Чун набошанд, ки ман ошиқи дидори ту бошам.
Ман чӣ шоистаи онам, ки туро хонаму донам,
Магарам ҳам ту бубахшӣ, ки сазовори ту бошам.
Гарчи донам, ки ба васлат нарасам, бознагардам,
То дар ин роҳ бимирам, ки талабгори ту бошам.[2]
На дар ин олами дунъё, ки дар он олами уқбо,
Ҳамчунон бар сари онам, ки вафодори ту бошам.
Хок бодо тани Саъдӣ, агараш ту написандӣ,
Қи нашояд, ки ту фахри ману ман ори ту бошам.[3]

* * *

Дар он нафас, ки бимирам, дар орзӯи ту бошам,
Бад-он умед диҳам ҷон, ки хоки кӯи ту бошам.
Ба вақти субҳи қиёмат, ки сар зи хок барорам,
Ба гуфтугӯи ту хезам, ба ҷустуҷӯи ту бошам.
Ба маҷмае, ки дароянд шоҳидони ду олам,
Назар ба сӯи[4] ту дорам, ғуломи рӯи[5] ту бошам.

---

[1] А — Ин байтро надорад. [2] А — Ин байтро надорад.
[3] А — Ин байтро надорад. [4] А — рӯи. [5] А — кӯи.

Ба хобгоҳи адам гар ҳазор сол бихусбам,
Зи хоб оқибат огаҳ[1] ба бӯю рӯи ту бошам.
Ҳадиси равза нагӯям, гули биҳишт набӯям,
Ҷамоли ҳур наҷӯям, давон ба сӯи ту бошам,
Маи биҳишт нанӯшам зи дасти соқии ризвон,
Маро ба бода чӣ ҳоҷат, ки масти рӯи[2] ту бошам.
Ҳазор бодия саҳл аст бо вуҷуди ту рафтан,
В-агар хилоф кунам, Саъдиё, ба сӯи ту бошам.

* * *

Ғами замона хурам, ё фироқи ёр кашам?
Ба тоқате, ки надорам, кадом бор кашам?
На қуввате, ки тавонам канора ҷустан аз ӯ,
На қудрате, ки ба шӯхиш дар канор кашам.
На дасти сабр, ки дар остини ақл барам,
На пои ақл, ки дар домани қарор кашам.
Зи дӯстон ба ҷафо сергашта марде нест,
Ҷафои дӯст занам,
гар на мардвор кашам.
Чу метавон ба сабурӣ кашид ҷаври адӯ,
Чаро сабур набошам,
ки ҷаври ёр кашам?
Шароб хӯрдаӣ, соқӣ, зи ҷоми софии васл,
Зарурат аст, ки дарди сари хумор кашам.
Гуле чу рӯи ту гар дар чаман ба даст ояд,
Камина дидаи Саъдиш пеши хор кашам.[3]

* * *

Ҳазор ҷаҳд бикардам, ки сирри ишқ бипӯшам,
Набуд бар сари оташ муяссарам, ки наҷӯшам.
Ба ҳуш будам аз аввал, ки дил ба кас насупорам,
Шамоили ту бидидам, на сабр монду на ҳушам.

---

[1] А — он гах. [2] А — бӯи. [3] А — ин ғазалро надорад.

Ҳикояте зи даҳонат ба гӯши ҷони[1] ман омад,
Дигар насиҳати мардум ҳикоят аст ба гӯшам,
Магар ту рӯй бипӯшиву фитна бознишонӣ,
Қи ман қарор надорам, ки дида аз ту бипӯшам.
Мани рамидадил он беҳ, ки дар самоъ наёям,
Қи гар ба пой дароям, бадар баранд ба дӯшам.
Биё, ба сулҳи ман имрӯз[2] дар канори ман имшаб,
Қи дида хоб накардаст аз интизори ту дӯшам.
Маро ба ҳеҷ бидодиву ман ҳанӯз бар онам,
Қи аз вуҷуди ту мӯе ба оламе нафурӯшам.
Ба захмхӯрда ҳикоят кунам зи дасти[3] ҷароҳат,
Қи тандуруст маломат кунад, чу ман бихурӯшам.
Маро магӯй, ки Саъдӣ, тариқи ишқ раҳо кун,
Сухан чӣ фоида гуфтан, ки[4] панд менаниюшам.
Ба роҳи бодия рафтан беҳ аз нишастани ботил
В-агар[5] мурод наёбам, ба қадри вусъ бикӯшам.

* * *

Имрӯз муборак аст фолам,
Қ-афтод назар бар он ҷамолам.
Ал-ҳамд худои осмонро,
Қ-ахтар бадар омад аз ваболам.
Хоб[6] аст магар[7] ки менамояд,
Ё ишва ҳаме диҳад хаёлам?
Қ-ин бахт набуд ҳеҷ рӯзам,
В-ин гул нашукуфт ҳеҷ солам.
Имрӯз бидидам, он чӣ дил хост,
Дид, он чӣ нахост бадсиголам.

---

1 А — ҳуши. 2 А — имрӯзу. 3 А — дарди.
4 А — бошад, чу. 5 А — мурдан. 6 А — Қи гар.
7 А — Хуб. 8 А — назар.

Акнун, ки ту рӯй боз кардӣ,
Рӯ боз ба хайр кард ҳолам,
Дигар чӣ таваққӯъ аст аз айём,
Чун бадри тамом шуд ҳилолам?[1]
Боз ой, к-аз иштиёқи рӯят,
Бигрифт, зи хештан малолам.
Озурдаам аз фироқ чандон-к[2]
Дил боз намедиҳад висолам.
В-аз ғояти ташнагӣ, ки бурдам,
Дар ҳалқ намеравад зулолам.
Бечора ба сӯят омадам боз,
Чун чора намонду эҳтимолам.
Аз ҷаври ту ҳам дари ту гирам
В-аз дасти ту ҳам бари ту нолам.[3]
Чун дӯст мувофиқ аст, Саъдӣ,
Саҳл аст ҷафои халқи[4] олам.

* * *

Чашм, ки бар ту мекунам, чашми ҳасуд меканам,
Шукри худо, ки боз шуд дидаи бахти равшанам.
Ҳаргизам ин гумон набуд бо ту, ки дӯстӣ кунам,
Боварам ин намешавад бо ту нишаста, к-ин манам.[5]
Домани хайма барфикан, душману дӯст гӯ, бубин,[6]
Қ-ин ҳама лутф мекунад дӯст ба рағми душманам.
Олими шаҳр гӯ, маро ваъз магӯ,[7] ки нашнавам,
Пири маҳалла гӯ, маро тавба мадеҳ, ки бишканам.
Гар бизанӣ ба ханҷарам, к-аз паи ӯ дигар марав,
Наъраи шавқ мезанам, то рамақест дар танам.[8]

---

[1] А — Ин байтро надорад [2] А — чандон-к.
[3] А — Ин байтро надорад. [4] А — ҳар кӣ.
[5] А — Ин байтро надорад. [6] А — бидон. [7] А — панд мадеҳ. [8] А — Ин байтро надорад.

Ин на[1] насиҳате бувад, к-аз ғами дӯст[2] тавба кун,
Сахт сияҳдилӣ бувад он, ки зи дӯст барканам.
Гар ҳама умр[3] бишканам, аҳди ту пас дуруст шуд,
Қ-ин ҳама зикри дӯстӣ лофи дурӯғ мезанам,
Пешам аз ин саломатам буду дилеву донише,
Ишқи ту оташе бизад, пок бисӯхт хирманам.
Шаҳре агар ба қасди ман ҷамъ шаванду муттафиқ,
Бо ҳама теғ баркашам в-аз ту сипар бияфканам.[4]
Чанд фишонӣ остин бар ману рӯзгори ман,
Даст раҳо намекунад, меҳр гирифта доманам.
Гар ба муроди ман равӣ в-ар наравӣ, ту ҳокимӣ,
Ман ба хилофи рои ту гар нафасе занам, занам.
Ин ҳама неш мехӯрад Саъдиву пеш меравад,
Хун биравад дар ин миён, гар ту туиву ман манам!

* * *

Гар теғ баркашад, ки муҳибон ҳаме занам,
Аввал касе, ки лофи муҳаббат занад, манам.
Гӯянд, пой дор, гарат сар дареғ нест,
Гӯ, сар қабул кун, ки ба пояш дарафканам.
Имкони дида бастанам аз рӯи дӯст нест,
Авлотар он,[5] ки гӯши насиҳат ба по канам.
Овардаанд сӯҳбати хубон, ки оташ аст,
Бар ман ба ними ҷав, ки бисӯзанд хирманам.
Ман мурғи зиракам,
ки чунонам хуш уфтод
Дар қайди ӯ, ки ёд наёяд нишеманам.
Дардест дар дилам, ки гар аз пеши оби чашм
Баргирам остин, биравад то ба доманам.

---

1 А — чӣ. 2 А — ишқ. 3 А — аҳд.
4 А — Ду байтро надорад. 5 А — Он беҳ буд ва.

Гар пираҳан бадар кунам аз шахси нотавон,
Бинӣ, ки зери ҷома хаёл аст ё танам.
Шарт аст эҳтимоли ҷафоҳои душманон[1],
Чун дил намедиҳад, ки дил аз дӯст барканам,
Илло касе, завқи самоаш бувад чу ман,
Донам, ки наъра аз сари завқе ҳамезанам.
Дарде набударо чӣ тафовут кунад, ки ман
Бечора дард мехӯраму наъра мезанам.[2]
Бар тахти Ҷам падид наёяд шаби дароз,[3]
Ман донам ин ҳадис, ки дар чоҳи Бежанам.
Гӯянд, Саъдиё, дигар[4] аз ишқ тавба кун,
Мушкил тавонаму натавонам, ки нашканам.

* * *

Он дӯст, ки ман дораму он ёр, ки ман донам,
Ширин даҳане дорад дур аз лабу дандонам.
Бахт ин накунад бо ман, к-он шохи[5] санавбарро
Биншинаму биншонам, гул бар сараш афшонам?
Эй рӯи дилороят маҷмӯаи зебоӣ,
Маҷмӯъ чӣ ғам дорад аз ман, ки парешонам?
Дарьёб, ки нақше монд аз тарҳи вуҷуди ман,
Чун ёди ту меорам, худ ҳеҷ намемонам.
Бо васл намепечам в-аз ҳаҷр наменолам,
Ҳукм он чӣ ту фармоӣ, ман бандаи фармонам.[6]
Эй хубтар аз Лайлӣ, бим аст, ки чун Маҷнун
Ишқи ту бигардонад дар кӯҳу биёбонам.

---

1 А — дӯстон. 2 А — Ин байтро надорад.
3 А — набошад шаби сиёҳ. 4 А — макун. 5 А — шӯх.
6 А — Ду байтро надорад.

Як пушти замин душман гар рӯй ба ман оранд,
Аз рӯи ту безорам, гар рӯй[1] бигардонам.
Дар доми[2] ту маҳбусам, дар дасти ту мағлубам[3]
В-аз завқи ту мадҳушам, дар васфи ту ҳайронам.
Дасте зи ғамат бар дил, пое зи паят[4] бар гил,
Бо ин ҳама сабрам ҳаст в-аз[5] рӯи ту натвонам.
Дар хайма[6] ҳаме нолам в-ин турфа, ки дар олам,
Ушшоқ намехусбанд аз нолаи пинҳонам.
Бинӣ, ки чӣ гарм оташ дар сӯхта мегирад.
Ту гармтарӣ з-оташ, ман сӯхтатар з-онам.[7]
Гӯянд, макун Саъдӣ, ҷон дар сари ин савдо,
Гар ҷон бирамад, шояд, ман зинда ба ҷононам.

* * *

Агар дастам расад рӯзе, ки инсоф аз ту бистонам,
Қазои аҳди мозиро шабе дасте барафшонам.
Чунонат дӯст медорам, ки гар рӯзе фироқ афтад,
Ту сабр аз ман тавонӣ карду ман сабр аз ту натвонам.
Дилам сад бор мегӯяд, ки чашм аз фитна бар ҳам нех,
Дигар раҳ дида меафтад бар он болои фаттонам.
Туро дар бӯстон бояд, ки пеши сарв биншинӣ
В-агарна боғбон гӯяд, ки дигар сарв наншонам.
Рафиқонам сафар карданд ҳар боре ба ақсое,
Хилофи ман, ки бигрифтаст доман дар муғелонам.
Ба дарьёе дарафтодам, ки поёнаш намебинам,
Қасеро панҷа афкандам, ки дармонаш намедонам.
Фироқам сахт меояд, валекин сабр мебояд,
Ки гар бигрезам аз сахтӣ, рафиқи сустпаймонам.

---

1 А — пушт. 2 А — коми. 3 А — в-аз дасти туман кӯбам.
4 А — ғамат. 5 А — худ мушкил бе. 6 А — ҳуфья.
7 А — Ин байтро надорад.

Мапурсам, дӯш чун будӣ, ба торикию танҳоӣ?
Шаби ҳаҷрам чӣ мепурсӣ, ки рӯзи васл ҳайронам.
Шабон оҳиста менолам, магар дардам ниҳон монад,
Ба гӯши ҳар кӣ дар олам расид овози пинҳонам.
Даме бо дӯст дар хилват, беҳ аз сад сол дар ишрат,
Ман озодӣ намехоҳам, ки бо Юсуф ба зиндонам.
Ман он мурғи сухандонам, ки дар хокам равад сурат,
Ҳанӯз овоз меояд ба маънӣ аз гулистонам.[1]

* * *

Эй марҳами решу мӯниси ҷонам,
Чандин ба мафориқат маранҷонам.
Эй роҳати андаруни маҷрӯҳам,
Ҷамъияти хотири парешонам.
Гӯянд, бидор дасташ аз доман,
То даст бидорад аз гиребонам.
Он кас, ки маро ба боғ, мехонд,
Бе рӯи ту мебарад ба зиндонам.
В-ин[2] турфа, ки раҳ намебарам пешат
В-аз пеши ту раҳи бадар намедонам.
Як рӯз ба бандагӣ қабулам кун,
Рӯзи дигарам бубин, ки султонам.
Эй гулбуни бӯстони рӯҳонӣ,
Машғул бикардӣ аз гулистонам.
З-он рӯз, ки сарви қоматат дидам
Аз ёд бирафт сарви бӯстонам.
Он[3] дурри дураста дар ҳадис омад
В-аз дида бийӯфтод марҷонам.

---

[1] А — Ин ғазалро надорад. [2] А — Ин. [3] А — В-он.

Гӯянд, сабур бош аз ӯ, Саъдӣ,
Бораш[1] бикашам, ки сабр натвонам.
Эй кош, ки ҷон дар остин будӣ,
То бар сари тори мӯяш афшонам[2].

* * *

Маро то нуқра бошад, мефишонам,
Туро то бӯса бошад, меситонам.
В-агар фардо ба зиндон мебарандам,
Ба нақд ин соат андар бӯстонам.
Ҷаҳон бигзор, то бар ман сар ояд,
Ки коми дил ту будӣ аз ҷаҳонам.
Чӣ доманҳои гул бошад дар ин боғ,
Агар чизе нагӯяд боғбонам.
Намедонистам аз бахти ҳумоюн,
Ки симурғе фитад дар ошьёнам.
Ту ишқ омӯхтӣ дар шаҳр моро,
Биё, то шарҳи он ҳам бар ту хонам.
Суханҳо дорам аз дасти ту дар[3] дил,
Валекин дар ҳузурат безабонам.
Бигӯям, то бидонад[4] душману дӯст,
Ки ман мастию мастурӣ надонам.
Магӯ[5], Саъдӣ муроди хеш бардошт,
Агар ту сангдил, ман меҳрубонам.
Агар ту сарви симинтан бар онӣ,
Ки аз пешам биронӣ, ман бар онам.
Ки то бошам, хаёлат мепарастам.
В-агар рафтам, саломат мерасонам.

---

4 А — Нагӯям, то нагӯяд. 5 А — Магар.
1 А — Борат. 2 А — Ин байтро надорад. 3 А — бар.

* * *

Мо ҳама чашмем, ту нур, эй санам!
Чашми бад аз рӯи ту дур, эй санам!
Рӯй мапӯшон, ки биҳиште бувад,
Ҳар кӣ бубинад чу ту ҳур, эй санам!
Ҳур, хато гуфтам, агар хондамат,[1]
Тарки адаб рафту қусур, эй санам!
То дигарам хурда нагирӣ, ки ман!
Ғоибам аз завқи[2] ҳузур, эй санам!
Рӯи ту бар пушти замин халқро,
Муҷиби фитн(а) асту футур, эй санам!
Ин ҳама дилбандию хубӣ туро[3]
Мавзеи ноз асту ғурур, эй санам!
Сарвбуне хоста чун қоматат,
То[1] нанишинем сабур, эй санам!
Ин ҳама тӯфон ба сарам меравад
Аз ҷигаре ҳамчу танӯр, эй санам![5]
Саъдӣ аз ин чашмаи ҳайвон, ки хӯрд,
Сер нагардад ба мурур, эй санам!

* * *

Зи дастам барнамехезад, ки як дам бе ту биншинам,
Ба ҷуз рӯят намехоҳам, ки рӯи ҳеҷ кас бинам.
Ман аввал рӯз донистам, ки бо Ширин дарафтодам,
Ки чун Фарҳод бояд шуст даст аз ҷони ширинам.
Туро ман дӯст медорам хилофи ҳар кӣ дар олам,
Агар таън аст бар ақлам в-агар рахнаст дар динам.
В-агар[6] шамшер баргирӣ, сипар пешат биёндозам,
Ки бе шамшер худ куштӣ ба соидҳои симинам,

---

[1] А — хонадат. [2] А — завқу. [3] А — ки туст. [4] А — Мо.
[5] А — Ин байтро надорад. [6] А — Агар.

Баро, эй субҳи муштоқон, агар наздикӣ рӯз омад,
Ки бигирифт ин шаби ялдо малол аз моҳу Парвинам[1].
Зи[2] аввал ҳастӣ овардам, қафои нестӣ[3] хӯрдам,
Кунун уммеди бахшоиш ҳаме дорам, ки мискинам.
Диле чун шамъ мебояд, ки бар ҷонам бубахшояд,
Ки ҷуз вай кас намебинам, ки месӯзад ба болинам.
Ту ҳамчун[4] гул зи хандидан лабат[5] бо ҳам намеояд,
Раво дорӣ, ки ман булбул чу бӯтемор биншинам.
Рақиб ангушт мехояд, ки Саъдӣ, чашм бар ҳам неҳ!
Матарс, эй боғбон, аз гул, ки мебинам, намечинам!

* * *

Ман аз ту сабр надорам, ки бе ту биншинам,
Касе дигар натавонам, ки бар ту бигзинам.
Бипурс ҳоли ман ,охир, чу бигзарӣ рӯзе,
Ки чун ҳамегузарад рӯзгори мискинам?
Ман аҳли дӯзахам, ар бе ту зинда хоҳам шуд,
Ки дар биҳишт наёрад худой ғамгинам.
Надонамат, ки чӣ гӯям, ту ҳар ду чашми манӣ,
Ки бе вуҷуди шарифат ҷаҳон намебинам.
Чу рӯи дӯст набинӣ, ҷаҳон надидан беҳ,
Шаби фироқ манеҳ шамъ пеши болинам.
Зарурат аст, ки аҳди вафо ба сар барамат
В-агар ҷафо ба сар ояд ҳазор чандинам.
На ҳованам, ки бинолам ба кӯфтан аз ёр,
Чу дег бар сари оташ нишон, ки биншинам.
Бигард, бар сарам, эй осиёи даври замон,
Ба ҳар ҷафо,[6] ки тавонӣ, ки санги зеринам.

---

[1] А — Ин байтро надорад. [2] А — Аз. [3] А — тарбият.
[4] А — Туро чун. [5] А — даҳан. [6] А — ситам.

Чу булбул омадамат, то чу гул сано гӯям,
Чу лола лол бикардӣ забони таҳсинам.
Маро паланг ба сарпанҷа, эй нигор, накушт,
Ту мекушӣ ба сари панҷаи нигоринам.
Чу нофи оҳу хунам бисӯхт дар дили танг,
Бирафт дар ҳама офоқ бӯи мушкинам.
Ҳунар биёру забоноварӣ макун, Саъдӣ,
Чи ҳоҷат аст, бигӯяд шакар, ки ширинам?

* * *

Ма аз ин ҷо ба маломат наравам,
Ки ман ин ҷо ба умеде гаравам.
Гар ба ақлам сухане мегӯянд,
Бими он аст, ки девона шавам.
Гӯшу дил рафта ба овози самоъ,
Натавонам, ки насиҳат шунавам.
Ҳама, гӯ, бод бибар хирмани умр,
Дар ҷаҳон бе ту наярзад ду ҷавам.
Дӯстон айбу маломат макунед,
Қ-он чӣ худ кошта бошам, даравам.
Мани бечораи гардан ба каманд
Чӣ кунам, гар ба рикобаш наравам.
Саъдиё, гуфт, ба хобам бинӣ,
Бевафо ёрам, агар меғанавам.[1]

* * *

На аз Чинам ҳикоят кун, на аз Рум,
Ки ман дил бо яке дорам дар ин бу·

---

[1] А — Ин ғазалро надорад.

Ҳар он соат, ки бо ёди ман ояд,
Фаромӯшам шавад мавҷуду маъдум[1].
Зи дуньё бахши[2] мо ғам хӯрдан омад,
Нашояд хӯрдан илло ризқи мақсум.
Рутаб ширину даст аз нахл кӯтоҳ,
Зулол андар миёну ташна маҳрум.
Аз он шоҳид, ки дар андешаи мост,
Надонам, зоҳиде дар шаҳр маъсум.
Ба рӯи ӯ намонад ҳеҷ манзур,
Ба бӯи ӯ намонад ҳеҷ машмум.
На бе ӯ айш мехоҳам, на бо ӯ,
Ки ӯ дар силки ман ҳайф аст манзум.
Рафиқон чашми зоҳирбин бидӯзед,
Ки моро дар миён сиррест мактум.
Ҳама олам гар ин сурат бубинанд,
Қас ин маънӣ нахоҳад кард мафҳум.
Чунон сӯзам, ки хомонам набинанд,
Надонад тандуруст аҳволи мағмум.[3]
Маро гар дил диҳӣ в-ар ҷон ситонӣ,
Ибодат лозим асту банда малзум.
Нашояд бурд, Саъдӣ, ҷон аз ин кор,
Мусофир ташнаву ҷуллоб масмум.
Чу оҳан тоби оташ мебиёрад.
Ҳаме[4] бояд, ки пешонӣ кунад мум.

* * *

Ба ту машғулу бо ту ҳамроҳам
В-аз ту бахшоиши ту мехоҳам.

---

1 А — Ин байтро надорад. 2 А — қисми.
3 А — Ин байтро надорад. 4 А — Чаро.

Ҳама бегонагон чунин[1] донанд,
Ки манат ошнои даргоҳам.
Тарсам, эй меваи дарахти баланд,[2]
Ки наёй ба дасти кӯтоҳам.
То маро аз ту огаҳӣ доданд,
Ба вуҷудат, гар аз худ огоҳам.
Ҳама дархурди рою қимати хеш
Аз ту хоҳанду ман туро хоҳам[3]
Булбули бӯстони ҳусни туам,
Чун наяфтад сухан дар афвоҳам?
Мекашандам, ки тарки ишқ бигӯ,
Мезанандам, ки байдақи шоҳам.
В-ар[4] ба сад пораам кунӣ з-ин ранг
Беҳ нагардам, ки сабғатуллоҳам.
Саъдиё, дар[5] қафои дӯст марав,
Чӣ кунам, мебарад ба икроҳам.
Майл аз ин ҷониб ихтиёрӣ нест,
Қаҳраборо бигӯ, ки ман коҳам.

* * *

Боди гулбӯи саҳар хуш мевазад, хез, эй надим,
Баски хоҳад рафт бар болои хоки мо насим.
Эй, ки дар дуньё нарафтӣ бар сирот-ул-мустақим,
Дар қиёмат бар сиротат ҷои ташвиш асту бим.
Қалби зарандуд[7] настонанд дар бозори ҳашр,
Холисе бояд, ки берун ояд аз оташ[8] салим.

1 А — чунон. 2 А — латиф. 3 А — Ин байтро надорад.
4 А — Гар. 5 А — бар. 6 А — сироти мустақим.
7 А — рӯяндуда. 8 А — аз оташ бурун ояд.

Айбат аз бегона пӯшид(а) асту мебинад басир,
Феълат аз ҳамсоя пинҳон асту медонад алим.
Нафс парвардан хилофи рои донишманд буд,[1]
Тифл хурмо дӯст дорад, сабр фармояд ҳаким.
Роҳи навмедӣ гирифтам, раҳматам дил медиҳад,
Қ-эй гунаҳгорон, ҳанӯз уммеди афв аст аз карим!
Гар бисӯзонӣ, худовандо, ҷазои феъли мост
В-ар бубахшӣ раҳматат ом асту эҳсонат қадим.
Гарчи шайтони раҷим аз роҳи инсофам бибурд,
Ҳамчунон уммед медорам ба раҳмони раҳим.[2]
Он кӣ ҷон бахшиду рӯзӣ доду чандин лутф кард,
Ҳам бубахшояд чу муште устухон бошам рамим.
Некмардонро ҷазои некмардӣ воҷиб аст,
Ман тамаъ дорам, ки бар нодон бубахшояд ҳаким.
Саъдиё, бисьёр гуфтан умр зоеъ кардан аст,
Вақти узр овардан аст, астағфируллоҳи азим.

* * *

Мо умед аз тоату чашм аз савоб афкандаем,
Сояи симурғи ҳиммат бар хароб афкандаем.
Гар ба тӯфон месупорад, ё ба соҳил мебарад,
Дил ба дарьёву сипар бар рӯи об афкандаем.
Мӯҳтасиб гар фосиқонро наҳйи мункар мекунад,
Гӯ, биё, к-аз рӯи мастурӣ[3] ниқоб афкандаем.
Ориф андар чарху сӯфӣ дар самоъ овардаем,
Шоҳид андар рақсу афьюн дар шароб афкандаем.
Ҳеҷ кас бе[4] домане тар нест, лекин пеши халқ
Бозмепӯшанду[5] мо бар офтоб афкандаем.

---

1 А — ҳар оқил бувад. 2 А — Ду байтро надорад.
3 А — номаҳрам. 4 А — касро. 5 А — Соя мепӯшанду.

Саъдиё, парҳезгорон худпарастӣ[1] мекунанд,
Мо духул дар гардану ҳар дар ҷулоб афкандаем.
Рустаме бояд, ки пешонӣ кунад бо деви нафс,
Гар бар ӯ ғолиб шавем, Афросиёб афкандаем.

* * *

Соқиё, май деҳ, ки мо дурдикаши майхонаем,
Бо харобот ошноем, аз хирад бегонаем.
Хештан сӯзему хон[2] бар сар ниҳода шамъвор
Ҳар куҷо дар маҷлисе шамъест, мо парвонаем.
Аҳли донишро дар ин гуфтор бо мо кор нест,
Оқилонро кай зиён дорад, ки мо девонаем.
Гарчи қавмеро салоҳу некномӣ зоҳир аст,
Мо ба қаллошию риндӣ дар ҷаҳон афсонаем.
Андар ин роҳ, ар бидонӣ,[3] ҳар ду бар як ҷодаем
В-андар ин кӯй, ар бубинӣ, ҳар ду аз як хонаем.
Халқ мегӯянд, ҷоҳу фазл дар фарзонагист,
Гӯ, мабош инҳо, ки мо риндони нофарзонаем.[4]
Айби туст, ар чашми гавҳарбин надорӣ в-арна мо
Ҳар як андар баҳри маънӣ гавҳари якдонаем.[5]
Аз биёбони адам дӣ омада, фардо шуда,
Қамтар аз айше як имшаб, к-андар ин кошонаем.
Саъдиё, гар бодаи софет бояд, боз гӯ:[6]
Соқиё, май деҳ, ки мо дурдикаши майхонаем.

* * *

Мо дари хилват ба рӯи халқ бубастем,
Аз ҳама бозомадему бо ту нишастем.
Ҳар чӣ на пайванди ёр буд, буридем
В-он чӣ на паймони дӯст буд, шикастем,

---

[1] А — майпарастӣ. [2] А — ҷон. [3] А — бунинӣ.
[4] А — пирони бофарзонаем. [5] А — дурдонаем.
[6] А — бозгӯй.

Мардуми ҳушьёр аз ин муомила дуранд,
Шояд, агар айби мо кунанд, ки мастем.
Молики худро ҳамеша ғусса гудозад,
Мулки парипайкаре шудему бирастем.[1]
Шокири неъмат ба ҳар тариқ, ки будем,
Дони давлат ба ҳар мақом, ки ҳастем.
Дар ҳама чашме азизу назди ту хорем,
Дар ҳама олам баланду пеши ту пастем.
Эй бути соҳибдилон, мушоҳида бинмой,
То ту бубинему хештан напарастем,
Дида нигаҳ доштем, то наравад дил,
Бо ҳама айёрӣ аз каманд начастем,
То ту иҷозат диҳӣ, ки дар қадамам рез,
Ҷони гиромӣ ниҳода бар кафи дастем[2].
Дӯстӣ он аст, Саъдиё, ки бимонад
Аҳду вафо ҳам бар ин қарор, ки бастем.

* * *

Эй сарвболои сиҳӣ, мо низ ҳам бад нестем,
В-аз ҳар, ки дар олам, беҳӣ, мо низ ҳам бад нестем.
Гуфтӣ, ба ранги ман гуле ҳаргиз набинад булбуле,
Оре, накӯ гуфтӣ, вале мо низ ҳам бад нестем.
То чанд гӯӣ, мову бас, кӯтаҳ кун, эй раънову бас,
На худ туӣ зебову бас, мо низ ҳам бад нестем.
Эй шоҳиди ҳар маҷлисе в-ороми ҷони ҳар касе,
Гар дӯстон дорӣ басе, мо низ ҳам бад нестем.
Гуфтӣ, ки чун ман дар замӣ дигар набошад одамӣ,
Эй ҷону лутфу мардумӣ, мо низ ҳам бад нестем.
Гар гулшани хушбӯ туӣ в-ар булбули хушгӯ, туӣ
В-ар дар ҷаҳон некӯ туӣ, мо низ ҳам бад нестем.
Гӯӣ, чӣ шуд, к-он сарвбун бо мо намегӯяд сухун,
Гӯ, бевафоӣ бармакун, мо низ ҳам бад нестем.

---

1 А — Ин байтро надорад. 2 А — Ин байтро надорад.

Гар ту ба ҳусн афсонаӣ, ё гавҳари якдонаӣ,
Аз мо чаро бегонаӣ, мо низ ҳам бад нестем.
Эй дар дили мо доғи ту, то кай фиребу лоғи ту?
Гар беҳ бувад дар боғи ту, мо низ ҳам бад нестем.
Боре ғурур аз сар бинеҳ в-инсофи дарди ман бидеҳ,
Эй боғи шафтолую биҳ, мо низ ҳам бад нестем.
Гуфтам, ту моро дидаӣ в-аз ҳоли мо пурсидаӣ,
Пас, чун зи мо ранҷидаӣ? Мо низ ҳам бад нестем.
Гуфтӣ, беҳ аз ман дар Чигил сурат набандад обу гил.
Эй сустмеҳри сахтдил, мо низ ҳам бад нестем.
Саъдӣ, гар он зебо қарин бигзид бар мо ҳамнишин,
Гавҳар, ки хоҳӣ баргузин, мо низ ҳам бад нестем.[1]

* * *

Хурмо натавон хӯрд аз ин хор, ки киштем,
Дебо натавон кард аз ин пашм, ки риштем,
Бар лавҳи маосӣ хати узре накашидем,
Палҳуи кабоир ҳасаноте нанавиштем.
Мо куштаи нафсем, бас овах, ки барояд[2]
Аз мо ба қиёмат,[3] ки чаро нафс накуштем?
Афсӯс бар ин умри гаронмоя, ки бигзашт,
Мо аз сари тақсиру хато дарнагузаштем.
Дуньё, ки дар ӯ марди худо гил насириштаст,
Номард, ки моем чаро дил бисириштем.
Эшон чу малах дар паси зонуи риёзат,
Мо мӯри миёнбаста давон бар дару даштем.[4]
Пирию ҷавонӣ паи ҳам чун шабу рӯзанд,[5]
Мо шаб шуду рӯз омаду бедор нагаштем.

---

1 А — Ин ғазалро надорад.
2 А — нафсему чӣ фарьёд, ки ногаҳ.
3 А — Фарьёд барояд. 4 А — ду байтро надорад.
5 А — Чу шабу рӯз баромад.

Вомондагӣ андар паси девори табиат
Ҳайф аст, дареғо, ки дари сулҳ биҳиштем.
Чун мурғ дар ин кунгура то кай битавон хонд,
Як рӯз нигаҳ кун, ки бар ин кунгура хиштем[1]
Моро аҷаб аз[2] пушту паноҳат[3] бувад он рӯз,
Қ-имрӯз касеро на паноҳему на пуштем.
Гар хоҷа шафоат накунад рӯзи қиёмат,
Шояд, ки зи машшота наранҷем, ки зиштем.
Бошад, ки иноят бирасад в-арна мапиндор,
Бо ин амали дӯзахиён, к-аҳли[4] биҳиштем?
Саъдӣ, магар аз хирмани иқболи бузургон
Як хӯша бубахшанд, ки мо тухм накиштем.

* * *

Алминнату лиллаҳ, ки намурдему бидидем
Девори азизону ба хидмат бирасидем.
Дар рафтану бозомадани рояти мансур,
Бас фотиҳа хондему ба ихлос дамидем.
То бори дигар дамдамаи[5] кӯси башорат
В-овои[6] дарои шутурон боғ шунидем,
Чун моҳи шаби чордаҳ аз шавқ[7] баромад
Рӯе, ки дар он моҳи чу нав металабидем.
Шукри шакари офият аз коми ҳаловат
Имрӯз бигуфтем, ки ҳанзал бичашидем.
Дар сояи айвони саломат нанишастем,
То кӯҳу биёбони машаққат набуридем.

---

1 А — ду байтро надорад. 2 А — ар. 3 А — паноҳе.
4 А — аҳли. 5 А — замзамаи. 6 А — В-овози.
7 А — Шарқ.

Вақт аст ба дандон лаби мақсуд газидан,
Он[1] шуд, ки ба ҳасрат[2] сари ангушт газидем.
Дасти фалак он рӯз чунон оташи тафриқ
Дар хирмани мо зад, ки чу гандум битапидем.
Алминнату лиллаҳ, ки ҳавои хуши Наврӯз
Бозомаду аз ҷавр зимистон бираҳидем.
Душман, ки намехост чунин рӯзи башорат,
Ҳамчун духулаш пӯст ба чавгон бидаридем.
Саъдӣ адаб он аст, ки дар ҳазрати хуршед
Гӯем[3], ки мо худ шаби торик надидем.

* * *

Умрҳо дар паи мақсуд ба ҷон гардидем,
Дӯст дар хонаву мо гирди ҷаҳон гардидем.
Худ саропардаи қадраш зи макон берун буд,
Он кӣ мо дар талабаш ҷумла[4] макон гардидем.
Ҳамчу булбул ҳама шаб наъразанон, то хуршед
Рӯй бинмуд чу хаффош ниҳон гардидем.
Гуфта буданд ба хубон, ки набояд нигарист,
Дил бибурдайду зарурат нигарон гардидем.[5]
Сифати[6] Юсуф нодида баён[7] мекарданд,
Ба миён омаду бо ному нишон[8] гардидем.
Рафта[9] будем ба хилват, ки дигар май нахӯрем,
Соқиё, бода бидеҳ, к-аз сари он гардидем.
То[10] ҳама шаҳр биёянду бубинанд, ки мо
Пир будему дигарбора ҷавон гардидем.

---

[1] А — Қ-он. [2] А — дандон. [3] А — Гӯянд. [4] А — кавну.
[5] А — Ин байтро надорад. [6] А — Сурати. [7] А — сифат.
[8] А — ақлу забон. [9] А — Гуфта. [10] А — Гӯ.

Саъдиё, лашкари хубон ба шикори дили мо
Гӯ, маёед, ки мо сайди фалон гардидем.

* * *

Худованде чунин бахшанда[1] дорем,
Ки бо чандин гунаҳ уммедворем.
Кӣ бикшояд даре, к-эзид бубандад,
Биё, бо[2] ҳам дар[3] ин даргаҳ бинолем.
Худоё, гар бихонӣ в-ар биронӣ,
Ҷуз инъомат дари[4] дигар надорем.
Сар афрозем, агар бар банда бахшӣ
В-агарна аз гунаҳ сар барнаёрем[5]
Зи муште хок моро офаридӣ,
Чӣ гуна шукри ин неъмат гузорем?
Ту бахшидӣ равону ақлу имон,
В-агарна мо ҳамон мушти[7] ғуборем.
Ту бо мо рӯзу шаб дар хилвату мо
Шабу рӯзе ба ғафлат мегузорем.
Нагуфтам,[8] хидмат овардему тоат,
Ки аз тақсири хидмат шармсорем.
Мабод он рӯз, дар[9] даргоҳи лутфат
Ба дасти ноумедӣ сар бихорем.
Худовандо, ба лутфат бо салоҳ ор,
Ки мискину парешонрӯзгорем.
Зи дарвешони кӯй ангор моро,
Ки[10] аз хосони ҳазрат бар канорем.

---

1 А — чӣ бахшоянда. 2 А — то. 3 А — бар.
4 А — бизорем. 5 А — даре. 6 А — барнадорем.
7 А — муште. 8 А — нагӯям. 9 А — к-аз. 10 А — Гар.

Надонам, диданашро худ сифат чист,
Ҷуз инро, к-аз самоаш беқарорем.
Шаробе дар азал ӯ дод моро,
Ҳанӯз аз тоби он май дар хуморем.
Чу ақл андар намегунҷад, ту[1] Саъдӣ,
Биё, то сар ба шайдоӣ барорем.

* * *

Бигзор, то муқобили рӯи ту бигзарем,
Дуздида дар шамоли хуби ту бингарем.
Шавқ аст дар ҷудоию ҷавр аст дар назар,
Ҳам ҷавр беҳ, ки тоқати ҷавраш[2] наёварем.
Рӯй ар ба рӯи мо накунӣ, ҳукм аз они туст,
Боз о, ки рӯй дар қадамонат бигустурем.
Моро сарест бо ту, ки гар халқи рӯзгор
Душман шаванду[3] сар биравад, мо бар он сарем.
Гуфтӣ, зи хок бештаранд аҳли ишқи ман,
Аз хок бештар на, ки аз хок камтарем.
Мо бо туему бо ту наем, ин-т булаҷаб,[4]
Дар ҳалқаем бо туву чун ҳалқа бар дарем.
На бӯи меҳр мешунавем аз ту, эй аҷаб,
На рӯи он, ки меҳри дигар кас бипарварем.
Аз душманон баранд шикоят ба дӯстон,
Чун дӯст душман аст, шикоят куҷо барем?
Мо худ намеравем давон аз қафои кас
Он мебарад,[5] ки мо ба каманди вай андарем.
Саъдӣ, ту кистӣ, ки дар ин[6] ҳалқаи каманд
Чандон фитодаанд, ки мо сайди лоғарем.

---

[1] А — намегунҷид. [2] А — шавқат. [3] А — Хасмӣ кунанду
[4] А — ин чӣ ҳолат аст. [5] А — меравад. [6] А — аз он.

* * *

Бархез, то ба аҳди амонат вафо кунем,
Тақсирҳои рафта ба хидмат қазо кунем.
Бе мағз буд сар, ки ниҳодем пеши халқ,
Дигар фурӯтанӣ ба дари кибриё кунем.
Дорулфано кирои мараммат намекунад,
Биштоб, то имората дорулбақо кунем.
Дорушшифои тавба набастаст дар ҳанӯз,
То дарди маъсият ба тадорук даво кунем.
Рӯ аз худо ба ҳар чӣ кунӣ, ширки холис аст,
Тавҳиди маҳз, к-аз[1] ҳама рӯ дар худо кунем.
Пироҳани хилоф ба дасти мурочиат
Якто кунему пушти ибодат дуто кунем.
Чанд ояд ин хаёлу равад дар сарои дил,
То кай мақоми дӯст ба душман раҳо кунем?
Чун бартарин мақоми малак дуни қадри мост,[2]
Чандин ба дасти дев забунӣ чаро кунем?
Сими дағал хичолату бадномӣ оварад,
Хез, эй ҳаким, то талаби кимиё кунем.
Бастан қабо ба хидмати солору шаҳриёр
Уммедвортар, ки гунаҳ дар або кунем.[3]
Саъдӣ гадо бихоҳаду мунъим ба зар харад,
Моро вучуд[4] нест, биё, то дуо кунем.
Ё раб, ту даст гир, ки олову мағфират
Дархурди тусту дархури мо. ҳар чӣ мо кунем.

* * *

Бархез, то тариқи такаллуф раҳо кунем,
Дукони маърифат ба ду чав пурбаҳо кунем.

---

1 А — агар. 2 А — малоик бар осмон.
3 А — байтро надорад. 4 А — вучӯх.

Гар дигар он нигори қабопӯш бигзарад,
Мо низ ҷомаҳои тасаввуф қабо кунем.
Ҳафтод зиллат аз назари халқ дар ҳиҷоб,
Беҳтар зи тоате, ки ба рӯю риё кунем.
Он, к-ӯ ба ғайри собиқа чандин навохт кард,
Мумкин бувад, ки афв кунад, гар хато кунем.
Саъдӣ, вафо намекунад айёми сустмеҳр,
Ин панҷ рӯзи умр, биё, то вафо кунем.[1]

* * *

Аҳд кардем, ки бе дӯст ба саҳро наравем,
Бе тамошогоҳи рӯяш ба тамошо наравем.
Бӯстон хонаи айш асту чаман кӯи нишот,
То муҳайё набувад[2] айш, муҳанно наравем.
Дигарон бо ҳама кас даст дар оғӯш кунанд,
Мо, ки бар суфраи хосем, ба яғмо наравем.
Натавон рафт магар дар назари ёри азиз
В-ар таҳаммул накунад заҳмати мо, то наравем.
Гар ба хорӣ зи дари хеш биронад моро
Ба умедаш бинишинему ба дарҳо наравем.
Гар ба шамшер аҳибо тани мо пора кунанд,
Ба тазаллум ба дари хонаи аъдо наравем.
Пой, гӯ, бар сару бар дидаи мо неҳ чу бисот,
Ки агар нақши бисотат[3] биравад, мо наравем.
Ба дуруштию[4] ҷафо рӯй магардон аз мо,
Ки ба куштан биравем аз назарат ё наравем.
Саъдиё, шарти вафодории Лайлӣ он аст,
Ки агар Маҷнун гӯянд, ба савдо наравем.

---

[1] А — Ин ғазалро надорад. [2] А — нашавад. [3] А — бисоташ.
[4] А — Гӯ, ба тундию.

* * *

Ё раб, он рӯй аст ё барги суман?
Ё раб, он қад аст ё сарви чаман?
Бар суман кас дид ҷаъди мушкбор?
Дар чаман кас дид сарви симтан?
Ақл чун парвона гардиду наёфт
Чун ту шамъе дар ҳазорон анҷуман.
Сахт муштоқем, паймоне бикун,
Сахт маҷрӯҳем, пайконе бикан.
Ваҳ, кадомат з-ин ҳама ширинтар аст:
Ханда ё рафтор ё лаб ё сухан?
Гар сари мо хоҳӣ, инак, ҷону сар
В-ар сари мо дорӣ, инак, молу тан,
Гар навозӣ в-ар кушӣ, фармон турост,
Бандаем, инак, сару теғу кафан.
Саъқа мехоҳӣ, ҳиҷобе даргузор,
Фитна меҷӯӣ ниқобе барфикан.
Ман киям, к-он ҷо, ки кӯи ишқи туст,
Дарнамегунҷад ҳадиси мову ман.
Эй зи васлат хонаҳо дорушшифо
В-эй зи ҳаҷрат байтҳо байтулҳазан,
Вақти он омад, ки хоки мурдаро
Бод резад оби ҳайвон дар даҳан.
Пора гардонад Зулайхои сабо
Субҳдам бар Юсуфи гул пираҳан.
Нутфаи шабнам дар арҳоми замин
Шоҳиди гул гашту тифли ёсуман.
Бӯи райҳон аст ё бӯи биҳишт?
Хоки Шероз аст ё боди Хутан?
Баргузар, то хира гардад сарвбун,
Дарнигар, то тира гардад настаран.
Боргоҳи зоҳидон дарҳам навард,
Қоргоҳи сӯфиён бар ҳам шикан.

Шоҳидон ҷустанд, соқӣ, гӯ, биёр,
Ошиқон мастанд, мутриб, гӯ, бизан.
Шӯъбаи халқам чу сӯфӣ дар куништ(т),
Шӯҳраи шаҳрам чу ғозӣ бар расан.
Тарбиятро ҳулла, гӯ, дар мо мапӯш,
Офиятро парда, гӯ, бар мо матан.
Чарх бо сад чашм чун рӯи ту дид,
Сад забон мехост, то гӯяд ҳасан.
Носазо хоҳам шунид аз хосу ом,
Сарзаниш хоҳам кашид аз марду зан.
Саъдиё, гар ошиқӣ, пое бикӯб,
Ошиқо, гар муфлисӣ, дасте бизан.[1]

* * *

Дар васф наёяд, ки чӣ ширин даҳан аст он,
Ин аст, ки дур аз лабу дандони ман аст он.
Ораз натавон гуфт, ки даври қамар аст ин,
Боло натавон хонд, ки сарви чаман аст он.
Дар сарв расидаст, валекин ба ҳақиқат
Аз сарв гузаштаст, ки симинбадан аст он.
Ҳаргиз набувад ҷисм бадин ҳусну латофат,
Гӯӣ, ҳама рӯҳ аст, ки дар пираҳан аст он.
Хол аст[2] бар он сафҳаи симини баногӯш,
Ё нуктае аз ғолия бар ёсуман аст он?
Филҷумла, қиёмат туӣ имрӯз дар офоқ,
Дар чашми ту пайдост, ки боби фатан аст он.
Гуфтам, ки дил аз чанбари зулфат бираҳонам,
Тарсам, натавонам, ки шикан бар шикан аст он.
Ҳар кас, ки ба ҷон орзуи васли ту дорад,[3]
Душвор бароянд, ки муҳаққар саман аст он.

---

1 А — Ин ғазалро надорад. 2 А — холест. 3 А — хоҳад.

Марде, ки зи шамшери ҷафо рӯй битобад,
Дар кӯи вафо мард махонаш, ки зан аст он.
Гар хастадиле наъра занад бар сари кӯе,
Айбаш натавон гуфт, ки бехештан аст он.
Наздики ман он аст ки ҳар ҷурму хатое,
Қ-аз соҳиби ваҷҳи Ҳасан ояд, ҳасан аст он.[1]
Саъдӣ сари савдои ту дорад, на сари хеш,
Ҳар ҷома, ки айёр бипӯшад, кафан аст он.

* * *

Эй кӯдаки хубрӯи ҳайрон,
Дар васфи шамоилат сухандон.
Сабр аз ҳама чизу ҳар кӣ олам
Қардему сабурӣ аз ту натвон.
Дидӣ, ки вафо ба сар набурдӣ,
Эй сахткамони сустпаймон!
Поёни фироқ нопадидор
В-уммед намерасад[2] ба поён.
Ҳаргиз нашунидаам, ки кардаст
Сарв, он чӣ ту мекунӣ ба ҷавлон.
Бовар кӣ кунад, ки одамиро
Хуршед барояд аз гиребон.
Бемори фироқ беҳ набошад,
То бӯ накунад биҳи занахдон.
В-ин гӯи саодат асту давлат
То бо кӣ дарафканӣ ба майдон.[3]
Тарсам, ки ба оқибат бимонад
Дар чашми Сикандар оби ҳайвон.

---

1 А — Баъди ин байт ду байти зерин омадааст:

Сози дили мурғе, ки зи гулзори ҷунун нест,
Булбул натавон гуфт, ки зоғу заған аст он.
Гӯянд, ки мумкин набувад ёфтани дӯст,
Гум кардани худ дар талабаш, ёфтан аст он.

2 А — намеравад. 3 А — Чор байтро надорад.

Дил буду ба дасти дилбар афтод,
Ҷон асту фидои рӯи ҷонон.
Оқил накунад шикоят аз дард,
Модом ки ҳаст умеди дармон.
Бе мор ба сар намеравад ганҷ,
Бе хор намедиҳад[1] гулистон.
Гар дар назарат бисӯхт, Саъдӣ,
Маҳро чӣ ғам аз ҳалоки каттон.
Парвона бикушт хештанро,
Бар шамъ чӣ лозим аст товон.

* * *

Бархез, ки меравад зимистон,
Бикшой дари сарои бӯстон.
Норанҷу бунафша бар табақ нех,
Манқал бигузор дар шабистон.
В-ин парда бигӯй, то ба якбор
Заҳмат бубарад зи пеши айвон.
Бархез, ки боди субҳи наврӯз
Дар боғча мекунад гулафшон.
Хомӯшии булбулони муштоқ
Дар мавсими гул надорад имкон.
Овози дуҳул ниҳон намонад
Дар зери гилеми ишқ пинҳон.
Бӯи гули бомдоди наврӯз
В-овози хуши ҳазордастон.
Бас ҷома фурӯхтасту дастор,
Бас хона, ки сӯхтасту дуккон.
Моро сари дӯст бар канор аст,
Онак, сари душманону сандон.
Чашме, ки ба дӯст баркунад дӯст,
Барҳам наниҳад зи тирборон.

---

[1] А — намедамад.

Саъдӣ, чу ба мева мерасад даст,
Саҳл аст ҷафои бӯстонбон.

* * *

Хушову хуррамо вақти ҳабибоч
Ба бӯи субҳу бонги андалебон.
Хуш он соат, нишинад дӯст бо дӯст,
Ки сокин гардад ошӯби рақибон.
Ду тан ду[1] ҷомаи чун писта дар пӯст,
Бароварда ду сар аз як гиребон.
Сазои душманон ин бас, ки бинанд.
Ҳабибон рӯй дар рӯи ҳабибон.[2]
Насиб аз умри дуньё накди вакт[3] аст,
Мабош, эй ҳушманд аз бенасибон.
Чу донӣ, к-аз ту чӯпонӣ наёяд,
Раҳо кун гӯсфандонро ба зайбон.
Ман ин риндону мастон дӯст дорам
Хилофи порсоёну хатибон.[4]
Биҳил, то дар ҳақи ман он чӣ хоҳанд,
Бигӯянд ошноёну ғарибон.
Лаби ширинлабонро[5] хислате ҳаст,
Ки ғорат мекунад ҳуши[6] лабибон.
Нишастам бо ҷавонмардони авбош,
Бишустам, ҳар чӣ хонад[7] бар адибон.
Кӣ медонад давои дарди Саъдӣ,
Ки ранҷуранд аз ин иллат табибон.

* * *

Чӣ хуш аст бӯи ишқ аз нафаси ниёзмандон,
Дил аз интизор хунин,
даҳан аз умед хандон.

---

1 А — дар. 2 А — ин байтро надорад. 3 А — вакти накд.
4 А — муридон. 5 А — ширинзабонро. 6 А — лубби.
7 А — хондам.

Магар он кӣ ҳар ду чашмаш ҳама умр[1] баста бошад,
Ба вараъ халос ёбад зи фиреби чашмбандон.
Назаре мубоҳ[2] карданду ҳазор хун муаттал,
Дили орифон бибурданду қарори ҳушмандон.
Сари кӯи моҳрӯён ҳамарӯза фитна бошад
Зи муарбидону мастон ва муоширону риндон.
Агар аз каманди ишқат биравам, куҷо гурезам?
Ки халос бе ту банд асту ҳаёт бе ту зиндон.
Агарам намеписандӣ, мадеҳам ба дасти душман,
Ки ман аз ту барнагардам зи ҷафои нописандон.[3]
Нафасе биёву биншин, сухане бигӯю бишнав,
Ки қиёмат аст чандон[4] сухан аз даҳони хандон.
Агар ин шакар бубинанд муҳаддисони ширин,
Ҳама дастҳо бихоянд чу найшакар ба дандон.
Ҳама шоҳидони олам ба ту ошиқанд, Саъдӣ,
Ки миёни гург сулҳ асту миёни гӯсфандон.

* * *

Бигзор, то бигирьем[5] чун абр дар баҳорон,
Қ-а санг гирья хезад,[6] рӯзи видои ёрон.
Ҳар к-ӯ шароби фурқат рӯзе чашида бошад,
Донад, ки сахт бошад қатъи умедворон.
Бо сорбон бигӯед аҳволи оби чашмам,
То бар шутур бубандад[7] маҳмил ба рӯзи борон.
Бигзоштанд моро дар дида оби ҳасрат,
Гирьён чу дар қиёмат чашми гуноҳкорон[8].
Эй субҳи шабнишинон, ҷонам ба тоқат омад,
Азбаски дер мондӣ чун шоми рӯзадорон.

---

[1] А — ки бошад, ҳама рӯз. [2] А — ҳалол.
[3] А — Ин байтро надорад. [4] А — чандин.
[5] А — бигирьям. [6] А — ояд. [7] А — набандад.
[8] А — Ин байтро надорад.

Чанде ки баршумурдам аз моҷарои ишқат,[1]
Андӯҳи дил нагуфтам илло як аз ҳазорон.
Саъдӣ, ба рӯзгорон меҳре нишаста бар[2] дил,
Берун наметавон кард илло ба рӯзгорон.
Чандат кунам ҳикоят, шарҳ ин қадар кифоят,
Боқӣ, наметавон гуфт илло ба ғамгусорон.

* * *

Ду чашми масти майгунат бибурд ороми ҳушьёрон,
Ду хоболуда бирбуданд ақл аз дасти бедорон.
Насиҳатгӯйро аз ман бигӯ,[3] эй хоҷа, дам даркаш,
Чу[4] сел аз сар гузашт онро, чӣ[5] метарсонӣ аз борон,
Гар он соқӣ, ки мастонрост, ҳушьёрон бидидандӣ,
Зи тавба тавба кардандӣ чу ман бар дасти хамморон.
Гарам бо солеҳон бе дӯст фардо дар биҳишт оранд,
Ҳамон беҳтар, ки дар дӯзах кунандам бо гунаҳкорон.
Чӣ бӯяст ин, ки ақл аз ман бибурду сабру ҳушьёрӣ?
Надонам боғи фирдавс аст ё бозори атторон.
Ту бо ин мардуми кӯтаҳназар дар чоҳи Канъонӣ,
Ба Миср о, то падид оянд Юсуфро харидорон.
Ало, эй боди шабгирӣ, бигӯй[6] он моҳи маҷлисро,
Ту озодию халқе дар ғами рӯят гирифторон.
Гар он айёри шаҳрошӯб рӯзе ҳоли ман пурсад,
Бигӯ, хобаш намегирад ба шаб аз дасти айёрон.
Гарат боре гузар бошад, нигаҳ бар[7] ҷониби мо кун,
Напиндорам, ки бад бошад ҷазои хубкирдорон.
Қасон гӯянд, чун Саъдӣ ҷафо дидӣ, таҳаввул кун,
Раҳо кун, то бимирам, бар сари кӯй вафодорон.

---

[1] А — Чандин ки баршумурдем аз ҳоли дардмандӣ.
[2] А — дар. [3] А — бигӯй. [4] А — ки. [5] А — ки.
[6] А — бигӯ. [7] А — назар бо.

* * *

Сахт ба завқ медиҳад бод зи бӯстон нишон,
Субҳ дамиду рӯз шуд, хезу чароғро нишон.[1]
Гар ҳама халқро чу ман бедилу маст мекунӣ,
Рӯй ба солеҳон намо, хамр ба зоҳидон чашон.
Тоифаи самоъро айб кунанду ишқро,[2]
Замзамае биёр хуш, то бираванд нохушон.
Хирқа бигиру май бидеҳ, бода биёру ғам бибар,
Бехабар аст оқил[3] аз лаззати айши беҳушон.
Сӯхтагони ишқро дуд ба сақф меравад,
Вақъ надорад ин сухан пеши фишурдаоташон.
Рақси ҳалол боядат, суннати аҳли маърифат,
Дуньӣ ба зери пой неҳ, даст ба охират фишон[4].
Теғ ба хуфья мехӯрам, оҳ нуҳуфта мекунам,[5]
Гӯш куҷо, ки бишнавад, нолаи зори хомӯшон.
Чанд насиҳатам кунӣ, к-аз паи некувон[6] марав,
Чун наравам, ки бехудам, шавқ ҳаме барад кашон.
Ман на ба вақти хештан пиру шикаста будаам,[7]
Мӯй сапед мекунад чашми сиёҳи маҳвашон.[8]
Бӯи биҳишт медамад, мо ба азоб дар гарав,
Оби ҳаёт меравад, мо тани хештан кашон.
Боди баҳору бӯи гул муттафиқанд, Саъдиё,
Чун ту фасеҳ булбулӣ, ҳайф бувад зи хомушон.

* * *

Дигар ба куҷо меравад ин сарви хиромон,
Чандин дили соҳибназараш[9] даст ба домон.

---

1 А — чароғ вонишон.
2 А — Мункири холи орифон сирри самоъ нашнавад.
3 А — ғофил. 4 А — Ин байтро надорад.
5 А — Соиду зулфи теғ нуҳуфта мезанад.
6 А — ӯ дигар. 7 А — гаштаам. 8 А — иқдашон.
9 А — соҳибназарон.

Мард аст, ки чун шамъ саропои вуҷудаш
Месӯзаду оташ нарасидаст ба хомон.
Хун меравад аз чашми асирони камандаш,
Як бор[1] напурсад, ки киёнанду кадомон.
Гӯ, халқ бидонанд, ки ман ошиқу мастам,
Дар кӯи харобот набошад сару сомон.
Дар пои рақибаш чӣ кунам, гар нанихам сар,
Мӯҳтоҷи малик бӯса диҳад дасти ғуломон.
Дил метапад андар бари Саъдӣ чу кабӯтар
З-ин рафтану бозомадани кабки хиромон.
Ё соха мато ярҷаъ навли ва қароре
Анниву алал ошиқи ҳаззону ҳаромон.

* * *

Хуфта хабар надорад сар бар канори ҷонон,
Қ-ин шаб дароз бошад бар чашми посбонон.
Бар ақли ман бихандӣ, гар дар ғамаш бигирьям,
Қ-ин корҳои мушкил афтад ба кордонон[2].
Дилдодаро маломат гуфтан[3] чӣ суд дорад,
Мебояд ин насиҳат кардан[4] ба дилситонон.
Доман зи пой баргир, эй хубрӯи хушрӯ,
То доманат бигирад дасти худойхонон.[5]
Ман тарки меҳри инон[6] дар худ намешиносам,
Бигзор, то биёяд бар ман ҷафои онон.
Равшанравони[7] ошиқ аз тирашаб бинолад,
Донад, ки[8] рӯз гардад рӯзе[9] шаби шабонон.

---

1 А — рӯз. 2 А — Ин байтро надорад. 3 А — роҳдонон.
4 А — кардан. 5 А — гуфтан. 6 А — дуойхонон.
7 А — меҳрубонон. 8 А — рӯзашравони. 9 А — чӣ.
10 А — рӯзу.

Бовар макун, ки ман даст аз доманат бидорам.
Шамшер нагсилонад пайванди меҳрубонон.
Чашм аз ту барнагирам в-ар мекушад рақибам,
Муштоқи гул бисозад бо хӯи боғбонон.
Ман ихтиёри худро таслими ишқ кардам,
Ҳамчун зимоми уштур бар дасти сорбонон.[1]
Шаккарфурӯши мисрӣ ҳоли[2] магас чӣ донад,
Ин дасти шавқ бар сар в-он остин фишонон.
Шояд, ки остинат бар сар зананд, Саъдӣ,
То чун магас нагардӣ гирди шакардаҳонон.

* * *

Мо натавонему ишқ панча дарандохтан,
Қуввати ӯ мекунад бар сари мо тохтан.
Гар диҳиям раҳ ба хеш, ё нагузорӣ ба пеш,
Ҳар ду ба дастат- дар аст куштану бинвохтан.
Гар ту ба шамшеру тир ҳамла биёрӣ, равост,
Чораи мо ҳеҷ нест ҷуз сипар андохтан.
Киштии дар обро аз ду бурун ҳол нест,
Ё ҳама суд, эй ҳаким, ё ҳама дарбохтан.
Мазҳаб агар ошиқист, суннати ушшоқ чист?
Дил, ки назаргоҳи ӯст,
аз ҳама пардохтан.
Пояи хуршед нест пеши ту афрӯхтан,
Ё қаду болои сарв пеши ту афрохтан.
Ҳар кӣ чунин рӯй дид,
ҷома чу Саъдӣ дарид,
Мӯҷиби девонагист офати бишнохтан.
Ё бигудозам чу шамъ,
ё бикушандам ба субҳ,
Чора ҳамин беш нест: сӯхтану сохтан.

---

[1] А — Ду байтро надорад. [2] А — ҷои.

Мо сипар андохтем бо ту, ки дар ҷанги дӯст
Захм тавон хӯрду теғ барнатавон охтан.[1]

* * *

Чанд бишояд[2] ба сабр дида фурӯ дӯхтан,
Хирмани моро намонд ҳила ба ҷуз сӯхтан,
Гар назари[3] сидқро номи гунаҳ мениҳад,
Ҳосили мо ҳеҷ нест ҷуз гунаҳ андӯхтан.
Чанд ба шаб дар[4] самоъ ҷома даридан[5] зи шавқ,
Рӯзи дигар бомдод пора бар ӯ дӯхтан.
Зӯҳд нахоҳад харид чораи ранҷури ишқ,
Шамъу шароб асту шед[6] пеши ту нафрӯхтан.
То ба кадом обрӯй зикри висолат кунем,[7]
Шукри[8] хаёлат ҳанӯз менатавон тӯхтан.
Лаҳҷаи ширини ман пеши даҳони ту чист?
Дар назари офтоб Машъала афрӯхтан.
Мантиқи Саъдӣ шунид ҳосиду ҳайрон бимонд,
Чораи ӯ[9] хомӯшист ё сухан омӯхтан.

* * *

Гар мутасаввир шудӣ бо ту даромехтан,
Ҳайф набудӣ вуҷуд дар қадамат рехтан.
Фикрати ман дар ту нест, дар қалами қудратест,
Қ-ӯ битавонад чунин сурате ангехтан.
Кист, ки марҳам ниҳад бар дили маҷрӯҳи ишқ,
Каш на маҷоли вуқуф на раҳи бигрехтан.

---

1 А — Ин ғазалро надорад. 2 А — тавонам. 3 А — қадами. 4 А — шаб андар. 5 А — даридам. 6 А — гул. 7 А — кунад. 8 А — Фикри. 9 А — он.

Доияи шавқ нест рафтану бозомадан,
Қоидаи меҳр нест бастану бигсехтан.
Оби равони сиришк в-оташи сӯзони оҳ
Пеши ту бод асту хок бар сари худ бехтан.
Ҳар кӣ ба шаб шамъвор дар назари шоҳидест,
Бок надорад ба рӯз куштану овехтан.
Хӯи ту бо дӯстон талх сухан гуфтан аст,
Чораи Саъдӣ ҳадис бо шакар омехтан.[1]

* * *

Набоистӣ ҳам аввал меҳр[2] бастан,
Чу дар дил доштӣ паймон шикастан.
Ба нози васл парвардан якеро[3]
Хато кардӣ ба теғи ҳаҷр хастан.
Дигар боз аз парирӯёни ҷаммош
Намебояд вафои аҳд[4] ҷустан.
Агар кунҷе ба даст орам дигар бор
Манам з-ин навбату танҳо нишастан.
Валекин сабри[5] танҳоӣ муҳол аст,
Ки натвон дар ба рӯи дӯст бастан.
Ҳаме[6] гӯям, бигирьям дар ғамат зор,
Дигар гӯям, бихандӣ бар гиристан.
Гар озорам кунӣ в-ар банда хонӣ,
Сар аз ин қайд мумкин нест ҷастан.[7]
Гарам душман шавӣ в-ар дӯст гардӣ,
Нахоҳам дастат аз доман гусастан.

---

[1] А — Ин ғазалро надорад. [2] А — аҳд. [3] А — Қасеро.
[4] А — меҳр. [5] А — сабру. [6] А — Гаҳе.
[7] А — Ин байтро надорад.

Қиёс он аст Саъдӣ, к-аз камандаш,
Зи ҷон додан тавонӣ боз растан.[1]

* * *

Хилофи дӯстӣ кардан ба тарки дӯстон гуфтан,
Набоистӣ намуд ин рӯю дигар бор бинҳуфтан.
Гадое подшоҳеро ба шӯхӣ дӯст медорад,
На бо ӯ метавон будан, на бе ӯ метавон гуфтан.
Ҳазорам дард мебошад, ки мегӯям, ниҳон дорам,
Лабам бо ҳам намеояд чу ғунча рӯзи бишкуфтан.
Зи дастам барнамехезад, ки инсоф аз ту бистонам,
Раво дорӣ гуноҳи хеш в-онгаҳ бар ман ошуфтан.
Кӣ мегӯяд ба болои ту монад сарви бустоне,[2]
Биёвар дар чаман сарве,
ки битвонад чунин рафтан.
Чунонат дӯст медорам,
ки васлам дил намехоҳад,
Камоли дӯстӣ бошад мурод аз дӯст нагрифтан.
Муроди Хусрав аз Ширин каноре буду оғӯше,
Муҳаббат кори Фарҳод асту кӯҳи Бесутун суфтан.
Насиҳат гуфтан осон аст саргардони ошиқро,
Валекин бо кӣ мегӯӣ,
ки натвонад пазируфтан.
Шикоят пеш аз ин ҳолат ба наздикону ғамхорон,
Зи дасти хоб мекардам,
кунун аз дасти ноҳуфтан.[3]
Гар аз шамшер баргардӣ,
на олиҳимматӣ, Саъдӣ
Ту, к-аз неше биёзурдӣ, нахоҳӣ ангубин руфтан.

---

[3] А — ин байтро надорад.
[1] А — Ин байтро надорад. [2] А — дар дустон.

* * *

Саҳл бошад ба тарки ҷон гуфтан,
Тарки ҷонон наметавон гуфтан.
Ҳар чӣ з-он талхтар бихоҳӣ гуфт,
Шаккарин аст аз он даҳон гуфтан.
Тавба кардем, пеши болоят
Сухани сарви бӯстон гуфтан.
Ончунон ваҳм дар ту ҳайрон аст,
Ки намедонадат нишон гуфтан.
Ба каманде-дарам, ки мумкин нест,
Растагорӣ ба ал-амон гуфтан.
Дафтаре дар ту вазъ мекардам,
Мутараддид шудам дар он гуфтан.
Ки ту ширинтарӣ аз он ширин,
Ки нашояд ба достон гуфтан.
Булбулон нек заҳра медоранд
Бо гул аз дасти боғбон гуфтан.
Ман намеёрам аз ҷафои рақиб,
Гила бо ёри меҳрубон гуфтан.
В-он ки бо ёри ҳавдаҷаш назар аст
Натавонад ба сорбон гуфтан.
Сухани сарбамӯҳри дӯст ба дӯст,
Ҳайф бошад ба тарҷумон гуфтан.
Ин ҳикоят, ки мекунад Саъдӣ,
Бас бихоҳанд дар ҷаҳон гуфтан![1]

* * *

Тӯтӣ нагӯяд аз ту диловезтар сухан,
Бо шаҳд меравад зи даҳонат бадар сухан.
Гар ман бигӯямат, ки ту ширини оламӣ,
Ту хештан далел биёрӣ ба ҳар сухан.

---

[1] А — Ин ғазалро надорад.

Вочиб бувад, ки бар суханат офарин кунад,
Лекин мачоли гуфт набошад, ту дар сухан.
Дар ҳеҷ бӯстон чу ту сарве наёмадаст:
Бодомчашму пистадаҳону шакарсухан.
Ҳаргиз шунидаӣ зи буни сарв бӯи мушк?
Ё гуш кардаӣ зи даҳони қамар сухан?
Инсоф нест пеши ту гуфтан ҳадиси хеш,
Ман аҳд мекунам, ки нагӯям дигар сухан.
Чашмони дилбарат ба назар сеҳр мекунанд,
Ман худ чӣ гуна гӯямат андар назар сухан.
Эй бод, агар маҷоли сухан гуфтанат бувад,
Дар гӯши он малул бигӯй ин қадар сухан.
Васфе чунон ки лоиқи ҳуснат намеравад,
Ошуфтаҳолро набувад мӯътабар сухан.
Дурр мечакад зи мантиқи Саъдӣ ба ҷои шеър,
Гар сим доштӣ, бинавиштӣ ба зар сухан.
Донандаш аҳли фазл, ки мискин ғариқ буд,
Ҳар гаҳ ки дар сафина бубинанд тар сухан.[1]

* * *

Чӣ хуш бувад ду дилороми даст дар гардан,
Ба ҳам нишастану ҳалвои оштӣ хӯрдан.
Ба рӯзгори азизон, ки рӯзгори азиз
Дареғ бошад бе дӯстон ба сар бурдан.
Агар ҳазор ҷафо сарвқомате бикунад,
Чу худ биёяд, узраш бибояд[2] овардан.
Чӣ шукр гӯямат, эй боди мушкбӯи висол,
Ки бӯстони умедам бихост пажмурдан.
Фироқи рӯи ту ҳар рӯз нафс куштан буд,
Назар ба шахси ту имрӯз рӯҳ парвардан[3].

---

1 А — Ин ғазалро надорад. 2 А — набояд.
3 А — ду байтро надорад.

Қасе, ки қимати айёми васл нашносад,
Бибоядаш ду-се рӯзе муфориқат кардан.
Агар саре биравад бегунох дар пое,
Ба хурдае зи бузургон нашояд озурдан.
Ба тозиёна, гирифтам, ки бедиле назанӣ,
Қучо тавонад рафтан каманд дар гардан?
Қамоли шавқ надоранд ошиқони сабур,
Ки эҳтимол надорад бар оташ афсурдан.[1]
Гар одамисифатӣ, Саъдиё,
ба ишқ бимир,
Ки мазҳаби ҳаявон аст ҳамчунин мурдан.

* * *

То кай, эй чон, асари васли ту натвон дидан?
Ки надорад дили ман тоқати ҳичрон дидан.
Бар сари кӯи ту гар хӯи ту ин хоҳад буд,[2]
Дил ниҳодам ба чафоҳои фаровон дидан.
Ақл бехештан аз ишқи ту дидан то чанд?
Хештан бедилу дил бесару сомон дидан?
Тан[3] ба зери қадамат хок тавон кард, валек
Гард бар гӯшаи наълийни ту натвон дидан.
Ҳар шабам зулфи сиёҳи ту намоянд ба хоб,
То чӣ ояд ба ман аз хоби парешон дидан?
Бо вуҷуди руху болои ту кӯтаҳназарист,
Дар[4] гулистон шудану сарви хиромон дидан.
Гар бар ин чоҳи занахдони ту бурдӣ раҳ Хизр,
Бениёз омадӣ аз чашмаи ҳайвон дидан.
Ҳар дили сӯхта,
к-андар хами зулфи ту фитод,
Гӯӣ аз он беҳ натавон дар хами чавгон дидан.

---

[1] А — Се байтро надорад. [2] А — кард. [3] А — чон.
[4] А — Ба.

Он чӣ аз наргиси махмури ту дар чашми ман аст,
Барнахезад ба гулу лолаву райҳон дидан.[1]
Саъдиё, ҳасрати[2] беҳуда махӯр, донӣ чист?
Чораи кори ту ҷон додану ҷонон дидан.

* * *

Охир, нигаҳе ба сӯи мо кун,
Дарде ба иродате[3] даво кун.
Бисьёр хилофи аҳд кардӣ,
Охир, ба ғалат яке вафо кун.
Моро ту ба хотирӣ ҳама рӯз,
Як рӯз ту низ ёди мо кун.
Ин қоидаи хилоф бигзор,
В-ин хӯи муонидат раҳо кун.
Бархезу дари сарой дарбанд,
Биншину қабои баста во кун.
Онро, ки ҳалок меписандӣ,
Рӯзе ду ба хидмат ошно кун.
Чун унс гирифту меҳр пайваст,
Бозаш ба фироқ мубтало кун.
Саъдӣ, чу ҳариф ногузир аст,
Тан дардеҳу чашм дар[4] қазо кун,
Шамшер, ки мезанад, сипар бош,
Дашном, ки медиҳад, дуо кун.
Зебо набувад шикоят аз дӯст,
Зебо ҳама рӯз, гӯ, ҷафо кун.[5]

---

[1] А — Се байтро надорад. [2] А — андӯхи. [3] А — тафақ — куде. [4] А — бар. [5] А — Ин байтро надорад.

* * *

Чашм агар бо дӯст дорӣ, гӯш бо душман макун,
Тирборони қазоро ҷуз ризо ҷавшан макун.
Ҳар кӣ нанҳодаст чун парвона дил бар сӯхтан,
Гӯ, ҳарифи оташинро тавфи пироҳан макун.
Ҷои парҳез аст, дар кӯи шакаррезон гузашт,
Ё ба тарки дил бигӯ, ё чашмро[1] равзан макун.
Қист, к-ӯ бар мо ба бероҳӣ гувоҳӣ медиҳад,[2]
Гӯ, бубин он рӯи шаҳророву айби ман макун.
То равон дорам, раво дорам ҳадисаш бар забон,
Сангдил гӯяд, ки ёди ёри симинтан макун[3]
Дӯстон ҳаргиз нагардонанд рӯй аз меҳри дӯст,
Не, муозуллаҳ, қиёси дӯст бо душман макун.
Мурдан андар кӯи ишқ аз зиндагонӣ хуштар аст,
То намирӣ, дасти меҳраш кӯтаҳ аз доман макун.
Шоҳид ойин(а) асту ҳар касро, ки шакле хуб нест,
Гӯ, нигаҳ зинҳор дар ойинаи равшан макун.
Саъдиё, бо соиди симин нашояд панҷа кард,
Гарчи бозу сахт дорӣ,
зӯр бо оҳан макун.

* * *

Эй рӯи ту роҳати дили ман,
Чашми ту чароғи манзили ман.
Обест муҳаббати ту гӯӣ,
Қ-омехтаанд бо гили ман.
Шодам ба ту,
марҳабову аҳло,
Эй бахти саиди муқбили ман.

---

[1] А — чашм бар. [2] А — додааст.
[3] А — Ин байтро надорад.

Бо ту ҳама баргҳо[1] муҳайёст,
Бе ту ҳама ҳеҷ ҳосили ман.
Гӯӣ, ки нишастаӣ шабу рӯз,
Ҳар ҷо, ки тӯӣ[2] муқобили ман.
Гуфтам, ки магар ниҳон бимонад,
Он-ч аз ғами туст бар дили ман.[3]
Аз баъди ҳазор навбат, афсӯс,
Бар даври ҳаёти[4] ботили ман.
Ҳар ҷо, ки ҳикоятеву ҷамъе,
Ҳангомаи туст маҳфили ман.
Гар теғ занад ба дасти симин,
То хун чақад[5] аз мафосили ман.
Қасро ба қасоси ман магиред,
Қ-аз ман биҳил аст қотили ман.

* * *

Биҳист он ё занах ё себи симин?
Лаб аст он ё шакар ё ҷони ширин?
Буте дорам, ки чини абрувонаш
Ҳикоят мекунад бутхонаи Чин.
Аз он соат, ки дидам гӯшвораш,
Зи чашмонам бияфтодаст Парвин.
Ҳар он вакте ки дидораш набинам,
Ҷаҳонам тира бошад бар ҷаҳонбин.
Ба хобе орзумандам, валекин
Сари бе дӯст чун бошад ба болин?
Аз обу гил чунин сурат кӣ дидаст?
Таоло холиқ-ал инсону мин тин.
Ғурури некувон бошад на чандон,
Ҷафо бар ошиқон бошад на чандин.
Ман аз меҳре, ки дорам барнагардам,
Туро гар хотири меҳр асту гар кин.

---

1 А — корхо. 2 А — равӣ. 3 А — Ин байтро надорад.
4 А — хаёли. 5 А — равад.

Нигорино, ба шамшерат чӣ ҳоҷат?
Маро худ мекушад дасти нигорин.
Ба дасти дӯстон-бар кушта будан
Зи дунъё рафтане бошад ба тамкин.
Бикуш, то айбгиронам нагӯянд:
«Намеояд малах дар чашм шоҳин».
Назар кардан ба хубон дини Саъдист,
Мабод он рӯз, к-ӯ баргардад аз дин!

* * *

Субҳам аз Машриқ баромад боди Наврӯз аз ямин,
Ақлу табъам хира гашт аз сунъи рабб-ул-оламин.
Бо ҷавонон роҳи саҳро баргирифтам бомдод,
Кӯдаке гуфто: «Ту пирӣ, бо хирадмандон нишин».
Гуфтам: «Эй ғофил, набинӣ, кӯҳ бо чандин виқор
Ҳамчу тифлон доманаш пурарғувону ёсамин?»
Остин бар даст пӯшид аз баҳору барг шох,
Мева пинҳон карда аз хуршеду маҳ дар остин.
Бод гулҳоро парешон мекунад ҳар субҳдам,
З-он парешонӣ магар дар рӯи об афтода чин.
Навбаҳор аз ғунча берун шуд ба як ту пираҳан,
Бедмушк андохт то дигар зимистон пӯстин.
Ин насими хоки Шероз аст ё мушки Хутан?
Ё нигори ман парешон карда зулфи анбарин?
Бомдодаш бин, ки чашм аз хоби нӯшин баркунад,
Гар надидӣ сеҳри Бобул дар нигористони Чин.
Гар сараш дорӣ чу Саъдӣ сар бинеҳ мардонавор,
Бо чунин маъшуқ натвон бохт ишқ ило чунин[1].

* * *

Сайди биёбони ишқ чун бихурад[2] тири ӯ,
Сар натавонад кашид пой зи[3] занҷири ӯ.

---

[1] А — Ин ғазалро надорад. [2] А — гар бичашад.
[3] А — ба.

Гӯ: ба синонам бидӯз[1] ё ба хадангам бизан,[2]
Гар ба шикор омадаст давлати нахчири ӯ.
Гуфтам, аз осеби ишқ рӯй ба олам ниҳам,
Арсаи олам гирифт ҳусни ҷаҳонгири ӯ.
Бо ҳама тадбири хеш мо сипар андохтем,
Рӯй ба девори сабр, чашм ба тақдири ӯ,[3]
Чораи мағлуб нест[4] ҷуз сипар андохтан?
Чун натавонад, ки сар[5] даркашад аз тири ӯ.
Қуштаи маъшуқро дард набошад, ки халқ
Зинда ба ҷонанду мо зинда ба таъсири ӯ.
Ӯ ба фиғон омадаст з-ин ҳама таъҷили мо,
Эй аҷаб, ар мо ба ҷон з-ин ҳама таъхири ӯ.[6]
Дар ҳама гетӣ нигоҳ кардаму бозомадам,
Сурати кас хуб нест пеши тасовири ӯ.
Саъдии ширинзабон,[7] ин ҳама шӯр аз куҷо?[8]
Шоҳиди мо оятест в-ин ҳама тафсири ӯ.
Оташе аз сӯзи[9] ишқ дар дили Довуд буд,
То ба фалак мерасад бонги мазомири ӯ.

* * *

Ҳар кӣ ба хештан равад, раҳ набарад ба сӯи ӯ,
Биниши мо наёварад тоқати ҳусни рӯи ӯ.
Боғи бунафшаву суман бӯй надорад, эй сабо,
Ғолияе бисоз[10] аз он турраи мушкбӯи ӯ.
Ҳар кас аз он ба қадри хеш орзу ҳамекунад,
Ҳиммати мо намекунад з-ӯ ба ҷуз орзуи ӯ.

---

1 А — бизан. 2 А — бидӯз. 3 А — Ин байтро надорад. 4 А — мазлум чист. 5 А — тир. 6 А — Ду байтро надорад. 7 А — ширинсухан. 8 А — куҷост. 9 А — нағмае аз сирри. 10 А — биёр.

Ман ба каманди ӯ дарам, ӯ ба муроди хештан,
Гар наравад ба табъи ман, ман биравам ба хӯи ӯ.
Дафъи забони[1] хасмро то нашаванд мутталеъ,
Дида ба сӯи дигаре[2] дораму дил ба сӯи ӯ.
Домани ман[3] ба дасти ӯ[4] рӯзи қиёмат ӯфтад,
Умр ба нақд меравад бар сари гуфтугӯи ӯ.
Саъдӣ, агар бароядат пой ба санг, дам мазан,
Рӯзи нахуст гуфтамат, сар набарӣ зи кӯи ӯ.

* * *

Он сарви нозанин, ки чӣ хуш меравад ба роҳ,
В-он чашми оҳувона, ки чун мекунад нигоҳ,
Ту сарв дидаӣ, ки камар баст бар миён,
Ё моҳи чордаҳ, ки ба сар барниҳад кулоҳ?
Гул бо вуҷуди ӯ чу гиёҳ аст пеши[5] гул,
Маҳ пеши рӯи ӯ чу ситора(а) аст пеши моҳ.
Султонсифат ҳамеравадду сад ҳазор дил
Бо ӯ, чунон ки дар паи султон равад сипоҳ.
Гӯянд; аз ӯ ҳазар куну роҳи гурез гир,
Гӯям: куҷо равам, ки надорам гурезгоҳ.
Аввал назар, ки чоҳи занахдон бидидамаш,
Гӯй, дарӯфтода[6] дил аз дасти ман ба чоҳ.
Дил худ дареғ нест, ки аз дасти ман бирафт,
Ҷони азиз бар кафи даст аст, гӯ: бихоҳ,
Эй ҳар ду дида, пой, ки бар хок мениҳӣ,
Охир неҳ бар ду дидаи ман беҳ, ки хоки роҳ.
Ҳайф аст аз он даҳан,[7] ки ту дорӣ ҷавоби[8] талх
В-он синаи сафед, ки дорад дили сиёҳ.

---

[1] А — гумони. [2] А — дигарон. [3] А — ӯ. [4] А — ман.
[5] А — гиёҳест зери. [6] А — Гӯй, ки дар ӯ афтод.
[7] А — даҳон. [8] А — ҳадиси.

Бечорагон бар[1] оташи меҳрат бисӯхтанд,
Оҳ, аз ту сангдил, ки чӣ номеҳрубонӣ, оҳ.
Шаҳре ба гуфтугӯи ту дар тангнои шавқ
Шаб рӯз мекунанду ту дар хоби субҳгоҳ.
Гуфтам, бинолам аз ту ба ёрону дӯстон,
Бошад, ки дасти зулм бидорӣ зи бегуноҳ,
Бозам ҳифоз домани ҳиммат гирифту гуфт:
«Аз дӯст ҷуз ба дӯст мабар, Саъдиё, паноҳ!»

* * *

Панҷа бо соиди мискин, ки наяндозӣ беҳ,
Бо тавонои муарбид накунӣ бозӣ беҳ.
Чун дилаш додию меҳраш ситадӣ, чора намонд,
Агар ӯ бо ту насозад, ту дар ӯ созӣ беҳ.
Ҷуз ғами ёр махӯр, то ғами корат бихӯрад,
Ту, ки бо маслиҳати хеш напардозӣ беҳ,
Сипари сабр таҳаммул накунад тири фироқ,
Бо камонабрӯ агар ҷанг наёғозӣ беҳ.
Бандаро бар хати фармони худованди умур
Сари таслим ниҳодан зи сарафрозӣ беҳ.
Гар чу чангам бизанӣ, пеши ту сар барнакунам,
Инчунин ёри вафодор, ки бинвозӣ беҳ.
Ҳеҷ шак нест ба тири аҷал, эй ёри азиз,
Ки ман аз пой дароям, чу ту андозӣ беҳ.
Маҷлиси мо дигар имрӯз ба бӯстон монад,
Мутриб аз булбули ошиқ ба хушовозӣ беҳ.
Гӯш бар нолаи мутриб куну булбул бигузор,
Ки нагӯяд сухан аз Саъдии Шерозӣ беҳ.[2]

---

[1] А — дар. [2] А — Ин ғазалро надорад.



## *ЛУҒОТ*

### А

*Аам* — аз ҳама фарогирандатар, омтар, умумитар

*Або* — ҷомаи пешкушоди дароз, ки аз болои либосҳои дигар ба китф мегиранд

*Абсор* — ҷамъи басар, чашмҳо, дидагон

*Абқарӣ* — ҳар чизи зебою нафис; чизе ё касе ки аз ягон ҷиҳат (бузургӣ, камолот, қувват ё зебоӣ) ҳайратангез бошад.

*Аввобӣ* — мансуб ба қабилае бо номи Аввоб

*Авд* — бозгаштан

*Авзор* — гуноҳҳо, борҳои вазнин

*Авсан* — бутҳо

*Адул* — баргаштан

*Адҳам* — сиёҳ, аспи сиёҳ

*Аёр* — номи яке аз моҳҳои румӣ

*Аёс* — насими шабона, насими сард

*Айна* — куҷо

*Алвон* — рангин

*Амо* — кӯрӣ, нобиноӣ

*Анин* — зарфи сафолӣ, сабӯ

*Ансор* — ёрикунандагон, ёрон

*Анф* — бинӣ

*Аодӣ* — ҷамъи аду, душманон

*Арз* — пахно, зидди тӯл

*Арнӣ* — бинмо маро

*Арқам* — мори сиёҳ, ки дар пушти ӯ холҳои сафед бошад

*Аслоф* — ҷамъи салаф — гузаштагон

*Ассор* — равғангар
*Асҳор* — ҷамъи саҳар, саҳарҳо
*Атшон* — ташна
*Атқиё* — ҷамъи тақо — парҳезгор, тақводор
*Афсо* — афсунгар
*Ахзар* — сабз, ранги сабз
*Ахрас* — гунг, лол
*Ашъас* — касе, ки мӯйҳояш бетартиб ва жӯлида бошад; ошуфтамӯй
*Аъқалайн* — хирадмандон, оқилон
*Ағбар* — гардолуд, хокиранг, тираранг
*Ақсо* — канорҳо, дуриҳо
*Ақтор* — ҷамъи қутр,— каронаҳо ва атроф
*Ақча* — зару нуқра, дираму динор
*Аҷул* — шитобанда, аҷалакунанда

## Б

*Бавқ* — чизе аз мис, ба монанди карной, ки овози даҳшатовар мебарорад
*Баид* — дур
*Байдақ* — пиёда, пиёдаи шоҳмот
*Балият* — озор, ранҷ, сахтӣ
*Балоғ* — паём, кифоят, чизе, ки бояд ба ҷое ё касе расонда шавад
*Балъом* — олиме, ки гӯё дар замони Мӯсо зиндагӣ кардааст
*Банин* — фарзандон
*Барг* — обрӯ
*Баргустувон* — рӯпӯш ва зиреҳи махсус, ки дар вақти ҷанг мепӯшиданд ва ё ба болои асп меандохтанд
*Барид* — сард, сардикунанда, бемаза, нохушоранда, ҳез
*Басот* — замини васеъ
*Батайн* — шикамкалон, шиками бузург
*Башн* — қаду қомат, бадан
*Башир* — муждадиҳанда ва башоратдиҳанда
*Бидоят* — аввал, ибтидо , оғоз, оғоз кардан
*Бирка* — ҳавзи об

*Биҳор* — дарьёҳо, ҷамъи баҳр
*Бон* — бонг, фарьёд
*Бора* — ҳисор, қалъа, девори қалъа
*Буъд* — дурӣ
*Буқъа* — қитъаи замин
*Бӯтемор* — моҳихор, — мурғи сафед аст, ки дар лаби об мешинад ва бо вуҷуди ташнагӣ об наменӯшад, то ки об кам нашавад. Одами бахилу мумсикро ба вай ташбеҳ мекунанд
*Бӯҳлул* — номи марде ҳаззол ва шӯху латифагӯй

## В

*Васан* — бут
*Вафд* — қосид, касе, ки барои расонидани паём назди подшоҳ меравад
*Ваго* — ҷанг, шӯр, ғавғо
*Вақоҳат* — бешармӣ, беҳаёӣ, беадабӣ
*Вақъ* — қадру манзалат; теғаи кӯҳ, макони баланд
*Ваҳал* — гил, лой; замине, ки аз об нарм шуда бошад
*Ваҳш* — ваҳшиён, ҳайвонҳои ёбой
*Висода* — болиш, нозболиш
*Вобил* — борони қатраҳояш калон, борони сел; номи қабилае аз Араб
*Воҷил* — ҳаросон, саҳмгин
*Вусъ* — кушоиш, тоқат, тавоноӣ
*Гав* — далер, паҳлавон
*Гурбуз* — маккор, ҳилагар, фиребанда; паҳлавон

## Д

*Давоҷ* — болопӯш, лиҳоф
*Дайёр* — бошанда, соҳиби хона
*Дайҷур* — торик
*Дамдама* — фиреб, афсун; шӯҳрат, овоза; дуҳул
*Дарой* — зангӯла

*Дароҳим* — ҷамъи дирҳам
*Дафин* — пӯшида
*Донг* — ченаки вазн, чорьяки мисқол
*Дуҷо* — торикии шаб

З

*Зав* — нур, рӯшноӣ
*Заввор* — бисьёр зиёраткунанда
*Зайбон* — гургҳо
*Зайғам* — шер
*Залом* — торикӣ, торикии шаб
*Залал* — гуноҳ
*Залол* — гумроҳӣ, гум шудан
*Залум* — бисьёр зулмкунанда
*Замин* — ба маънии зомин
*Замҳарир* — сармои сахт, ҷои бисьёр сард
*Заруд* — номи мавзее беоб дар роҳи Макка
*Заръ* — зироат
*Зафир* — хориҷ кардани нафас, боздам
*Зафиф* — бонги хар
*Зилол* — соябон; умуман он чӣ соя меандозад, чунон чи абр ва ғ.
*Зориб* — заманда
*Зулл* — хорӣ, фурӯтанӣ, тавозӯъ

И

*Ибил* — шутур
*Иқдиш* — дурага, касе ки аз ду нажод таваллуд шуда бошад.
*Иллиин* — баландиҳо, баландтарин дараҷаи ҷаннат
*Инаб* — ангур
*Инин* — ҳез, хунсо
*Исдат* — бозгардонидан, такрор, аз сар гуфтан
*Истибсор* — ба яқин донистан, доноӣ, бино шудан
*Истизҳор* — боварӣ, эътимод, дилгармӣ

*Истимолат* — касеро ба сӯи худ ҷалб кардан ва ба ии розӣ ва рағиб гардидани ӯ
*Истиғфор* — талаби мағфират кардан, бахшиш хостан, тараҳҳум хостан
*Исҳор* — ҷамъи саҳар
*Итёр* — ҷамъи тоир, парандагон
*Ифтикор* — фикр кардан, андеша намудан
*Иқоб* — азоб додан, шиканҷа барои гуноҳе
*Иҳонат* — хор кардан, паст кардан

## Қ

*Қабас* — захр, ҳанзал, ҳиндувона
*Қабаст* — растании талх
*Қабоир* — гуноҳони бузург
*Қайд* — макр, ҳила, фиреб, бадкор
*Қаср* — шикастан, шикастагӣ
*Қаҳил* — сурма
Қаҳл — марди миёнсол (аз 30 то 50 сола)
*Қаҳор* — ғор, ғори бузург дар кӯҳ; паноҳгоҳ
*Қеш* — тирдон, таркаш
*Қобин* — чашм
*Қоҷӣ* — кошкӣ; Қоҷ — кош
*Қунуд* — носипосӣ; бахил, кофар
*Қуттоб* — мактаб, дабистон
*Қӯҳи Алванд* — кӯҳест дар наздикии Ҳамадон

## Л

*Лаблоб* — номи гиёҳест, ки ба нилуфар монанд буда, ба дарахт мепечад *
*Лайин* (лин) — нарм, мулоим
*Лаъоб* — ҷамъи лааб — бозӣ, бозиҳон кӯдакона
*Лағв* — беҳуда, ботил, бефоида, он чӣ ки ба ҳисобу шумор наояд
*Лоғ* — бозӣ, шӯхӣ

## М

*Мабтал* — ботилкунанда
*Маваддат* — дӯстӣ, ишқу муҳаббат
*Мавоид* — хони пурнеъмат
*Мавоҳиб* — ҷамъи мавҳибат; бахшишҳо, инъомҳо, чизе, ки ба касе бахшида мешавад
*Мавқиф* — ҷои истодан, ҷои истодани ҳоҷиён, Арафот
*Мавҳибат* — бахшиш
*Мадхал* — ҷои дохил шудан, роҳи дохил шудан
*Мазид* — зиёдатӣ
*Мазлима* — он чизе, ки бо зулм аз касе гирифта шудааст, зулму ситаме, ки ба шахсе карда шудааст
*Мазомири Довуд* — дуоҳо ва сурудҳое, ки Довуд пайғамбар тараннум мекард ва маҷмӯаи онҳо «Забур» аст
*Мактум* — пӯшида, пинҳон кардашуда
*Майн* — дурӯғ гуфтан, дурӯғ
*Маҳкум* — сурмасо
*Мало* — ошкоро
*Малоз* — паноҳгоҳ; қалъа
*Мамарр* — ҷои убур, ҷои гузаштан, гузаргоҳ
*Мамдуд* — кашида ва дароз, маддодашуда
*Манбал* — танбал, бекор, бадэътиқод ва доруи захму ҷароҳат
*Манеъ* — маҳкам, устувор
*Манзуд* — рахти барҳам ниҳода
*Манқуд* — пули нақд
*Маосӣ* — ҷамъи маъсият; гуноҳ
*Марорат* — талх шудан, талхӣ
*Маслул* — шамшери бараҳнаи аз ғилоф баркашидашуда
*Масмум* — заҳрхӯрда, касе, ки заҳр ба баданаш дохил шудааст
*Масоъ* — аввали шаб
*Мафориқат* — парокандакунанда, чудой андозанда
*Мафсил* — банд, банди устухон, пайвандгоҳ, ҷои ба ҳам пайванд шудани ду устухон дар бадан
*Мафтул* — табдор, печида, фатила

*Маҳзул* — бебаҳра, сарафканда, касе ки аз ёрӣ кардан ба ӯ худдорӣ кунанд
*Махофат* — хавф, тарсидан
*Машима* — пардаест дар бачадон, ки бача дар он қарор мегирад ва баъди таваллуд берун меояд. Онро халқ ҳамроҳ ё ҳамроҳак мегӯянд
*Машҳуд* — дидашуда
*Маъбар* — ҷои убур, гузаргоҳ, пул
*Маъбуд* — худо
*Маъвал, муаввал* — эътимод кардашуда
*Маъдуд* — шумурда, шумурдашуда, ин ҷо ба маънии бисьёр, сершумор
*Маълам* — нишон, нақш
*Маъкул* — хӯрокворӣ, таом
*Маън* — номи марде аз Араб, ки бисьёр олиҳиммат будааст
*Маъхуд* — гирифташуда
*Маъқуд* — ақдбаста, ақдшуда
*Мағзал* — сухан гуфтан бо занон
*Мағлул* — каси сахт ташна, касе, ки дар гарданаш банду занҷир андохта шудааст
*Мағмум* — андӯҳнок, андӯҳгин
*Мағсул* — шусташуда, ғусл додашуда
*Мақсим* — ҷои тақсим
*Маҷбул* — офаридашуда, табиӣ
*Мизмор* — майдони аспдавонӣ, охирин нуқтаи мусобиқаи аспдавонӣ (пойга)
*Микьёл* — паймона
*Мирваҳа* — бодзан
*Мисмор* — мехи оҳанӣ
*Миъсам* — банди даст, ҷое, ки дастбандро мебananд
*Мои маин* — оби равон, соф
*Момазо* — гузашт он чӣ гузашт
*Муаввал* — паноҳ, эътимод
*Муарбид* — бадхӯ, ҷангҷӯ, бадмаст, арбадагӯ
*Муаттал* — бекор, бекормонда, фурӯ гузошта шуда

*Мубашшир* — башоратдиҳанда, муждадиҳанда
*Мувалллаҳ* — бачаи аз модар ҷудо кардашуда
*Мувоҷаҳа* — бо ҳам рӯ ба рӯ шудан
*Музаввир* — дурӯғгӯ, фиребгар
*Музоб* — гудохташуда
*Музоҷеъ* — хобгоҳҳо, оромгоҳҳо
*Музҷот* — чизи кам, андак ва баду паст
*Мукаффир* — кафорадиҳанда, кофирхонанда касеро
*Мукнат* — кудрат, тавоноӣ
*Мултаҷо* — ҷои паноҳ, паноҳ гирифтан
*Муматтеъ* — бархӯрдор, он ки таматтӯъ мебарад
*Мунзаҷир* — рондашуда, боздошта, тарсонда шуда
*Мунтамис* — фурӯ рафта, нопадид; ситора ё чашм, ки аз равшанӣ монда бошад
*Муовинат* — ба ҳамдигар ёрӣ расондан
*Мурдод* — моҳи панҷум аз соли хуршедӣ
*Мурур* — гузаштан, гузар кардан
*Мустазҳар* — пуштгарм, дилгарм
*Мустамеъ* — шунаванда, гӯш диҳанда
*Мустаон* — дӯст, ёри наздик. Қасе, ки аз ӯ умеди мадад дошта бошанд
*Мустаор* — ба орият гирифта шуда
*Мустареҳ* — осоиш, фароғат
*Мустаъсал* — аз бех баркандашуда
*Мустаъҳил* — сазовор, лоик
*Мустағфир* — он ки бахши гуноҳ металабад
*Мустақбал* — оянда, замони оянда
*Муталошӣ* — аз ҳам ҷудошуда, аз ҳам пароканда шуда
*Мутарассид* — мунтазир, чашмбароҳ, интизорӣ доранда
*Мутобеъ* — пайравикунанда, пайрав
*Мутоваат* — итоат кардан, фармонбардорӣ кардан, мувофиқат кардан дар коре
*Мутовеъ* — итоат, фармонбардорӣ
*Мутолабат* — талаб кардан, ҳакки худро хостан
*Муттако* — такьягоҳ

*Мутталеъ* — доно, бохабар, огоҳ
*Муфтаро* — дурӯғгӯянда дар ҳаққи касе, бӯҳтону тӯҳматкунанда бар касе
*Мухайяр* — соҳибихтиёр, баргузида
*Мухолат* — бо ҳам омезиш ва муоширате доштан, омехта кардан
*Муқл* — дарахтест, ки дар соҳили баҳри Уммон ва Ҳиндустон мерӯяд
*Муқла* — даруни чашм, сафедии сиёҳии чашм, тамоми чашм
*Муқтадо* — касе, ки одамон пайравии ӯ кунанд
*Муҳаймин* — гувоҳи содиқ, нигоҳбон, эминкунанда; яке аз номҳои худованд.
*Муҳанно* — гуворо
*Муҷоҳадат* — кӯшиш кардан

## Н

*Надаб* — гарав ва шарт дар бозии нард, тирандозӣ ва ғайра
*Надам* — пушаймонӣ, андӯҳ
*Наим* — неъмат, мол ва хушию хушгузорини ҳаёт
*Найир* — бисьёр дурахшон, нурафшон, равшанидиҳанда.
*Найирайн* — киноя аз моҳу офтоб
*Натъ* — бисот, фарши чармин, пӯсте ки дарвешон бар миён мебананд
*Нафод* — гузаштани вакт, ба охир расидани чизе, ҷудо шудан, нест у нобуд шудан
*Нахил* — дарахти хурмо
*Нақз* — шикастан
*Наҳл* — занбӯри асал
*Нихват* — такабур, ҳавобаландӣ, бузургӣ
*Ниҳеб* — тарсу бим, ҳайбат
*Нозур* — нигаҳбон
*Ноиб* — ҷонишин, гумошта, вакил
*Номаъдуд* — бешумор
*Нофиз* — нуфузкунанда, даргузаранда, расо, равон

*Ноқид* — нақдкунанда, баҳодиҳанда, баду некро аз ҳам ҷудокунанда
*Ноҷӣ* — наҷотдиҳанда
*Нудум* — пушаймонӣ

## О

*Од* — яке аз қабилаҳои араби пеш аз ислом
*Озин* — зебу зинат, ороиш
*Ойид* — иёдаткунандаи бемор, бозгашткунанда, суд ва даромад
*Оло* — неъматҳо
*Олола* — лола, лолаи сурх, шақоиқ
*Офил* — фурӯ раванда, нопадид шаванда, ғуруб кунанда
*Оҳод* — ҷамъи аҳад, яке, касе
*Оҷил* — оянда, дероянда

## Р

*Раких* — суст, заиф, беғайрат
*Рамим* — пӯсида, кӯҳна
*Рифд* — бахшиш
*Раҳин* — гарав гузошташуда, гарав
*Ризвон* — номи фариштае, ки гӯё дарбони биҳишт будааст
*Разин* — сангин, устувор, мустаҳкам
*Рифқ* — нармӣ, илтифот
*Риққ* — бандагӣ, ғуломӣ
*Руммон* — анор
*Рутаб* — хурмои тоза, хурмои наврасида
*Руунат* — худдорӣ, нармӣ, сустӣ, камаклӣ
*Руҳом* — санги сафеди нарм, санги мармар
*Руъб* — ҳавл, бим, хавф, тарс

## С

*Сабо* — номи шаҳри Билқис, ки зани Сулаймон будааст ва дар Яман воқеъ аст
*Сабуъ* — ҳайвоноти дарранда

*Савият* — баробар, мусовӣ, рост, дуруст, ҳамвор
*Савлаҷон* — чавгон, асо, асои подшоҳӣ
*Савоб* — музд, подош, ҷазои амал
*Савоид* — ҷамъи соид, бозувон
*Садод* — ростӣ, дурустӣ
*Самар* — афсона, қисса
*Самм* — захр
*Самин* — Чизи сафеди монанди тухм, ки дар гӯшти ҳайвони фарбеҳ пайдо мешавад. Ин ҷо киноя аз сафедӣ
*Самоҳат* — ҷавонмард шудан, бахшиш, ҷавонмардӣ
*Самуд* — номи яке аз қабилаҳои араби пеш аз ислом
*Санин* — ҷамъи сана
*Саро* — хоки намнок, зери замин
*Саруф* — сахт, бузург
*Саффи ниол* — сафи охирин, охири қатори одамон, пойгаҳи меҳмонхона. Ниол — ҷамъи наъл, яъне попӯш, кафш
*Сахраи саммо* — санги сахт
*Саъқа* — беҳушӣ
*Сағр* — дандон, рахна, сарҳад
*Сақим* — бемор, касал
*Сақмуниё* — шираи як навъ гиёҳе, ки дар кӯҳҳо ва заминҳои санглох мерӯяд ва дар тиб барои муолиҷаи баъзе бемориҳо истифода мешавад
*Саҳҳор* — сеҳркунанда ҷодугар, афсунгар
*Сигол* — андеша, фикр; Сиголидан — андешидан, фикр кардан
*Сиккин* — корд, чоку
*Симор* — ҷамъи самар, меваҳо
*Симот* — бисот, суфра, дастархон
*Сипандор* — номи моҳи дувоздаҳум аз соли хуршедӣ ва номи рӯзи панҷум аз ҳар моҳи хуршедӣ
*Сирот* — роҳ, тариқ
*Сиҷн* — зиндон
*Сиҷҷин* — сахт, собит; ҷое дар дӯзах
*Сомит* — хомӯш, сокит, беҷон
*Сувайдо* — дона ва нуқтаи сиёҳи дил, донаи дил

*Сувқ* — бозор
*Сундус* — дебо, матои абрешимии зарбофт, дебои латиф ва қиматбаҳо
*Суод* — номи зани хубрӯе дар Араб
*Суродиқ* — саропарда
*Суҳо* — номи ситораест, ки ба ситораи дуюми Баннот-ун-наъш муттасил аст

## Т

*Тааббид* — бандагӣ кардан, парастиш
*Тааннут* — озор додан, айбҷӯи кардан, бадгӯй кардан, дар ранҷ афтодан
*Табарзад* — набот
*Табйин* — баён кардан, ошкор сохтан, шарҳу тафсир
*Табтоб* — яке навъи чавгонбозӣ
*Таввоб* — тавбаро қабул кунанда, бахшандаи гуноҳ
*Тавдеъ* — видоъ кардан, падруд кардан
*Тавъ* — фармонбардорӣ кардан
*Тавъан ва карҳан* — хоҳӣ нахоҳӣ
*Таёқат* — беморӣ, заифӣ
*Тайёр* — парвозкунанда, чусту чолок
*Тазлул* — фурӯтанӣ намудан, худро хор доштан, хоксорӣ намудан
*Талқ* — навъе аз санги сафеди дурахшон, ки агар маҳлули он ба чизе молида шавад, оташ ба он таъсир намекунад
*Тамаввуҷ* — мавҷ задан
*Тара* — гандно, як навъ сабзаҷоти хӯрданӣ
*Таранҷубин* — муарраби тарангубин, як навъи доруи ширин
*Татовул* — дароздастӣ, зулм, тааддӣ
*Таъйид* — қувват додан, кӯмак кардан, ёрӣ намудан
*Тақо* — тарсанда аз худо, маҷозан ба маънии парҳезгор
*Таҳаввул* — аз як ҳолат ба ҳолати дигар баргаштан, дигаргун шудани авзоъ, табдил ёфтан
*Таҳассур* — ҳасрат, ранҷу андӯҳ, пушаймонӣ
*Таҳвил* — баргардониддан, интиқол додан

*Таҳзир* — тарсондан, барҳазар сохтан

*Таҳин* — орд

*Тин* — гил ва хоки намнок

*Тинин* — мор, аждаҳо

*Тоил* — манфиат, фоида

*Туранҷ* — як навъи мева

*Тукла* — номи подшоҳи Шероз

*Тӯхтан* — дӯхтан, андӯхтан, кашидан, ҷустуҷӯ кардан

*Тӯҳр* — пок шудан, покӣ, вақти покии зан аз ҳайз

## У

*Увҷ бинни Унуқ* — дар ривоятҳои қадим номи шахсе будааст, ки бисьёр қомати баланд доштааст. Гӯё ӯ аз дасти Мӯсо ҳалок шудааст

*Удвон* — душманӣ, зулм

*Уло* — баландӣ, бузургӣ

*Умам* — гурӯҳҳо

*Унноб* — челон, санҷид

*Унф* — дурушгӣ, шиддат

*Усул* — ҷамъи асл, бехи ҳар чиз, реша, пай

*Усфур* — гунҷишк

*Уюн* — ҷамъи айн, чашмҳо

## Ф

*Фало* — биёбон

*Фараҷ* — кушоиш

*Фарқадин* — номи ду ситораи наздики кутби шимолӣ, Дубародарон

*Фарқадон* — номи ду ситораи наздики кутби шимолӣ, ки онро Дубародарон ҳам мегӯянд

*Фатир* — чизе, ки зуд идрок шавад ва чизе, ки зуд ба даст ояд

*Фатҳи боб (фатҳ-ул-боб)* — кушодагии кор

*Фуод* — дил, дарди дил

## Х

*Хабир* — огоҳ ва доно
*Хавз* — дар об фурӯ рафтан, ба фикр фурӯ рафтан
*Хад* — рухсора, гуна
*Хазр* — сабз, сабзгун, гиёҳи сабз
*Хазро* — сабз, гиёҳи сабз
*Хайл* — ҷамоат, гурӯҳ, гурӯҳи саворон
*Халлух* — номи шаҳр дар Туркистон
*Хардал* — номи гиёҳе
*Хитмӣ* — навъе аз гиёҳест, ки гулу решаи он дар тиб ба кор меравад
*Хитом* — поён, анҷом
*Хеш* — навъе аз ҷома
*Хофиқайн* — машриқу мағриб, шарқу ғарб
*Худуд* — суратҳо
*Хулуд* — ҳамеша, ҳамешагӣ, ҷовидон
*Хулқон* — ҷомаҳои кӯҳна
*Хуфья* — пинҳонӣ, пӯшидагӣ

## Ч

*Чафта* — хам, хамида

## Ш

*Шабаҳ* — номи як навъ санги сиёҳ, ки сабук ва нарм аст
*Шайн* — зиштӣ, айб, нанг
*Шанг* — шӯх, зариф, айёр, маъшуқ
*Шангарф* — маъдане, ки гардаш сурх ё қаҳваранг мешавад ва дар наққошӣ ба кор меравад
*Шарза* — бадхашм, хашмнок, бадқаҳр
*Шағаб* — шӯру ғавғо, фитнаю ошӯб, фитнаангезӣ
*Ширк* — куфр
*Шито* — мавсими сармо, зимистон

*Шиъоб* — ҷамъи шаъб, қисм
*Шунъот* — зиштӣ, бадкорӣ, қабоҳат
*Шуққа* — порчаи чизе
*Шӯхгин* — ҷома ва бадани чиркин

## Э

*Эҳроқ* — сӯзондан
*Эҳтиёл* — ҳила ангехтан, фиребгарӣ кардан
*Эҳтироқ* — сӯхтан

## Я

*Язак* — муҳофизони лашкар, қаровулони лашкар, ки аз лашкар пештар мегарданд, то ки аз ҳаракати қӯшуни душман хабар ёбанд
*Ям* — дарьё
*Ямин* — дасти рост, тарафи дасти рост; савганд; тавоноӣ, қувват, манзалат
*Ямон* — мансуб ба мамлакати Яман
*Яқтин* — гиёҳҳое ба мисли харбуза, каду, ҳиндувона ва ғайра

## Ғ

*Ғазбон* — қаҳрнок, хашмнок
*Ғанам* — гӯсфанд
*Ғаромат* — товон, зарар
*Ғулл* — тавқ, гарданбанд, банди оҳании даст ё гардани зиндониён

## Қ

*Қайн* — оҳангар
*Қалон* — як навъи хироҷ
*Қиёма* — қиёмат, рӯзи растохез
*Қир* — моддаи ғализи часпандаи сиёҳранг, ки аз нефт гирифта мешавад

*Қирвон* — номи шаҳре дар навоҳии Африка; корвон
*Қитмир* — паймона
*Қубур* — ҷамъи қабр
*Қудуд* — ҷамъи қад, қадҳо
*Қуллоб* — чангак
*Қууд* — ҷамъи қоид — нишинанда, ҳолати нишастан

## Ҳ

*Ҳаб* — дона
*Ҳавдаҷ* — каҷова
*Ҳадид* — оҳан; тунд, тез, бурранда
*Ҳазар* — ҳузур, зидди сафар, ба шаҳр омадан
*Ҳазз* — баҳра, насиб, бахт, хуш, саодат
*Ҳазира* — чордевор, замине, ки атрофи он девор дошта бошад
*Ҳамом* — кабӯтар, кабӯтарон
*Ҳамул* — бурдбор, сабур,
*Ҳамро* — сурх
*Ҳанбал* — марди кӯтоҳқади шикамкалон, фарбеҳ
*Ҳанин* — овоз, нола, зорӣ, садо баровардан аз тараб ё ҳузн
*Ҳарроқ* — сӯзонанда, бисьёр сӯзон
*Ҳасин* — маҳкам, устувор
*Ҳасо* — сангреза
*Ҳатк* — пардадарӣ
*Ҳафиз* — нигаҳбон, нигаҳдор, ҳимояткунанда
*Ҳашв* — огандагӣ; фурумоя; зиёдатии сухан
*Ҳаҷла* — хонаи барои келину домод ороста шуда
*Ҳибр* — мидод
*Ҳилла* — номи манзил дар роҳи Макка
*Ҳимор* — хар
*Ҳиср* — гирд гирифтан, иҳота кардан
*Ҳиштан (биҳиштан)* — гузоштан, фурӯ гузоштан
*Ҳован* — ҷувоз
*Ҳодиса* — осеб, бало
*Ҳоҷиб* — абрӯ; пардадор, дарбон Ҳунайн — номи маҳалле байн

Тоиф ва Макка. Ҳарби Ҳунайн — ҷанге, ки дар аввали ислом дар маҳалли мазкур байни мусулмонон ва кофирон воқеъ шудааст

## Ҷ

*Ҷавод* — бисьёр ҷудкунанда, олиҳиммат

*Ҷавоз* — рухсат, иҷозат

*Ҷазаъ* — ношикебӣ, беқарорӣ

*Ҷамод* — ҳар чизи беҷону беҳаракат, ба мисли санг, чӯб ва ғайра

*Ҷамор* — ҷамоат, гурӯҳи мардум, ки дар ҷое ҷамъ мешаванд

*Ҷаъба* — сандуқи хурд, ҳар чизи ба сандуқ монанд

*Ҷаҳул* — ҷавону нодон

*Ҷиср* — пул, кӯпрук

*Ҷуллоб* — муарраби гулоб

*Ҷунуд* — лашкарҳо, сипоҳҳо

*Ҷуфун* — мижаҳо





## ТАРҶУМАИ МАТНҲОИ АРАБӢ

Ҳал ато — оё омад
Ло фато — ҷавонмард
Самиа-д-даҳру битайсира булуғи-л-омол
Саниҳа-д-давру ба табшири ҳусули-л-мақсуд
Шунид даҳр осон шудани расидан ба орзуҳоро
Замони башорати ба даст омадани мақсад расид
Фи-ш-шаҷари-л-аҳзари нор — дар дарахти сабз оташ
Ҳува-л-лазӣ яқбал — ӯст, ки мепазирад (қабул мекунад)
Инна хайра-л-каломи қалла ва дал — беҳтарини сухан он аст, ки кӯтоҳ асту далолат мекунад.
Ли-лҳуруби риҷол барои ҷанг мард бояд.
Юҳаддисуна лаҳу би-л-хафйи ва-л-эълон,
Юсаббиҳуна лаҳу би-лғадви ва-л-осол — ӯро пинҳону ошкор
Ситоиш мекунанд ӯро бомдоду шом.
Ала-т-тафсил — муфассал
ала-лиҷмол — мухтасар
Ва мо мин золимин илло ва юбло
Ва ин тола-л-мадо явзан биазлам
Нест золиме, ки нагардад дучор
Рӯзе ба золимтаре, агарчи давраш дароз шавад.
Ғодара-л-ҳуббу сӯҳбата-л-аҳбоб
Фоpақа-лхиллу ишрата-л-хиллон
Дур шуд муҳаббат аз сӯҳбати дӯстон,
Дур шуд дӯст аз дӯстон.
Куллу ман алайҳо фон — Ҳар кас, ки дар он аст, фонист.

Ва-ш-шукру дайн — сипосгузорӣ қарз аст.
Ло якоду-л-байин — қариб наметобад
Лаин мадаҳтука сабъина хуҷҷатан даъбан
Лима — ктадрату ало воҳидан мина-с-сабъин
Агар туро мадҳ кунам, ҳафтод бурҳони қотеъ ҳаст
Бар он чӣ тавонистам бар яке аз ҳафтод.

Яқилун қалбӣ анӣ атока минка ғино
Ва ло язолу яқинӣ мина-л-ҳавони яқин

Е мунрифатӣ ба нори хаддин,
Мин ҷамратиҳо-с-сироҷу тоқбас.
Эй сӯзандаи ман бо оташи рӯй,
Аз алангаи ӯ чароғ алов мегирад.
Изо танаффас — агар нафас кашӣ.
Истақбалаҳу ва ин тавалло,
Истаънасаҳу ва ин танафас.
Пазируфташ агарчи фаро гирифт
Ба он унс гирифт, агарчӣ
Мо атьяба фиҳи ҷалла борин — дар он хуштар нест, офаринанда ту бузургвор бод

Е қотилатӣ ба сасайфи лаҳзин,
В-оллоҳи фатантанӣ биҳобик.
Эй кушандаи ман бо шамшери нигоҳ,
Ба худо ки мафтун сохтӣ ба омаданат.

Ло яъти би мислиҳо аодик — набиёрад ба мисли он душманонат

•

Е қавму ало мато ва ҳаттом? — Эй қавм, то ба кай?

Мо аҳгарту сабобати ва ло кин — Айнӣ назарат ва мо атоқат
Ман ишқи худро ихтиёр накардам, лекин чашмам нигаристу тоқат накард

Е мутлифу муҳтаҷӣ ва нафсӣ, Оллоҳ яқиқа маҳзара-с-сав
Эй талафдиҳандаи дилу ҷонам, Худо нигаҳ дорад туро аз бадиҳо
Тасдауни-л-ҷавру ва-нонаво, локин Илайки қалбӣ ё ғоят-ул-мано собӣ — Маро дар медиҳад ҷавру дурӣ, лекин Туро эй ғояти тақдир дили ман мепарастад
Ила-л-ғадоти васалтум ва тусби ҳунаҳум Ва фӣ видоди нук қад ҳазрату аҳбобӣ — Ба ногаҳ расидед ва саҳар мекунад Ва дар дӯстии шумо аз дӯстонам ҷудо шудам.
Аҳиббатӣ амаруни битарки зикроҳ
Лақад анъату ва локинна ҳуббуху обӣ
Дӯстонам маро амр карданд, ки ёди туро тарк кунам
Ман итоат кардам, лекин ишқи ӯ гардан тофт (сар печид)

Қола мавлой битарфӣ лоанам
Гуфт мавлоям (хоҷаам) ба чашмам намехустам.
Аскиёт ва даонӣ афтазиҷ
Маро об дод ва наздаш хонд, ман фош шудам — (??)
Ло таҳиллу қатла ман алқа-с-сулам
Ҳалол надонед қатли он касро, ки салом дод.
Е ғариб-ул-ҳусни рифқан ли-л-ғариб
Эй он, ки ҳусни аҷоиб дорӣ, некие кун ба ғариб.
Мо ли зока-л-каффи маҳзубан бидам
Пас чаро он каф олуда ба хун аст?
Қад маламта-л-қалба мулкан доиман
Соҳиб шудӣ дилро ба таври ҳамешагӣ.
Ло уболӣ ан даонӣ ав шатам — Парвое надорам, ки маро (наздат) меохӣ ё накӯҳиш мекунӣ.
Е казиб-ул-бони мо ҳазо-л-вукуф — Эй ростқомат ин бозистодан чист?
Мо ҳасабту-л-она илло қад ҳаҷам — Он чӣ ҳисоб мекардам, акнун ҳуҷум кард
Халлиёнӣ наҳва манзурӣ акиф — Бигзоред, то пеши манзурам истам.
Лотаҳунунӣ ва аҳдӣ ма-исарам — Ба ман хиёнат накунед ва аҳди ман вигузаштааст
Базлу рӯҳӣ амру ҳин — Тӯҳфаи ҷонам дар ту корест, ки ҳин

Лом язал аҳдӣ ва авсоли наам — Аҳдам ва вуслҳоям ҳанӯз бокист
Шунъат-ул-аззоли индӣ лам туфид — Бадии рақиб ба ман фоида накард
Кулла мо ассату буньёнӣ ҳадам — Ҳар дафъа, ки буньёнамро ниҳодам, вайрон кард.
Анта фӣ қалбӣ, а лам таълам биҳи — Ту дар дили манӣ, оё онро намедонӣ?
Ло талумуни фаҷорҳӣ ма-лтаҳам — Маро маломат накунед, захми ман ба ҳам намояд (сиҳат намешавад)
Ин турид маҳва-л-бароё фанкашиш — Агар хоҳӣ маҳви мавҷудотро, пас беруи баро.
Инна ғоёта-л-амонӣ тағтанам — Ғояти амният ғанимат мешавад
Тараҳҳам зиллатӣ ё за-л-маолӣ
Ва восилӣ изо шавваашта ҳолӣ
Тараҳҳум кун бар хориам, эй соҳибмаолӣ
Ва бирасон маро, агар ҳоламро мушавваш кардӣ
Ало ё ноис-ут-тарфайни сакро
Сил-ис-саҳрони ан тул-ил-лаёлӣ
Эй масти чашмҳоят хоболуда
Аз белорхобиҳои шабҳои дароз вораҳон
Қамол-ул-ҳусни фӣ-д-дуньё масунун
Ка мисл-ил-бадри фӣ фадд-ил-камоли
Он, ки бо камоли ҳусн аст, эмин аст
Ба монанди бадр, ки дар ҳадди камол аст
Фа мозо-и-навму? қила-и-навму роҳат
Ва мо лӣ-навму фӣ тӯли-л-лаёмӣ
Ва чист хоб? Гуфтаанд, ки хоб роҳат аст
Ва ман хоб надорам шабҳои дароз.
А лам тапзур ило айнӣ ва дамъӣ
Таро фӣ-л-баҳри асдоф-ал-лаолӣ?
Назар накардӣ ба чашму ашки ман,
Бибинӣ дар баҳр садафҳои гавҳарҳоро.
Ало ё соплан анӣ, тавахҳуф
Фа мо қалб-ул-муаннӣ акка солӣ

Эй ки меравӣ аз ман, бинст,
Дили он ки азоб мекашад,
аз ту тасалло наёфтааст.

Манаъту-н-носа ястаскуна ғайсан
Ан истар силту далъан ка-л-лаолӣ
Нагузоштам одамонро, ки аз барои об гиранд,
Пинҳон шавам, ҷорӣ шудам ашквор чун марворидҳо.
Ва лӣ фӣ-ка-л-иродат фавқа васфин
Ва локин лам таравнӣ ма-ҳтиёлӣ?
Маро ба ту ниёз аст, беруи аз васф
Лекин нанигаристед, ки чораи ман чист.
Ҷарат айпой мин зикроки сайлан
Сил-ил-ҷайроне анӣ мо ҷаро лӣ
Чашмони ман ба ёди ту чун селоб ҷорӣ шуд
Аз ҳамсоягон бипурс, ки аз сари ман чиҳо гузашт
Ҳифозӣ лам язал мо думту ҳайян
Ва лав антум зачартум мин висолӣ
Ин ҳоли ман боқӣ монад, то зинда бошам,
Агарчи шумо аз висоли ман безор бошед.
Изо кона-фтизоҳӣ фика ҳулван
Фа кул лӣ мо лиazзолӣ ва мо лӣ
Агар фош шудани кори ман барои ту осон буд,
Пас бигӯ ба душманони ман чӣ ва ба ман чӣ?
Таронӣ возиман сӣ-л-васфи байтан
Ва тарфӣ носирун иқда-л-лаолӣ
Бибинӣ маро, ки байте дар васф назм мекунам
Ва чашми ман иқди гавҳарҳоро мепошад.
Ва ин кунтум самиътум туда мақсӣ
Ҳаволикум, фақад ҳона-ртиҳолӣ.
Агарчи шунидед дуру дароз мондани маро
Дар назди шумо, вақти сафари рехлати ман расидааст.
Айю ҳава-н-нафса такида-ул-уқол
Аҳтадию-н-нафса би қилин ва қол
Кадом ҳавои нафс бандҳоро мебурад
Ором мекунам нафсро бо қилу қол

Мо лака фӣ-л-хаймати мусталқиян
Қад хazза-л-қавму ва шадда-р-риҳол
Чист туро,
ки дар хайма хуфтай
Қавм бархосту рахти сафар бибаст.
Қад ваара-л-маслаку ё зо-л-фато
Афлаҷа ман ҳайяа зора-л-маол
Роҳ ноҳамвор аст, эй ҷавонмард,
Бурдбор шуд ҳар ки омода гашту ба мақсуд расид.
Ло таку тағтарру бимаъмуратин
Яъқибуқа-л-ҳадму ав-ил-интиқол
Ҳон, ғарра нашавӣ ба ободие,
Ки аз ақибаш вайронӣ аст ё тағьири ҳол.
Лав кашифа-т-турбату ан бадраҳим
Лом юра илло ка-дақиқ-ил-ҳилол
Агар хок аз рӯи бадри онҳо бардоранд.
Набинанд, ба ҷуз гул судаи ҳилол
В-индараса-р-расму битул-из-замон
В-интаҳара-л-ъазму би-тул-ил-лаёл
Нест шуд расму роҳ ба тӯли замон
Фарсуда шуд устухонҳо ба тӯли шабҳо
Мо лака таъсӣ ва мунодӣ-л-қабул
Мин қибал-ил-ҳаққи юнодӣ таол?
Чист туро, ки исьён мекунӣ ва мунодии қабул
Аз ҷониби ҳақ нидо мекунад: биё.
Иззу каримин аҳадин ло язул
Ҷаллу қадимин самадин лоюзол
Иззи он карими якто гум нашавад
Бузургии он қадими самад безавол
Кам ҳазанин фӣ баладин балқаин
Ман алайҳо биҳисоби сиқол
Чанд андӯҳ ҳаст дар замини биёбон
Кӣ дар он ҳаст бо ҳисоби гарон.
Ан натақа-л-орифу сӣ васфиҳӣ
Яъҷизу ан шаъни адим-ил-мисол

Агар ориф ба васфи ӯ сухан гӯяд,
Очиз бимонад дар шаъни он бемисол
Кам фатинин бодара мустафҳиман
Ода ва ҳад калла лисон-ул-мақол
Чӣ қадар зиракон дар фаҳмидани он мубодарат карданд,
Бозгаштанду забони гӯяндаи онҳо кунд буд
Лав данати-л-кафрату мин ҳаҷбиҳи
Ла-ҳтара қат мин сабаҳот-ил-ҷалол
Агар торикӣ ба ҳиҷоби ӯ наздик шавад
Бисӯзад аз авҷи парвози он ҷалол
Асбаҳа мин ғояти-ит-тоқати
Яҳбариму-л-абда ва ябқа-н-навол
Аз ғояти қудрат гумон гаштааст, ки
Бандаавозӣ кунаду гузорад навол (ато)
Инна мақолӣ ҳикамун фа-ътабар
Мавъизатан тасмау самм-ул-ҷибол
Суханони ман пандноканд, гӯш кун,
Андарзҳоро кӯҳҳо низ мешунаванд.
Бодият-ул-маҳшари водин амиқ
Тамтаҳину-н-нафса ва тумзӣ-д-ҷамол
Бодияи қиёмат водии амиқ аст,
Ки нафсро имтиҳон мекунад ва зебоиро мегузаронад
Рабба аъинӣ ва ақил асрати — (?)
Анта раҷоӣ ва алайка-ттикол
Парвардигори ма, ёри кун маро ва пешпо хӯрдани маро кам кун,
Туӣ умеди ман, бар ту таваккули ман
Ҳалла сабрӣ мо тавалло радда ақлӣ мо сано
Сода қалбӣ мо тамашшо зода ваҷдӣ мо ғибар
Сабри маро хароб кард он маро фаро гирифт, баргардонд ақлам
онҷиро ки дошт.
Туалу ва-льматлубу иллӣ кайфа ҳолӣ ин нао
Ҷурту ва-лмаъмулу наҳвӣ ма-ҳтиёлӣ ин ҳаҷар
Овора ҳамегаштам ва матлуби ман дар назди ман буд, чи шавад
ҳоли

Гумроҳ ҳамебудам ва орзуи ман сӯям меомад, чораи ман чист, агар ҳичрат кунад
Кул лиманябғӣ фироран минҳу ҳал лӣ силватун
Бигӯ он касро, ки мехоҳад фирор кунад, оё аз ӯ тасаллое ба ман ҳаст,
Ам ала-т-тақдири аниӣ абтағӣ айна-л-мафар
Ё ба тақдир хоҳиш кунам, ку мафар?
Якраҳу-л-маҳбубу васлӣ аштаҳӣ аммо наҳо
Ярсиму-л-манзуму қатлӣ артазӣ фимо амар
Маҳбуб аз васли ман карохат дорад, ман он чиро мехоҳам, ки ӯ наҳӣ кард
Ёри ма нақши куштани маро мекашад, ман розиям ба он чӣ ӯ амр кард
Кила лӣ фӣ-л-ҳубби ахторун ва таҳсил-ул-мано
Давлатун улкӣ би ман ялқо баруҳӣ фӣ-л-хатар
Гӯянд ба ман, ки дар ишқ хатарҳоест ва таҳсили мақсуд
Давлатест, меафканем онро ба касе, ки рӯҳи маро ба хатар афканд.
Фа-т-таноӣ ғиссатун мо зоқа илло ман сабо
Ва-т-тадонӣ фурсатун мо нола илло ман сабар
Дур шудан ғуссаест, начашид онро, ҷуз мо, ки шитоб кард,
Наздик шудан фурсатест, ки ноил нагашт ба он, ҷуз касе, ки сабр кард
Афтуна-л-майёсу ясъӣ фӣ балоӣ ло тазар
Нигоҳи қаттоли ту кӯшиши ҳалоки ман дорад, фурӯ магузор,
Атфи бовиқори ту саъйи балои ман дорад, фурӯ магузор.
Ё раҳим-ул-числи лав ло анта, шахсӣ ма-нҳано
Ё каҳил-ут-тарфи лав ло анта дамъӣ ма-нҳадар
Э нозукбадан, агар на ту будӣ, қоматам хамида намешуд,
Эй сиёҳчашм, агар на ту будӣ, ашки ман рехта намешуд.
Баъзу халлонӣ атонӣ соилан ан қиссатӣ
Баъзе дӯстони ман пурсидан аз қиссаи ман,
Қулбу ло тасъил, сифор-ул-ваҷҳи юғнӣ ан кабар
Гуфтам, напурсед, зардии рухсор худ хабар додан халос мекунад.
Амо ухолису вуддӣ, алам уроика ҷаҳдӣ
Фа кайфа танҳузу аҳдӣ ва фӣ ма таҳҷурунӣ қул

Агар ориф ба васфи ӯ сухан гӯяд,
Оҷиз бимонад дар шаъни он бемисол
Қам фатинин бодара мустафҳиман
Ода ва ҳад калла лисон-ул-мақол
Чӣ қадар зиракон дар фаҳмидани он мубодарат карданд,
Бозгаштанду забони гӯяндаи онҳо кунд буд
Лав данати-л-кафрату мин ҳаҷбиҳи
Ла-ҳтара қат мин сабаҳот-ил-ҷалол
Агар торикӣ ба ҳиҷоби ӯ наздик шавад
Бисӯзад аз авҷи парвози он ҷалол
Асбаҳа мин ғояти-ит-тоқати
Яҳбариму-л-абда ва ябқа-н-навол
Аз ғояти қудрат гумон гаштааст, ки
Банданавозӣ кунаду гузорад навол (ато)
Инна мақолӣ ҳикамун фа-ътабар
Мавъизатан тасмау самм-ул-ҷибол
Суханони ман панднοканд, гӯш кун,
Андарзҳоро кӯҳҳо низ мешунаванд.
Бодият-ул-маҳшари водин амиқ
Тамтаҳину-н-нафса ва тумзӣ-л-ҷамол
Бодияи қиёмат водии амиқ аст,
Ки нафсро имтиҳон мекунад ва зебоиро мегузаронад
Рабба аъиннӣ ва ақил асрати — (?)
Анта раҷоӣ ва алайка-ттикол
Парвардигори ма, ёри кун маро ва пешпо хӯрдани маро кам кун,
Туй умеди ман, бар ту таваккули ман
Ҳадда сабрӣ мо тавалло радда аҳлӣ мо сано
Сода қалбӣ мо тамашшо зода ваҷдӣ мо ғибар
Сабри маро хароб кард он маро фаро гирифт, баргардонд аҳлам онҷиро ки дошт.
Тухту ва-лматлубу илдӣ кайфа ҳолӣ ин нао
Чурту ва-лмаъмулу наҳвӣ ма-ҳтиёлӣ ин ҳаҷар
Овора ҳамегаштам ва матлуби ман дар назди ман буд, чи шавад ҳоли

Гумроҳ ҳамебудам ва орзуи ман сӯям меомад, чораи ман чист, агар ҳиҷрат кунад
Қул лиман ябғӣ фироран минҳу ҳал лӣ силватун
Бигӯ он касро, ки мехоҳад фирор кунад, оё аз ӯ тасаллое ба ман ҳаст,
Ам ала-т-такдири аннӣ абтағӣ айна-л-мафар
Ё ба такдир хоҳиш кунам, ку мафар?
Якраҳу-л-маҳбубу васлӣ аштаҳӣ аммо наҳо
Ярсиму-л-манзуму қатлӣ артазӣ фимо амар
Маҳбуб аз васли ман кароҳат дорад, ман он чиро мехоҳам, ки ӯ наҳӣ кард
Ёри ма накши куштани маро мекашад, ман розиям ба он чӣ ӯ амр кард
Қила лӣ фӣ-л-ҳубби ахторун ва таҳсил-ул-мано
Давлатун улқӣ би ман ялқо баруҳӣ фӣ-л-хатар
Гӯянд ба ман, ки дар ишқ хатарҳоест ва таҳсили мақсуд
Давлатест, меафканем онро ба касе, ки рӯҳи маро ба хатар афканд.
Фа-т-таноӣ ғиссатун мо зоқа илло ман сабо
Ва-т-тадонӣ фурсатун мо нола илло ман сабар
Дур шудан ғуссаест, начашид онро, ҷуз мо, ки шитоб кард,
Наздик шудан фурсатест, ки ноил нагашт ба он, ҷуз касе, ки сабр кард
Афтуна-л-майёсу ясъӣ фӣ балоӣ ло тазар
Нигоҳи қаттоли ту кӯшиши ҳалоки ман дорад, фурӯ магузор,
Атфи бовиқори ту саъйи балои ман дорад, фурӯ магузор.
Ё раҳим-ул-ҷисли лав ло анта, шахсӣ ма-нҳано
Ё каҳил-ут-тарфи лав ло анта дамъӣ ма-нҳадар
Э нозукбадан, агар на ту будӣ, қоматам хамида намешуд,
Эй сиёҳчашм, агар на ту будӣ, ашки ман рехта намешуд.
Баъзу халлонӣ атонӣ соилан ан қиссатӣ
Баъзе дӯстони ман пурсидан аз қиссаи ман,
Қулбу ло тасъил, сифор-ул-ваҷҳи юғнӣ ан кабар
Гуфтам, напурсед, зардии рухсор худ хабар додан халос мекунад.
Амо ухолису вуддӣ, алам уроика ҷаҳдӣ
Фа кайфа танҳузу аҳдӣ ва фӣ ма таҳҷурунӣ қул

Оё дӯстии худро ба ту холис кардам, ҷаҳди худро сӯи ту зиёд накардам
Чӣ гуна аҳди маро мешиканӣ, чаро аз ман мегурезӣ, бигӯ.
Фа юбаллиғу аннӣ ило муаззиби қалбӣ
Изо ҷараҳта фуодӣ бисайфи лаҳзика фақбул
Кӣ мерасонад аз ман азобдиҳандаи дили маро:
Чун захм задӣ диламро, пас қабулаш кун.
Ла авзаҳанна бисиррӣ ва лав таҳтику сатрӣ
Иза-л-аҳиббату тарзо даъи-л-лавоила таъдул
Агар сирри худро ошкор кунам ва агар сабри маро кушой,
Агар дӯстон розӣ бошанд, бигузор маломатрову адл кун.
Тамилу байна ядайро ва ло тамилу илайно
Лақад шададта алайно алам туадқиву фаҳлул
Майл мекунӣ дар назди мову ба сӯи мо майл намекунӣ,
Сахт бибастӣ гиреҳи кори моро, пас бикушо.
Фидока шаърука мискун ан аттаҳазту абиран
Ва ҳашву савбика вардун ва тибу фика қаранфул.
Ман фидои ту, мӯят мушк аст, агар абираш гирифтам,
Даруни пироҳанат гул аст ва бӯи хуши даҳонат қаранфул аст.
Интабиҳ қабла-с-саҳар ё за-л-маном
Бедор шав пеш аз саҳар, эй хоболуда.

Сили-л-масониа ракбан таҳиму фӣ-л-фалаволи
Ту корвонҳоеро ҷорӣ кун ки дар биёбонҳо ҳамегарданд.
Ба ин ҳаҷрата сивоун ашайтӣ ва ғадотӣ
Ва агар дур шавӣ, баробар аст шому саҳарам
Маза-з-замону ва қалбӣ яқулу аннака инъӣ
Рӯзгор гузашту дилам мегӯяд, ки ту меой.
Ва ҳад тафатташа айна-л-ҳаёти фӣ-з-зулумотӣ
Ва ҷустуҷӯ кард оби зиндагиро дар торикиҳо.
Фа ҳам тумарриру айшӣ ва анта ҳомилу шаҳдин
Чӣ қадар айши маро талх мекунӣ, чун ту худ шаҳд дорӣ.
Ваҷадту роиҳат-ал-вудди ин шамамту рафотӣ
Бӯи дӯстӣ ёфтам, чун жандаи худро бӯ кардам
Васафту кулла малиҳин камо ту ҳиббу ва тарзо

Ҳар як малеҳро васф кардан ба тарзе, ки ту дӯст медорию розӣ мешавӣ.
Аҳофу минка ва арҷу ва астанғину ва адну
Аз ту метарсаму умедвораму ёрӣ металабаму наздик мешавам.
Аҳиббатӣ хоҷаруни камо ташоу адотӣ
Дӯстони ман аз ман дур шуданд, чунон ки инро душманонам мехостанд
Ва ин аз шаҳавту ила-т-тайри паҳну фӣ-л-вакаробӣ
Агар ба мурғон шикоят кунам — мо дар лонаем
Қитобун болиғун миннӣ, ҳабибан мӯъризан аннӣ
Ан-афъал мо таро аннӣ ало аҳдӣ ва мисоқӣ
Номае расида аз ман ба маҳбубе, ки аз ман рӯ мегардонад,
Қи бикун ҳар чи хоҳӣ, ман дар аҳду паймони худ ҳастам.
Аҳиллоӣ ва аҳбобӣ зарав мин ҳуббиҳи мо бӣ
Мариз-ул-ишқи ло ябри ва ло яшку ила-р-роҳӣ
Дӯстону ёрони ман гузоштанд аз ишқи ӯ ҳар чӣ бо ман аст,
Бемори ишқ беҳ нашавад ва шикоят ба табиб набарад.
Қум-имлаъ ва-сқинӣ каъсан ва даъ мо фижи масмуман
Амо анта-л-лазӣ тасқӣ фаайн-ус-саммн тарьёқӣ
Бархезу пур кӯну бирез дар ҷом, гузор дар он ҳар чи заҳролуд аст
Оё ту нестӣ, ки бирезӣ ва айни заҳр тарьёк (нозаҳр)-и ман аст
Сао фӣ ҳаткия-шшаънӣ ва лалимоммо юдриҳи мо шаънӣ
Ана-л-маҷнуну ло аъбаъ ба иҳроқӣ ва иғроқӣ
Кӯшад дар фош кардани кори ман ва ӯ кори маро чӣ донад,
Ман он маҷнунам, ки парвои сӯхтану ғарқ шудан надорам
Раайту-л-усда фӣ-л-ғобоби ло такдар ало сайдан
Ва хоза-з-забъию фӣ Ширози ясбинӣ баҳдоқӣ
Шеронро дидам дар бешаҳо, ки қудрати шикор надоранд,
Ва ин оҳу дар Шероз дар бандам мекунад бо чашмон.
Содатӣ-иҳтарақа-л-қалбу мин-ал-ашвоҳӣ
Дӯстон, сӯхт дилам аз иштиёқ
Лавазофу суҳуф-ад-даҳра ило аброрӣ
Агарчи биафзоянд саҳифаҳои даҳрро ба авроқи ман
Қайфа яҳлу заман-илбайни лада-л-ушшоқӣ
Чӣ гуна ширин бошад даврони ҷудоӣ барои ошиқон.

Ана аҳвона амалтум ва ала-л-мисоқӣ
Ман дӯстат дорам ва дар паймони худ ҳастам
Ҷилту ло таклифу манзура ҳабиби аранӣ
Ҳамегаштам, то боз намонам аз он ки рухсори маҳбуби маро ба ман намоӣ.
Ё ғоят-ал-амонӣ, қалбӣ ладайка фонӣ
Шахсӣ намо таронӣ, минғоят-иштиёқӣ
Эй ғояти орзуҳо, дили ман назди ту фонӣ шуд
Ин аст ҷисми ман он чунон ки мебинӣ, аз ғояти иштиёқ
Ё Саъда кайфа сирно фӣ балдатин ҳаҷарно
Мин баъба мо саҳарно ва-л-айду фӣ-л-иноқӣ
Эй Саъд, чӣ шуд моро дар кишваре, ки ҳаҷр кардем
Аз баъди он ки бедорхобӣ кашидем ва достон дар бағаланд.
Хона-з-замону аҳдӣ ҳатто бақий ту ваҳдӣ
Раддӯ алайя вуддӣ биллоҳи ё рифоқӣ
Рӯзгор хиёнат кард ба аҳди ман, то ки танҳо мондам
Ба ман боздиҳед дӯстии маро, барои худо, эй дӯстон
Ин мутту фӣ ҳавоҳо даънӣ амут фадоҳо
Ё озилӣ набоҳо заонӣ ва мо улоқӣ.
Агар мурдам дар ишқи ӯ, бигзор бимирам дар фидои ӯ
Эй накуҳишгари ман, бигзор марову он чи ман дорам.
Қома-л-ғиёсу ламмо замма-л-ҷамолу заммо
Ва-л-лайлу мудлаҳимм ва-д-дамъу фӣ-л-маоқӣ
Абре бархосту шутурҳоро муҳкам баст
Шабе торику ашк дар чашмон ҳалқа задааст.
Халилайй-ил-худо анҷо ва аслаҳ
Ва локин ман ҳадоҳу-л-лоҳу афлоҳ.
Дӯстон роҳи дуруст раҳонандаву беҳтар аст
Валекин хар киро, ки худо ҳидоят кунад, растагортар аст.
Ман истазъафта ло тағлиз алайҳи
Ман истаъсарта ло таксир ядайҳи
Хар киро бечора ёбӣ, бар ӯ дурушт машав
Хар киро асир кунӣ, дастонашро машикан
Даъ истинкоса ман тола-эҳтиромуҳ
Фа каве-уд-даҳри лам тафруғ сиҳомуҳ

Як сӯ гузор ночиз гирифтани касеро, ки эҳтиромаш бисьёр аст
Қамони даҳрро тирҳо тамом намешавад
Тааддат тастақим лотиф тақаддам
Тавозеъ тартафеъ ло таъли тандам
Боадаб бош, рост шав, пеш рав,
Тавозӯъ кун, ки боло равӣ, боло нарав, ки пушаймон шавӣ
Лияъфу-л-мухтадӣ ан сӯи ман залл
Ва ло тастаҳзи кам мин қоимин залл
Он ки роҳи дуруст ёфт, гуноҳи гумроҳро авф кунад,
Истеҳзо макун, чӣ қадар ростистодагон лағзиданд.
Мато зурта-л-фато ғиббан аҷаллан
Фало таксур ҳабибак ло юмаллик.
Агар зиёрат кунӣ ҷавонмардеро, ки туро ҳурмат мекунад
Бисьёр макун (он зиёрат) ба назди он ёр, ки туро малоловар нест.



## МУНДАРИЧА



*Саади Шерози*

**ПОЛНОЕ СОБРАНИЕ СОЧИНЕНИЙ**

(на таджикском языке)

в 4-х томах

Том I

Муҳаррири техникӣ *М. Саидова*
Мусаҳҳеҳ *О. Исматӣ*

ИБ № 109

Ба матбаа 3.06.87 супурда шуд. Ба чопаш 13.12.88 имзо шуд. Формати 70×108[1]/32. Коғази типографии № 1. Гарнитурааш адабӣ. Чопаш барҷаста. Ҷузъи чопии шартӣ 18,9. Ҷузъи рангаи шартӣ 19,775. Ҷузъи нашрию ҳисобӣ 18,52. Адади нашр 14000. Супориши № 2113. Нархаш 2 сӯм.

Душанбе, нашриёти «Адиб», кӯчаи Рӯдакӣ, 33.

Матбааи № 1 Комитети давлатии РСС Тоҷикистон оид ба корҳои нашриёт, полиграфия ва савдои китоб.

Душанбе, хиёбони Ленин, 37.